# تفسير سورة يوسف

تجميع وانتاج

المستكشف أبومنال دانا

# TAFSIR YA SURAT YUSUF

المستكشف
ابو منال دانا

AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

KIMETAYARISHWA NA AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANNAH.
KIMECHAPISHWA NEW DELHI-INDIA
MWAKA 1441 AL HIJRA (2020 C.E)

# تفسيرسورة يوسف

تجميع وانتاج
المستكشف أبومنال دانا

# TAFSIR YA SURAT YUSUF

**KIMETAYARISHWA NA AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH**
**KIMECHAPISHWA NEW DELHI, INDIA.**
**MWAKA *1441 AL HIJRA – 2020 C.E***

﴿بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ﴾

§——————————————§§——————————————§

إِنَّ الْحَمْدَ لِلَّهِ نَحْمَدُهُ ونَسْتَعِينُهُ وَنَسْتَغْفِرُهُ وَنَعُوذُ بِاللَّهِ مِنْ شُرُورِ أَنْفُسِنَا وَمِنْ سَيِّئَاتِ أَعْمَالِنَا، مَنْ يَهْدِهِ اللَّهُ فَلَا مُضِلَّ لَهُ وَمَنْ يُضْلِلْ فَلَا هَادِيَ لَهُ وَأَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

**Inna Al-hamda Lillaahi nahmaduhu wanasta'eenahu wa nastaghfiruhu, wa na'oodhu billaahi min shuroori anfusinaa wa min sayi'aati a'maalinaa. Man yahdih - Illaahu falaa mudhilla laahu wa man yudhlil falaa haadiya lahu. Wa ashhadu an laa ilaaha ill-Allaahu wahdahu laa shareekallahu, wa ashhadu anna Muhammadan 'Abduhu wa Rasooluhu.**

*Tafsir:* ***Kwa jina la Allah, ambae kwa hakika ndie anastahiki shukrani zote, tunaemuomba msaada na msamaha wake. Tunajilinda kwa ulinzi wa Allah na kila maovu ya Nafsi zetu na mambo mabaya yetu. Kwani kwa hakika mtu yeyote yule alieongozwa na Allah basi hakuna atakaempotoa, na aliepotoshwa na Allah basi hakuna atakaemuongoa. Nnashuhudia kua hakuna anaepaswa kuabudiwa isipokua Allah pekee asiekua na mshirika, na nnashuhudia kua Muhammad (Salallahu A'layhi wa Salam) ni Mja wake na ni Mtume wake.***

يَقُولُ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ

﴿يأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُواْ اتَّقُواْ اللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِ وَلاَ تَمُوتُنَّ إِلاَّ وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo ittaqoo Allaha haqqa tuqatihi wala tamootunna illa waantum muslimoona** *(Surat Al Imran 3:102)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Muogopeni Allah (kwa kutekeleza maamrisho yake na kuachana na makatazo yake) kama anavyotahiki kuogopewa. (Mtiini, mshukuruni na daima mkumbukeni), na msife isipokua mkiwa katika hali ya kua ni Waislam.***

﴿يأَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُواْ رَبَّكُمُ الَّذِى خَلَقَكُمْ مِنْ نَّفْسٍ وَحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالاً كَثِيراً وَنِسَآءً وَاتَّقُواْ اللَّهَ الَّذِى تَسَآءَلُونَ بِهِ وَالْأَرْحَامَ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيباً﴾

**Ya ayyuha alnnasu ittaqoo rabbakumu alladhi khalaqakum min Nafsin wahidatin wakhalaqa minha zawjaha wabaththa minhuma rijalan kathiran wanisaan waittaqoo Allaha alladhii tasaaloona bihi waal-arhama inna Allaha kana AAalaykum raqeeban** *(Surat An Nisaa 4:1)*

*Tafsiri:* ***Enyi Watu! Mcheni Mola wenu aliekuumbeni kutokana na Nafsi moja (Adam), na kutokana nae (Adam) akamuumba mke wake (Hawa), na kutokana nao (Adam na Hawa) akawaumba Wanaume na Wanawake wengi na muogopeni Allah ambae ana haki juu yenu, na msivunje udugu, kwani kwa Hakika Allah ni mwenye uangalifu mkubwa juu yenu.***

﴿يَأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُواْ اتَّقُواْ اللَّهَ وَقُولُواْ قَوْلاً سَدِيداً ۞ يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ فَازَ فَوْزاً عَظِيماً﴾

**Y<u>a</u> ayyuh<u>a</u> alla<u>dh</u>ina <u>a</u>manoo ittaqoo All<u>a</u>ha waqooloo qawlan sadeed<u>a</u>n, Yu<u>s</u>li<u>h</u> lakum aAAm<u>a</u>lakum wayaghfir lakum <u>dh</u>unoobakum waman yu<u>t</u>iAAi All<u>a</u>ha warasoolahu faqad f<u>a</u>za fawzan AAa<u>dh</u>im<u>a</u>n** *(Al Ahzab 33:70-71)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini! mcheni na muogopeni Allah, na (daima) semeni kauli za ukweli ulionyooka, atakuongozeni kufanya mema na kukusameheni dhambi zenu. Na kwa hakika yeyote yule ambae anaemtii Allah na Mtume wake (Salallahu A'layhi wa Salam) basi atakua ni miongoni mwa waliofuzu.***

***Allahuma Ij'Aalna minna al faizin fawzan A'adhimah…Aamin***

قَالَ رَسُولِ اللَّهِ صَلَّى اللهُ:فَإِنَّ أَصْدَقَ الْحَدِيثِ كِتَابُ اللَّهِ، وَأَوْثَقَ الْعُرْيِ كَلِمَةُ التَّقْوَى، وَخَيْرَ الْمِلَلِ مِلَّةُ إِبْرَاهِيمَ، وَخَيْرَ السُّنَنِ سُنَنُ مُحَمَّدٍ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ، وَأَشْرَفَ الْحَدِيثِ ذِكْرُ اللَّهِ تَعَالَى، وَأَحْسَنَ الْقَصَصِ هَذَا الْقُرْآنُ

***Qala Rasul Allahi Salallahu A'alayhi wa Salam: fa'inn 'asdaqa alhadith kitab allahi, wa'awthaq al'aAuryi kalimat alttaqwaa, wakhayr almilal millat 'Ibrahima, wakhayr alssunan sunan Muhammad Sala Allahu Alyhi wa Salam, wa'ashraf alhadith dhikr allah taalaa, wa'ahsan alqasas hadha al Quran.***

***Amesema Rasul Allahi Salallahu Alayhi wa Salam kua:* Kwa hakika hadith za kweli kabisa ni za Kitabu cha *Allah Subhanah wa Ta'ala*, na kauli zenye uzito ni kauli zenye Taqwa, na Mila bora ni *Milat Ibrahima*, Na Sunna bora ni Sunna za Muhammad (*Sala Allahu Alayhi wa Salam)* *na Maneno Matukufu ni Dhikr Allah Ta'ala na* Visa bora ni hii *Qur'an.***

وَيَقُولُ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ

﴿وَبِٱلْحَقِّ أَنْزَلْنَاهُ وَبِٱلْحَقِّ نَزَلَ وَمَآ أَرْسَلْنَاكَ إِلاَّ مُبَشِّراً وَنَذِيراً۞ وَقُرْآناً فَرَقْنَاهُ لِتَقْرَأَهُ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَاهُ تَنْزِيلاً۞ قُلْ آمِنُواْ بِهِ أَوْ لاَ تُؤْمِنُوۤاْ إِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهِ إِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلأَذْقَانِ سُجَّداً۞ وَيَقُولُونَ سُبْحَانَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولاً ۞وَيَخِرُّونَ لِلأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ خُشُوعاً۞ قُلِ ٱدْعُواْ ٱللَّهَ أَوِ ٱدْعُواْ ٱلرَّحْمَـٰنَ أَيّاً مَّا تَدْعُواْ فَلَهُ ٱلأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ وَلاَ تَجْهَرْ بِصَلاَتِكَ وَلاَ تُخَافِتْ بِهَا وَٱبْتَغِ بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيلاً۞ وَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى لَمْ يَتَّخِذْ وَلَداً وَلَم يَكُنْ لَّهُ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ وَلَمْ يَكُنْ لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ ٱلذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيراً﴾

**Wabialhaqqi anzalnahu wabialhaqqi nazala wama arsalnaka illa mubashshiran wanadheeran, Waqur-anan faraqnahu litaqraahu AAala alnnasi AAala mukthin wanazzalnahu tanzeelan, Qul aminoo bihi aw la tu/minoo inna alladheena ootoo alAAilma min qablihi idha yutla AAalayhim yakhirroona lil-adhqani sujjadan; Wayaqooloona subhana rabbina in kana waAAdu rabbina lamafAAoolan; Wayakhirroona lil-athqani yabkoona wayazeeduhum khushooAAan; Quli odAAoo Allaha awi odAAoo alrrahmana ayyan ma tadAAoo falahu al-asmao alhusna wala tajhar bisalatika wala tukhafit biha waibtaghi bayna dhalika sabeelan, Waquli alhamdu lillahi alladhee lam yattakhidh waladan walam yakun lahu shareekun fee almulki walam yakun lahu waliyyun mina aldhdhulli wakabbirhu takbeeran** *(Surat Al Isra 17:105-111)*

*Tafsir:* ***Na kwa haki tumeiteremsha chini (Hii Qur'an) na kwa haki imeshuka, na tumekutuma wewe (Muhammad) si kwa chochote isipokua kwa ajili ya kuweka wazi na kuonya. Na hii Qur'an ambayo tumeigawa (katika aya na sura tofauti) ili upate kuisoma kwa watu kwa makusudio. Na tumeishusha hii (Qur'an) kwa vituo (tofauti). Sema (Ewe Muhammad): 'Iaminini au msiiamaini. Kwani kwa hakika wale waliopewa Ilm kabla yake (Ilm ya Ahl Al Kitab kina Abd Allah Ibn Salam Radhi Allahu Anhu, Salman Al Farsi Radhi Allahu Anhu n.k)' waliposomewa, walianguka chini kwa nyuso zao kwa Unyenyekevu wa Kusjudu. Na wakasema: 'Utukufu ni Wa Allah Pekee. Ahadi ya Mola wetu ni lazime iwe ni yenye kutekelezwa'. Na wakaanguka kwa nyuso zao wakilia machozi na hii ilizidisha Unyenyekevu wao. Sema (Ewe Muhammad) Muombeni Allah, au muombeni Ar Rahmani, au kwa jina lolote (Katika Majina yake Matukufu), kwani kwake yeye ndio kwenye umiliki wa Majina Matukufu, na Salini bila ya kufanya kelele au kwa sauti ya chini, bali fuateni njia ya baina yake (hali hizo mbili). Na semeni shukrani zote anastahiki Allah ambae hana mtoto, na wala hana mshirika katika Ufalme wake, na ni asiekua (na uhitaji wa) Msaidizi wala Mlinzi. Na Mkuzeni kwa Takbir.***

***ALLAHU AKBAR!***

**YALIYOMO**

AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH

**VITABU VILIVYOTANGULIA VYA *AL MUSTAKSHIF ABU MANAL DANAH:***

§——————————————§§§

**1- IJTIHAD NA TAQLID HISTORIA YA UISLAM: MAIMAMU NA MADHHAB YAO KATIKA UISLAM - TOLEO LA KWANZA - MWAKA - *1435 AL HIJRA* (2014).**

**2- IJTIHAD NA TAQLID HISTORIA YA UISLAM: MAIMAMU NA MADHHAB YAO KATIKA UISLAM - TOLEO LA PILI - MWAKA - *1437 AL HIJRA* (2016).**

**3- IJTIHAD NA TAQLID HISTORIA YA UISLAM: MAIMAMU NA MADHHAB YAO KATIKA UISLAM - TOLEO LA TATU - MWAKA *1439 AL HIJRA* (2018).**

4- **ULU UL AZMIN MINNA RUSUL WENYE AZMA THABIT ZAIDI MIONGONI MWA MITUME**

§——————————————§§——————————————§

## UTANGULIZI

§——————————————§§——————————————§

﴿لَقَدْ كَانَ فِى قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لأُوْلِى ٱلأَلْبَابِ مَا كَانَ حَدِيثاً يُفْتَرَىٰ وَلَـٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ﴾

**Laqad kana fee qasasihim AAibratun li-olee al-albabi ma kana hadeethan yuftara walakin tasdeeqa alladhee bayna yadayhi watafseela kulli shay-in wahudan warahmatan liqawmin yu/minoona** *(Surat Yusuf 12:111)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika katika Visa vyao, kuna mafunzo kwa watu wenye kufahamu, Haikua (hii Quran) Hadith ya kughushi, bali ni Usadikisho wa Vitabu (Zabur, Taurat, Injil n.k vilivyopo vya Allah) wenye maelezo ya kina juu ya kila kitu na Muongozo na Rehma kwa Ummah wa Walioamini.***

§——————————————§§——————————————§

﴿ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَالَمِينَ﴾

***Alhamd Lillah Rabbi Al Aálamin!***

Ningependa kumshukuru Allah *Subhanahu wa Ta’ala* na kumtakia Rehma na Amani M-bora na Mtukufu wa viumbe, Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* kwa kuniwezesha kuifanya kazi hii kwa mara nyengine tena. Namuomba Allah *Subhanahu wa Ta’ala* atunufaishe kwa yale mambo yenye manufaa ndani ya kitabu hiki na pia yale yaliyokuwemo katika maisha yetu na pia atuepushe na yale yasiyokua na manufaa nasi..Aamiin.

Tunapoiangalia Qurán ambayo ni kitabu kitukufu cha Allah *Subhanah wa Ta’ala* basi tunaona kua ndani yake imezungumzia mambo mengi sana yenye manufaa katika maisha ya Ibn Adam, ikiwemo maamrisho, makatazo na pia visa kadhaa ndani yake, na pale iliposhuka na kuelezea baadhi ya visa vya Manabii na Mitume basi ilikua na ujumbe wa kumpa nguvu, utulivu na kumliwaza mpokeaji wake ambae ni Nabii Muhammad *Salallahu A’layhi wa Salam* na vile vile Waislam wote kwa ujumla na hivyo tuweze kutafakkar na kua na ustahmilivu na subra katika mitihani tutayo kumbana nayo katika kipindi cha mpito cha uhai wa hapa ulimwenguni kwa ujumla, ambapo tumeletwa kwa ajili ya kumuabudu Mola wetu kama zinavyosema aya:-

﴿وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلإِنسَ إِلاَّ لِيَعْبُدُونِ﴾

**Wama khalaqtu aljinna waal-insa illa liyaAAbudooni***; (Surat Adh Dhariyat 51:56).*

*Tafsri:* ***Sikuwaumba Majini na Bani Adam  isipokua waniabudu mimi.***

Na pia kua katika mapigano dhidi ya Iblis na dhidi ya Matamani ya Nafsi zetu kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta’ala* katika *Qur’an:*

**Laqad khalaqna al-insana fee kabadin***(Surat Al Balad 90:4)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika tumemuumba Mtu katika Kabadin.***

Ambapo neno *Kabadin* hua ni lenye kutokana na neno *Kabad* ambalo hua ni lenye kumaanisha Ugumu, Uzito, Hisia za Maumivu na Kuchoka kama Mtu Anaeumwa na Ini na pia humaanisha Mapigano, Purukushani au Changamoto.

Na bila ya shaka hakuna atakaekataa kua Ibn Adam tangu mwanzoni mwa kutafutwa kwake na Wazee wake, Baba yake na Mama yake basi hua kuna mapigano ya kututumuana na vishindo vya nguvu kushindana, mpaka kutoka Majasho hadi Manii ya Baba yake ambayo yeye Mtoto ndio yumo ndani yake yatoke, na katika kutoka kwake Manii Hayo ili mtoto aliejaaliwa kupatikana basi Manii hayo yanatakiwa kua yasipungue wingi wa Mayai Milioni 200 katika utokaji mmoja ambao *Allah Subhanah wa Ta'ala* kaujaalia kua mbali ya kua ni wenye purukushani lakini ni wenye Raha ilioje ndani yake kwa upande wa Mwanamme na Mwanamke kulingana na maumbile ya mwili wake.

Manii hayo yanapotoka na kuingia Ndani ya Uke wa Mama ili kukimbilia yai la Uzazi la Mama yake basi Manii hayo hua katika purukushani za resi kali zenye kasi ya sentimita 1.94 kwa sekunde ndani ya uwanja wa kizazi cha Mwanamke chenye urefu wa sentimita 8 na upana wa sentimita 5 na huku yakiwa katika Mapigano dhidi ya ulinzi wa Maumbile ya mwili wa Mwanamke ambao ni wenye kulinda sehemu za viugo vya Uzazi ili zisidhurike, na vitu vigeni kutoka nje ya mwili wa Mwanamke.

Hivyo hali ya Manii hua kama jeshi la mayai ya Mwanamme linalopigana vita na Jeshi la Ulinzi wa sehemu za viungo vya uzazi vya Mwanamke, ambapo Mapigano hayo hua yanatokea katika eneo lenye urefu wa sentimita 8 na upana wa sentimita 5, na hivyo ni asilimia 10 tu ya Mayai ya Mwanamme ndio hua ni yenye kufanikiwa kushinda Mapigano hayo na hivyo kuweza kulifikia yai la Uzazi la Mwanamke ambapo kati ya Mayai hayo ya Mwanamme litakalowahi kufika mwanzo kwenye yai la Mwanamke basi ndio litakua lililoshinda purukushani za Mapigano hayo na hivyo kufanikiwa kuingia ndani ya yai la Mwanamke sehemu ambayo linatakiwa kukaa kwa mda miezi 9 ijayo.

Kuingia kwa Yai la Kiume lililojaaliwa na kufanikiwa kuingia ndani ya yai la Kike hupelekea Yai hilo la Kike kujilinda kwa kujifunga kiasi ya kua Mayai mengine yote yaliyobakia ya Kiume yaliyochelewa hubakia nje ya yai la Kike na hivyo kua ni yenye kuteketea baada ya siku 1 mpaka siku 5, na hii hutegemea na nguvu za Manii na wingi wake. Matukio yote hayo tangu mwanzo hadi mwisho hua ni miongoni mwa *Kabad* yaani Mapigano au Purukushani katika Kuumbwa kwa Ibn Adam hadi kutunga kwa Mimba yake ndani ya fuko la Uzazi la Mama yake. *Allah Subhanah wa Ta'ala* anaelezea hali ya *Kabad* katika maumbile ya Ibn Adam pale aliposema:

﴿وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلإِنْسَانَ مِن سُلاَلَةٍ مِّن طِينٍ ۞ ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ۞ثُمَّ خَلَقْنَا ٱلنُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا ٱلْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا ٱلْمُضْغَةَ عِظَاماً فَكَسَوْنَا ٱلْعِظَامَ لَحْماً ثُمَّ أَنشَأْنَاهُ خَلْقاً آخَرَ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحْسَنُ ٱلْخَالِقِينَ﴾

**Walaqad khalaqna al-insana min sulalatin min teenin, Thumma jaAAalnahu nutfatan fee qararin makeenin, Thumma khalaqna alnnutfata AAalaqatan fakhalaqna alAAalaqata mudghatan fakhalaqna almudghata AAidhaman fakasawna alAAidhama lahman thumma ansha/nahu khalqan akhara fatabaraka Allahu ahsanu alkhaliqeena,** *(Surat Al Muuminun 23:12-16)*

*Tafsir:* ***Na kwa Hakika tumemuumba Mtu kutokana na udongo wa Mfinyanizi wenye kunata, na kisha tukamjaalia kua ni tone la Maji Maji (Ya Uzazi wa Mwanamme na Mwanamke) na tukaligandisha katika Uhifadhi ulio Salama (Fuko la Uzazi). Kisha Tukaumba kutokana na tone hilo pande la Nyama, na kisha tukaumba kutokana na pande hilo mifupa laini, na kisha tukaivisha***

***mifupa hio Nyama, na kisha tukatoa kutokana nayo kiumbe. Hivyo Utukufu ni wake Allah, M-bora wa Kuumba.***

Na hivyo katika kukaa kwake ndani ya fuko la Uzazi kwa miezi 9 pia hua kuna purukushani za mabadiliko ndani ya tumbo la mama yake, mpaka kuzaliwa kwake na kuingia ulimwenguni kama anavyotuelezea tena *Allah Subhanah wa Ta'ala* m-bora wa kuumba katika aya ifuatayo:

﴿وَوَصَّيْنَا ٱلإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَاناً حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهاً وَوَضَعَتْهُ كُرْهاً وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ ثَلاَثُونَ شَهْراً حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيۤ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِيۤ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحاً تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِيۤ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ﴾

**Wawassayna al-insana biwalidayhi ihsanan hamalat-hu ommuhu kurhan wawadhaAAat-hu kurhan wahamluhu wafisaluhu thalathoona shahran hatta idha balagha ashuddahu wabalagha arbaAAeena sanatan qala rabbi awziAAnee an ashkura niAAmataka allatee anAAamta AAalayya waAAala walidayya waan aAAmala salihan tardhahu waaslih lee fee dhurriyyatii innee tubtu ilayka wa-innee mina almuslimeena***(Surat Al Ahqaf 46:15)*

*Tafsir:* ***Na tunamuusia Mtu awefanyie mema wazee wake wawili. Kwani Mama yake alimbeba (tumboni) kwa uzito na shida na akamtoa (tumboni) kwa shida pia, na kumlea kwake na kumnyonyesha kwake ni kwa miezi 30. Mpaka anapokua mkubwa kamilifu kimwili na kiakili na kufikia miaka 40 hua ni mwenye kusema: 'Ewe Mola wangu niwezeshe mimi kua ni mwenye nguvu na uwezo ili niweze kua ni mwenye kukushukuru wewe kwa neema zako ulizonineemesha juu yangu na juu ya wazee wangu. Ili niweze kufanya mema yatakayo kuridhisha na nijaalie kizazi chema. Kwani kwa hakika mimi nimekugeukia wewe kwa kutubu. Na kwa hakika mimi ni miongoni mwa Waliojisalimisha kwako.'***

Hivyo bila ya shaka, purukushani na mapigano dhidi ya Ibilisi na Nafsi yake Ibn Adam katika kuendeleza maisha yake pamoja na Ibn Adam wenzake kutoka hatua moja kuelekea hatua nyengine hua ni sehemu ya maumbile ya Ibn Adam tangu mwanzo wa maisha yake mpaka mwisho wa maisha wake na hii ni kwa sababu ya kua hatukuumbwa kwa ajili ya kuja Ulimwenguni kucheza kama zinavyobainisha aya:

﴿أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثاً وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لاَ تُرْجَعُونَ﴾

**Afahasibtum annama khalaqnakum AAabathan waannakum ilayna la turjaAAoona** *(Surat Al Muuminun 23:115)*

*Tafsir:* ***Hivi mnajihesabu kua tumekuumbeni kwa ajili ya kucheza? na kwamba hamtorudishwa kwetu?***

Kwani Ibn Adam hua ni mwenye kupitia katika changamoto mitihani mingi ndani yake hususan anapokua si mwenye kuishi kwenye mazingira yasiyokua na Uadilifu kwa Mola wake, hivyo Mapigano hayo hua ni yenye kumpelekea kua ni mwenye Kurudi kwa Mola wake na kua na Unyenyekevu mbele ya Mola wake, ambapo miongoni mwa Mapigano anayokabiliana nayo ni mengi mbali ya Nafsi yake na Ibilis kwani alisema *Hujjat Ul Islami Mujaddid Ad Din Imam* Abu Hamid Muhaad Ibn Muhammad Al Ghazali kua: '**Hakuna Mnyama Mkaidi Kama Nafsi Yangu, kwani kila Nikimvuta kwenye Mema basi hua ni mwenye kunielekeza kwenye Maovu'.** Na pia aliulizwa Hasan Al Basr: **'Hivi Jee Ibilisi hua ni mwenye Kulala?'** Hasan Al Basr akajibu: **'*Wallahi!* Kama Ibilisi angekua ni mwenye kulala basi sisi na tungepata afuweni.'**

Lakini pia ndani ya Mapigano hayo anayokabiliana nayo Ibn Adam mna Khofu za aina tofauti, Maradhi, Njaa, Kupoteza Mali, Kutafuta Riski ya Halali, n.k

﴿وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِّنَ ٱلْخَوفْ وَٱلْجُوعِ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلأَمَوَالِ وَٱلأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَاتِ وَبَشِّرِ ٱلصَّابِرِينَ﴾

**Walanabluwannakum bishay-in mina alkhawfi waaljooAAi wanaqsin mina al-amwali waal-anfusi waalththamarati wabashshiri alssabireena.** *(Surat Al Baqara 2:155)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tutakujaribuni kwa vitu vitokanavyo na Khofu, Njaa, Kupoteza Mali, Nafsi na Mazao, Lakini wabashirie (Mema) wenye Subra'***

Na bila ya shaka Mapigano hayo, Mitihani hio, Purukushani hizo na changamoto hizo wamekabiliana nazo hata Manabii na Mitume wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambao walikua ni Viumbe bora wa *Allah Subhanah wa Ta'ala*, na hivyo kua ni jambo ambalo linatuwekea wazi sote kua *Kabad* ni sehemu ya Maisha yetu hapa Duniani, ambapo aya hii ya *Surat Al Baqara 2:155* hua ni yenye kuenda sambamba na ile aya isemayo kua:

﴿أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُواْ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْاْ مِن قَبْلِكُم مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ
وَزُلْزِلُواْ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ آمَنُواْ مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ أَلاَ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ﴾

**Am hasibtum an tadkhuloo aljannata walamma ya/tikum mathalu alladheena khalaw min qablikum massat-humu alba/sao waalddarrao wazulziloo hatta yaqoola alrrasoolu waalladheena amanoo maAAahu mata nasru Allahi ala inna nasra Allahi** ***qareebun*** *(Surat Al Baqara 2:214)*

*Tafsir:* ***Hivi mnafikiri kua mtaingia Peponi tu hivi hivi bila ya kupewa Mitihani kama waliyopewa waliotangulia kabla yenu? Walipatwa na njaa kubwa sana na madhara mengi na walitikisika kiasi ya kua hata Mtume na walioamini miongoni mwao wakasema: 'Jee ni lini huo Msaada wa Allah Utakuja?' Naam, bila ya Shaka Msaada wa Allah uko Karibu.***

Na bila ya Shaka baada ya Mitihani hio. Mapigano hayo na kujaribiwa huko basi kila mmoja wetu hua ni mwenye kujulikana mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kutokana na kipimo bora ambacho ni kua na *Taqwa* kama anavyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala katika* Qur'an:

﴿يٰأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنْثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوباً وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوۤاْ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ
أَتْقَاكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ﴾

**Ya ayyuha alnnasu inna khalaqnakum min dhakarin waontha wajaAAalnakum shuAAooban waqaba-ila litaAAarafoo inna akramakum AAinda Allahi atqakum inna Allaha AAaleemun khabeerun** *(Surat Al Hujarat 49:13)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini hakika sisi tumekuumbeni kutokana a Mwanamme na Mwanamke na tukakujaalieni kua katika Mataifa na Makabila ili mjuane. Kwa hakika M-bora wenu Mbele ya Allah ni mwenye Taqwa. Kwa hakika Allah ni mwenye habari juu ya kila mnachokifanya.***

Naam Mbora wetu miongoni mwetu ni mwenye *Taqwa*. Hivyo na tuangalie mifano ya wale wabora ambao ni wenye *Taqwa* Miongoni mwetu, akiwemo Nabii Yusuf Ibn Nabii Yaqub Ibn Nabii Is-haq Ibn Nabii Ibrahim *Khallil Allah.*

## KUBASHIRIWA KWA NABII IBRAHIM KUZALIWA KWA NABII IS-HAQ NA NABII YAQUB

Naam..ili kufahamu vizuri kisa cha Nabii Yusuf basi kwanza inabidi tuanze kwa Nabii Yaqub kwa Sarah na Nabii Ibrahim pale Qur'an iliposema baada ya *Bismi Allahi ArRahmani ArRahim*:

﴿وَٱمْرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنَاهَا بِإِسْحَاقَ وَمِن وَرَآءِ إِسْحَاقَ يَعْقُوبَ﴾

**Waimraatuhu qa-imatun fadahikat fabashsharnaha bi-ishaqa wamin wara-i ishaqa yaAAqooba**.(Surat Hud 11:71)

*Tafsir:* ***Na Mkewe (Nabii Ibrahim) Aliekua amesimama (karibu yao) Akacheka. Nasi tukambashiria yeye juu ya (kupata mtoto) Is-haqa na baada ya Is-haqa (tukambashiria kumpata) Yaqub.***

Tafakkar!

Kwani hii ni aya ambayo ipo wazi kiukweli lakini hapo hapo unapozama ndani ya Aya hii basi kuna mambo ambayo ni mengi sana na itachukua mda kuyachambua kwani mbali ya kua aya hii ina uthibitisho wa kua Wanawake wanaweza kua Manabii wanaopokea *Wahyi* kama alivyopokea Sarah mke wa Nabii Ibrahim katika aya hii, lakini pia aya hii inatoa uthibitisho kua *Dhabihu Allah* yaani mtoto ambae Alietaka kutolewa *Dhabih* kwa ajili ya kuchinjwa kwa ajili ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika kisa cha Nabii Ibrahim alikua ni Ismail na hakua Is-haq kama vile walivyokua wakidai baadhi ya watu wakiwemo Mayahudi.

Kwani kama ingekua alietaka kuchinjwa ni Is-haq basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* asingemtabiria Nabii Ibrahim na Sarah kua atapata mtoto na pia atapata mjukuu kutokana na mtoto huyo.

Kwani baada ya kutabiriwa hivyo Basi Nabii Ibrahim akapata mtoto kupitia kwa mkewe Sarah, mtoto ambae akawa anaitwa Is-haq ambae nae alikua na darja ya *Rasulan Nabiyan* yaani ni Mjumbe anaepokea Wahyi au ujumbe kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na kua na jukumu la kuufikisha ujumbe huo kwa wahisika kwa kuamrishwa kuutangaza kwa watu ujumbe huo ili kama una makatazo basi yaachwe na kama una muongozo maamrisho basi yafuatwe maamrisho hayo ni Nabii anaepokea *Wahyi* ambao hua ni kwa ajili yake na hivyo hua hauna ulazima kwake kuutangaza kwa watu.

Nabii Is-haq alipokua Mkubwa alioa Mwanamke aiwate Rebbeca ambapo Matunda ya ndoa hio yakawa ni kupatikana kwa watoto wawili mmoja aitwae Yaqub ambae nde Nabii Yaqub na mwengine akawa anaitwa Aysa (Esau) watoto hawa walikua ni Mapacha na walizaliwa wakati Rebbeca akiwa na umri wa miaka 60.

Jina Yaqub linatokana na neno *Aqaba* ambalo kwa lugha ya kiarabu hua linamaanisha, Kufuata mtu kwa karibu sana, Kurithi, Kufuata Nyayo, Kua chini ya Nyayo, Kujaribu kwa kila kitu kufanya jambo kwa kurudia tena na tena, Kurudia Jambo au kitu, na pia hua ni lenye kumaanihsa Kizazi kinachofuatia au kubakia baada ya kufariki mzazi.

Hivyo wenye kujua wanasema kua Nabii Yaqub aliitwa Yaqub kwa sababu alipozaliwa alikua ni mwenye kukikamata *Aqb* (kisigino) cha Aysa, yaani alikua nyuma ya Aysa ambae alikua ni mdogo kiumbo na alizaliwa mwanzo kuliko Nabii Yaqub ambae yeye alikua ni mkubwa kimaumbile, watoto wawili hawa walikua wakipendwa kitofauti na wazee wao, kwani Nabii Yaqub alikua akipendwa zaid na Mama yake wakati Aysa Alikua akipendwa zaid na baba yake yaani Nabii Is-haq.

Na ingawa hali ilikua hivi lakini katika watoto wawili hawa basi Aysa alikua matata zaid na Yaqub alikua ni mtoto mpole, tofauti hii ilipelekea kua na uadui baina yao pia, ambapo uadui huu haukuishia baina yao tu bali pia baadae ulikuja kurithiwa na vizazi vyao kama vile tunavyoona katika kisa cha Nabii Daud na Nabii Sulayman ambao wao wanatokana na Kizazi cha Nabii Yaqub basi kuna wakati walipigana vita na watu wa kabila la watu wanaojulikana kama *Amaliqs (Amalekites).* Watu wa *Amaliqs* ndio wanaotokana na kizazi cha Aysa na kizazi cha Nabii Yaqub ndio kizazi cha Bani Israil na Mayahudi.

Hivyo inabidi tuachane na *Amaliqs* kwani huko nako ni mbali sana na turudi kuangalia hapa hapa mbele yetu tulipo ambapo ni kwa Nabii Is-haq na mkewe Rebecca na watoto wao Yaqub na Aysa ambapo tunaona kua Nabii Is-haq Ibn Nabii Ibrahim alipokua mtu mzima basi alipofuka Macho yake kutokana na kua mzee sana, kwani ni maumbile ya kila Ibn Adam kua ni mwenye kudhoofika viungo vyake vya mwili kila anapokua na Umri mkubwa kama alivyosema mwenyewe Muumba katika aya ifuatayo:

﴿ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفاً وَشَيْبَةً يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ﴾

**Allahu alladhee khalaqakum min dhaAAfin thumma jaAAala min baAAdi dhaAAfin quwwatan thumma jaAAala min baAAdi quwwatin dhaAAfan washaybatan yakhluqu ma yashao wahuwa alAAaleemu alqadeeru** *(Surat Rum 30:55)*

*Tafsir:* ***Allah ndie yeye ambae aliekuumbeni (Na kukufanyeni) dhaifu, kisha akakujaalieni baada ya udhaifu kua ni wenye nguvu kisha akakujaalieni baada ya kua ni wenye nguvu kua dhaifu, Hukiumba akitakacho na ni yeye mwenye kujua kila kitu na mwingi wa kukadiria.***

Siku moja akamwita mtoto wake Aysa na kumwambia: '**Aysa, naomba uniletee nyama ya Mnyama halali anaeliwa, kisha njoo mbele yangu nikupe Baraka nilizopewa na Baba yangu Ibrahim *Khalillu Allah.'***

Aysa akatoka nje, lakini Rebbeca akasikia kuhusiana na ombi alilopewa Aysa na Nabii Is-haq, hivyo akamwambia Yaqub: '**Nenda kachinje Kondoo mpike kisha mpelekee baba yako ale.'**

Yaqub akatoka nje na akaenda kumchinja Kondoo wao mmoja na akampika kisha akampelekea Baba yake. Nabii Is-haq alipowekewa mbele yake Nyama hio basi akahisi kua alieileta hakua Aysa, bali alikua ni Yaqub hivyo akauliza ili kuhakikisha kua ni kweli hivyo anavyohisi ama la kwa kusema: '**Hii Nyama imeletwa na nani?**'

Yaqub akasema: '**Yaqub**'

Hivyo Nabii Is-haq akala nyama hio kisha akamwambia Yaqub asogee karibu yake, na alipomkaribia basi akamuombea dua Yaqub kwa kusema kua: '**Ya *Allah* mjaalie katika kizazi chake Is-haq atoe Watoto bora wenye kua na sifa za Manabii, Mitume na Wafalme'**. Kisha akamuusia kua asioe

Mwanamke yeyote katika ardhi ya Falestina bali na akaoe katika mji wa Harran kwa Mjomba yake aitwae Labban Ibn Nahor.

Mara baada ya Nabii Is-haq kumaliza kumuusia Yaqub basi Eysa akaingia na Nyama yake na kumwambia baba yake: ‘**Ewe baba yangu hii hapa nyama uliyoniagizia tayari nimeshaipika kwa ajili yako.**’

Nabii Is-haq akasema: ‘**Shukran ewe Aysa, lakini mimi nimeshashiba kwani kaka yako Yaqub amekutangulia katika kuniletea nyama hio’**

Aysa akasema: ‘**Yaqub! Amenitangulia kukupa nyama kabla yangu? *Wallahi* siwezi kumuwachia hivi hivi mpaka nimuue’**

Nabii Is-haq akamwita Aysa na kumwambia: ‘**Ewe Aysa! Hebu sogea karibu nikuombee dua’**

Aysa aliposogea karibu basi Nabii Is-haq akasema: ‘***Ya Allah*, mjaalie Aysa awe ni mwenye kizazi chenye watu wengi ambao kamwe hawatotawaliwa bali wawe ni wenye kujitawala wenyewe.**’

Baada ya tukio hili basi Rebbeca akamwambia Yaqub: ‘**Kimbilia kwa Mjomba wako kwani Aysa ana hasira na amekasirika na akikupata basi bila ya shaka atakuua.**’

Hivyo Nabii Yaqub akakimbia na kuhama kutoka katika ardhi ya Falestina na kukimbilia kwa Mjomba wake aliekua akiishi katika mji wa Harran uliopo Kusini Mashariki ya nchi ya Uturuki na Kaskazini ya Nchi ya Iraq na Kaskazini ya Syria huku akijificha katika wakati wa mchana na wakati wa Usiku alikua ni mwenye kutembea.

**ASILI YA JINA AL ASBATI NA WATU WA BANI ISRAIL.**

Hivyo basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akampa Nabii Yaqub jina la Israil ambalo ni lenye kutokana na maneno *Saraa bi Al Alayl* yaani Anaetembea usiku kwa sababu alikua ni mtu wa mwanzo mwenye kutembea usiku, hivyo kizazi cha Nabii Yaqub kikawa kinajulikana kama *Bani Israil* yaani watoto wa Israil.

Na kwa upande mwengine pia wapo wanaosema kua, Nabii Yaqub aliitwa Israil kwa sababu alikua na kawaida ya kila siku kuenda kuwasha taa za Jengo la *Hatim Sharif* liliopo Jerusalem, hivyo ikatokea kipindi ikawa kila akiwasha taa basi akirudi kuiwasha ya mbele yake huikuta ile ya nyuma yake imeshazimika, hivyo akawa ni mwenye kujiuliza hali hio inatokana na nini. Alipofuatilia akamuona Shaytan anazizima taa hizo ambazo yeye ameziwasha, hivyo akamvizia na kumkamata na kumfunga kwenye nguzo. Kutokana na kufanya kitendo hiki basi ndio akawa anaitwa *Al Asir* yaani aliemfanya Shaytan kua mfungwa, pia kuna wasemao kua alikua akiitwa hivyo kwa sababu alikua ni Mtumwa wa *Allah Subhanah wa Ta’ala*.

Baada ya mda kupita Nabii Yaqub aliwasili kwa Mjomba katika ardhi ya Harran kwa mzee Laban, na kuhamia huko na kuanza kufanya kazi ya kufuga kondoo wake, mzee Laban alikua na mabinti wawili ambapo mkubwa alikua akiitwa Liah na ndugu yake mdogo alikua akiitwa Rashel.

Nabii Yaqub akampenda Rashel ambae ni mdogo na akataka kumuoa, na hivyo akamuelezea Laban juu ya jambo hilo jema, lakini Laban akamuuliza Nabii Yaqub: ‘**Jee unayo Mahari ya kutoa ili nikuozeshe binti yangu?**’

Nabii Yaqub akasema: '**La Sina lakini niko tayari kukufanyia kazi kwa kiasi ya thamani unayotaka ya mahari ya Bint yako.**'

Laban akasema: '**Sawa ila itabidi ufanye kazi kwa miaka 7.**'

Nabii Yaqub akasema: '**Sawa, ila itabidi uniozeshe Rashel, kwani ndie nnaempenda na ndie pekee ambae mimi niko tayari kujitoela kufanya kazi kwa ajili yake.**'

Laban akasema: '**Hayo ni Makubaliano baina yetu mimi nawe.**'

Hivyo Nabii Yaqub akafanya kazi kwa Mzee Laban kwa miaka 7, katika siku aliyotimiza miaka 7 na kuingia usiku wake basi Laban akampeleka chumbani kwa Nabii Yaqub binti yake mkubwa yaani Liah.

Nabii Yaqub alipoamka asubuhi akajikuta yupo kitandani kwake na bint ambae sie aliekua akitaka awe mke wake. Hapo hapo alikurupuka kama alieona nyoka kitandani! Na kisha akamfuata Laban na kumlalamikia kwa kumwambia: **'Hakika umenidanganya na kunidhulumu, kwani umenifanyisha kazi kwa miaka 7 bila ya kunilipa, kisha unaniletea Binti yako ambae mimi sikumtaka, kwa hakika hivi sivyo tulivyokubaliana.'**

Laban akajibu: '**Ya Yaqub! Hakika mimi sikutaka kuingia katika aibu juu ya jambo hili, kwani mimi ni mkubwa kwako na pia ni Mjomba wako. Tangu lini ukaona kua watu wanamuozesha bint mdogo kabla ya kumuozesha bint mkubwa? Hivyo kama unamtaka Rashel basi fanya kazi kwa miaka 7 myengine na kisha nitakuozesha.**'

Hivyo Nabii Yaqub akafanya kazi tena kwa muda wa miaka 7, na kisha ulipomalizika mda huo ndio akaozeshwa Rashel kwani katika kipindi hiki watu waliruhusiwa kuoa ndugu wawili kwa wakati mmoja, ambapo ndoa za kuoa ndugu wawili wa damu kwa wakati mmoja ziliharamishwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* baada ya kuja Nabii *Musa Alayhi Salam*, ambapo amri hio ya kukataza jambo hili ilishushwa kwa mara ya kwanza ndani ya *Taurat.*

Katika kipindi hiki cha Nabii Yaqub kuishi katika ardhi ya Harran kwa Mjomba wake na kua pamoja na Liah na Rashel basi Liah akapata nae watoto wanne ambao ni:

1-Rubil (Ruben)
2-Yahudh (Judah)
3-Shamun (Simeon, Simiyun)
4-Lawi (Levi)

Na Rashel akapata nae watoto wawili ambao ni:

5-Yusuf.
6-Shadad (Ben Yamin)

Jina la mama yake Nabii Yusuf ambalo ni Rashel basi hua linamaanisha: Mungu atanipa mimi mtoto wa pili wa Kiume. Na bila ya shaka hii ilikua wazi kwani mara tu baada ya kumzaa Yusuf basi baadae akafuatia Shadad ambae alikua ndio sababu ya kifo cha Mama yake kwani Rashel alifariki kutokana na matatizo ya Uzazi baada ya kumzaa Ben Yamin. Ama kuhusiana na jina la Shaddad kua pia ni mwenye kuitwa Ben Yamin basi wanasema wenye kujua ameitwa hivyo kwa sababu ya kumaanisha Matatizo yaliyotokea wakati wa kuzaliwa kwake ambayo ndio yaliyopelekea kufariki kwa Rashel.

Kwa upande mwengine basi Nabii Yaqub alikua pia ana wawili ambao ni: Zulfa na Bilha ambapo Zulfa akapata watoto watatu:

7-Dan.
8-Naftali.
9-Rubulan.

Na Bilha akapata watatu ambao ni:

10-Jad.
11-Yashjar.
12-Ashar.

Hivyo basi watoto wote wa Nabii Yaqub kwa ujumla walikua ni 12 ambao walikua wakijulikana pia kwa umaarufu wa jina la *Al Asbati* ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kutokana na neno *Sabita* linalomaanisha Kua na Matawi, Kutonyooka kwa kitu kama Nywele au Manyoya. Kua na Watoto wengi au Kizazi kikubwa.

Neno *Sabita* ndio lililotoa neno *Sibt* ambalo hua ni lenye kumaanisha Mjukuu ambae ndie chanzo cha kuongezeka kwa wingi wa kizazi.

Na wameitwa Al Asbat kwa sababu ya wingi wao na pia ili kutofautisha baina ya kizazi cha Nabii Is-haq na cha Nabii Ismail ambacho ni miongoni mwa asili ya watu wenye Uarabu ambao ni wa aina tatu zifuatazo:-

1. ***Al Arab ul Baidah* (العرب البائدة) Waarabu waliopotea au Waliotoweka:** Hawa ni wale watu waliokua miongoni mwa kizazi kilichotoweka cha watu wa *'Ad, Thamûd, Tasam, Jadis na Imlaq* ambao walikua wakiishi katika maeneo ya *Al Ahqaf* yaliyopo baina ya Hadhramawt na Oman ambao Mtume wao alikua ni Nabii Hud *A'layhi Salaam.*

2. ***Al Arab ul Ariba* (العرب العاربة) Waarabu wenye Uarabu Asilia:** Hawa ni wale watu waliokua ni miongoni mwa kizazi kilichotokana na Nabii Hud *A'layhi Salaam k*upitia kwa Ya'rub Ibn Yashjub Ibn Qahtan Ibn Hud ambao walikua wakijulikana pia kama Waarabu wa Yarub wa Qahtan ambapo pia walikua wakitawala katika maeneo ya Yemen.

3. ***Al Arab al Mustariba* (العرب المستعربة) Waarabu waliopewa Uarabu kwa kuchanganya vizazi:** Hawa ni wale watu waliotokana na kizazi cha Nabii Ibrahim *A'layhi Salaam* kupitia kwa Nabii *Ismai'l A'layhi Salaam* ambae alimuoa Sayyida Bint Mudad ambae ni mtoto wa Mudad Ibn Amr aliekua kiongozi wa ukoo wa Banu Jurhum wenye asili ya *Al Arab ul Ariba* na hivyo kizazi cha mchanganyiko baina ya Nabii Ismai'l Ibn Ibrahim *A'layhi Salaam* na Sayyida Bint Mudad ndio ukawa ni kizazi kinachojulikana kama *Al Arab Al Mustariba* ambao pia hujulikana kama Waarabu wa Adnan.

Hivyo kizazi cha Nabii Yaqub ambae ndie *Saraa bil Layl* (Israil) ndio ikawa kinaitwa Bani Israil au *Al Asbati* ambacho ndani yake ndio kikatoa kizazi cha Mayahudi ambao ni wenye kutokana na Huda au Juda ambae ni mtoto wa pili wa Nabii Yaqub ambae ni miongoni mwa kina *Al Asbat.* Tunapoiangalia Qur'an basi tunaona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* amewataja watoto hawa wa Nabii

Yaqub yaani *Asbat* mara 5 katika Qur'an ambazo ni katika *Surat Al Baqara* (2:140) *Surat Al Imran* (3:84) *Surat An Nisaa* (4:163), *Surat Al Araf* (7:160), na pia katika *Surat Al Baqara* (2:136) pale aliposema:

﴿قُولُوٓاْ آمَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنْزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لاَ نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ﴾

**Qooloo amanna biAllahi wama onzila ilayna wama onzila ila ibraheema wa-ismaAAeela wa-ishaqa wayaAAqooba waal-asbati wama ootiya moosa waAAeesa wama ootiya alnnabiyyoona min rabbihim la nufarriqu bayna ahadin minhum wanahnu lahu muslimoona** *(Surat Al Baqara 2:136)*

*Tafsir:* ***Semeni (Enyi Mlioamimi) Sisi Tumemuamini Allah, Na kile tulichoshushiwa (Qur'an), Na Kile alichoshushiwa Ibrahim, na Ismail na Is-haq na Yaqub na ASBATI, Na Alichopewa Musa na Isa. Na walivyopewa Manabii kutoka kwa Mola wao. Na Hatutofautishi hata na Mmoja Baina yao. Na kwa hakika sisi kwake yeye (Allah) Tumejisalimisha***.

Baada ya muda kupita basi Nabii Yaqub akarudi katika ardhi ya Palestina na watoto wake 12, huku akiwa na khofu ya Aysa ambae ni ndugu yake aliemkimbia lakini ikawa hakuna ugomvi baina yao isipokua Mapenzi kama ilivyo kawaida ya ndugu waliokua hawajaonana kwa mda mrefu.

Na haikuchukua Mda mrefu basi Aysa akaamua kuhama katika ardhi ya Palestina na kuamua kuhamia katika maeneo ya Uturuki yeye pamoja na kizazi chake ambacho ndicho kilichotoa watu wa maeneo hayo hadi juu Kaskazini katika maeneo ya Ardhi ya nchi za Ulaya.

Ama kwa upande wa Nabii Is-haq basi yeye alifariki miaka 100 baada ya kuzaliwa Nabii Yaqub na Aysa. Na alipofariki alikua na umri wa miaka 170 na akazikwa katika maeneo ya Hebron ambayo ni maeneo aliyozikwa Baba yake na Mama yake ambao walikua ni *Khallilu Allah* Nabii Ibrahim *Alayhi Salam* na Sarah….*Wa Allahu A'alam!*

Naam..lengo letu ni kumuangalia Nabii Is-haq ambae tunatambulishwa nae na hadith ya *Simba Kijana* Saad Ibn Abi Waqqas *Radhi Allahu Anhu* ambae anasema kua: '**Siku moja Masahaba walimwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi* wa Salam kua: '*Ya Rasul Allah* Tuhadithie hadith.' Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akashusha aya ifuatayo:'**

﴿ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَاباً مُّتَشَابِهاً مَّثَانِيَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَن يَشَآءُ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ﴾

**Allahu nazzala ahsana alhadeethi kitaban mutashabihan mathaniya taqshaAAirru minhu juloodu alladheena yakhshawna rabbahum thumma taleenu julooduhum waquloobuhum ila dhikri Allahi dhalika huda Allahi yahdee bihi man yashao waman yudlili Allahu fama lahu min hadin***(Surat Az Zumar 39:23)*

*Tafsir:* ***Allah ameshusha Hadith Bora kabisa, Kitabu (Quran) chenye sehemu zenye kufanana kwa wema na ukweli zinasisimka Ngozi zao kutokana nayo (Qur'an) wale ambao Wanamuogopa Mola***

***wao (Wanapoisoma) kisha hulainika Ngozi zao na Nyoyo zao kutokana na Kumkumbuka Allah huo ni Uongofu wa Allah anaemuongoza Amtakae na anaepotoshwa na Allah basi hakuna atakaemuongoza.***

Anasema Imam Jamal Islam Abu Qasim Abd Karim Ibn Hawazin Al Qushayri kua: '**Baadhi ya watu hua ni wenye kudhani kua Hadith hua ni kitu kipya ambacho kimetungwa, lakini tunapozungumzia *Qur'an* basi tunaona kua haijakusudia hivyo, kwani maneno ya *Qur'an* hua ni ya Milele. Na ijapokua maana ya hadith hua pia kitu au jambo jipya lakini kwa upande wa *Qur'an* basi imekusudiwa kua ni kitu ambacho kipya kusikikana kulingana na msikilizaji lakini hapo hapo hua ni cha zamani kulingana na Uumbwaji wa Ulimwengu.**' na huo pia ndio mtizamo wa Imam Abu 'Abdullah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr Al Ansari A*l Qurtubi*

Ama kwa upande wa *Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din* Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii basi yeye anasema kua: '**Hii ni kwa sababu Qur'an ni *Kalamu Allah* (kauli ya Allah) ambayo hua ni *sifah min Sifatillah* (Sifa miongoni mwa Sifa za *Allah Subhanah wa Ta'ala*) ambayo hua ni sehemu na kitu kilichokamilika kutoka kwake.**'

Aya hii imetumia neno *Mutashabihan* ambalo ni lenye kutokana na neno *Shabaha* ambalo kwa Kiarabu hua linamaanisha Kufanana au Kua na Muonekano sawa. Hivyo neno *Mutashabihan* hua lina maanisha Zenye Kufanana, ambapo neno *Shabaha* pia limetoa neno *Mutashabihat* ambalo hua linamaanisha Kua na Maana Zaidi ya Moja kama lilivyotumika katika aya ifuatayo:

﴿هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيْكَ ٱلْكِتَابَ مِنْهُ آيَاتٌ مُّحْكَمَاتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلْكِتَابِ وَأُخَرُ مُتَشَابِهَاتٌ فَأَمَّا الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَابَهَ مِنْهُ ٱبْتِغَاءَ ٱلْفِتْنَةِ وَٱبْتِغَاءَ تَأْوِيلِهِ وَمَا يَعْلَمُ تَأْوِيلَهُ إِلاَّ ٱللَّهُ وَٱلرَّاسِخُونَ فِي ٱلْعِلْمِ يَقُولُونَ آمَنَّا بِهِ كُلٌّ مِّنْ عِندِ رَبِّنَا وَمَا يَذَّكَّرُ إِلاَّ أُوْلُواْ ٱلأَلْبَابِ﴾

**Huwa alladhee anzala AAalayka alkitaba minhu ayatun muhkamatun hunna ommu alkitabi waokharu mutashabihatun faamma alladheena fee quloobihim zayghun fayattabiAAoona ma tashabaha minhu ibtighaa alfitnati waibtighaa ta/weelihi wama yaAAlamu ta/weelahu illa Allahu waalrrasikhoona fee alAAilmi yaqooloona amanna bihi kullun min AAindi rabbina wama yadhdhakkaru illa oloo al-albabi***(Surat Al Imran 3:7)*

*Tafsir:**Ni yeye aliekushushia wewe(Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) Kitabu(Qur'an). Ndani yake mna aya ambazo ziko wazi,ambazo ndio msingi wa Kitabu (aya za Hukmu)na nyengine Mutashabihat(haziko wazi zina Maana zaidi ya Moja). Hivyo kwa wale ambao nyoyo zao kuna upotovu basi hufuata kile ambacho hakiko wazi ndani yake. Wakitafuta fitna (kutokana nazo)na hutafuta maana iliyojificha ndani yake. Lakini hakuna anaejua maana yake isipokua Allah, na wale wenye Ilm thabit husema: 'Hakika sisi tunaimini yote kua ni kutoka kwa Mola wetu. Na hakuna watakaokumbuka isipokua watu wenye kufaham.'***

*Sultan Al Balagha Jarrah Allah* Imam Abu Al Qasim Al Zamakhshari kua: '**Qur'an ni Kitabu ambacho aya zake ni *Mathani* yaani hua ni zenye kurudiwa rudiwa na kukaririwa na wale wanaokiamini'**

Ambapo Sad Ibn Abi Waqqas *Radhi Allahu Anhu* anaendelea kwa kusema kua: '**Hapa Masahaba wakamwambia tena *Rasul Allah Salallahu A'alyhi wa Salam*: '*Ya Rasul Allah* tuhadithie hivyo Visa'' '*Hivyo Allah Subhanah wa Ta'ala* akashusha aya za *Surat Yusuf.* '**

## TAFSIR YA SURAT YUSUF

**Bismi Allahi AlRahmani AlRahiim.**

*Tafsir:* ***Kwa Jina la Allah Mwingi wa Rehma Mwingi wa Huruma.***

Hii ni aya ya mwanzo ya *Qur'an* na pia ni Utangulizi na Ufunguzi wa kila kitu kinachofanywa na kila Mtu aliemuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Anasema *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin Imam Al Mushakikin Shaykh ul Islami* Imam Fakhr Ad Din Al Razi kuhusiana na ayah hii kua: '***Harfu Ba*** **iliyopo mwanzoni mwa ayah hii hua inamaanisha** ***Ilsaq*** **(kiunganishi) 'Kwa' ambacho kinaunganisha uanzaji wa kitendo na jina la** ***Allah Subhanah wa Ta'ala.'***

Neno *Ism* hua ni lenye kutokana na neno *Sama* ambalo kwa lugha ya kiarabu hua linamaanisha Kua Juu, Kua katika hali ya Kunyanyuliwa, Kitu kua katika hali ya juu kabisa ya kupendeza kiasi ya kua kinastahiki kuangaliwa kwa mshangao kutokana na uzuri wake. Neno *Sama* pia ndio lilitoa neno *Ism* ambalo hua ni lenye kumaanisha Jina la Kitu au Sifa ya kitu.

Hivyo neno *Ism* hua ni lenye kumaanisha pia kitu chochote kinacho kitofautisha kitu kutokana na upekee wake wa kiuhalisia, na hivyo basi *Ism* hua ni Jina na pia hua ni Sifa. Hivyo unaposema *Bismi Allahi* basi hua unamtukuza *Allah Subhanah wa Ta'ala* na kumpandisha katika darja ya juu kabisa kutokana na kua na sifa za upekee na kua ndie pekee mwenye kustahiki darja hio ya juu kabisa.

Neno *Allah* kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Jina Tukufu ambalo ni la Muumba wa Kila kitu, kilichomo kwenye Ulimwengu unaoonekana na usio onekana, ambae ni Mmiliki wa kila kitu Mbinguni na Ardhini, ambae ndie mmiliki wa Sifa nzuri zote na Majina Matukufu yote. Hivyo Majina yote Matukufu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na sifa zake Tukufu ambazo kwa ufahamu wa Ibn Adam hua haziwezi kufafanulika kikamilifu na ipasavyo kama inavyobidi kuelezewa kama zilivyotajwa ndani ya Qur'an ambayo ni yenye kuweka wazi maana ya Majina hayo Matukufu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kulingana na Ufahamu wa Ibn Adam.

Anasema *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din, Zuhruf Ad Din Imam Al Shafii Al Thani* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii kua: '**Allah ni Jina la yule ambae yupo hai, ambae ni mwenye sifa za kua ni Muumba na Mlezi juu ya kila kitu alichokiumba. Yeye ni mwenye upekee pale tunapozungumzia usahihi wa kuwepo kwake, na bila ya shaka hakuka kitu chengine chochote kile kilichokuwepo ambacho kinaweza kupewa kupewa sifa stahiki ya kuwepo kwake kitu hicho kutokana na utukufu wa kuwepo kwake. Kwani kile ambacho inabidi kiwepo kulingana na sifa ya kutoweka kwake, kwani kila kinachokuwepo basi lazima kitoweke. Isipokua kuwepo kwake** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*****.**'

**Inabidi ujue kua Jina hili '*Allah*' ni Jina Kubwa na Tukufu kuliko yote katika ya Majina 99 ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwa sababu jina hili ndilo linalojumuisha sifa zote za *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Kwani kila jina lake moja hua na maana moja, kama *Alimu, Qawiyum, Qayyum* n.k lakini jina hili la '*Allah*' ni jina maalum la *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Hakuna mwenye kutumia jina la *Allah* isipokua *Allah* mwenyewe. Iwe kwa njia ya moja kwa moja au kwa njia nyengine, wakati majina mengine kama *Al Qadir, Al Alim, ArRahman* n,k yanaweza kutumika kwa njia nyengine. Lakini jina la *Allah* halitumiki kwa yeyote yule isipokua yeye na ndio maana likawa ndio jina Tukufu kuliko yote.**'

Imam Jamal Islam Abu Qasim Al Qushayri basi anasema kua: '**Kilugha harfu *Ba* katika Neno *Bismi Allahi* hua kinawakilisha kiunganishi yaani *Bi-llah* humaanisha Kupitia kwa *Allah Subhanah wa Taa'la.* Ambapo mambo mapya hua ni yenye kubainishika na kupitia kwake yeye basi viumbe vilivyoumbwa huwepo. Na hua kamwe hamna katika viumbe vipya vilivyoumbwa *(hadith makhluq)* au mshikamano wa matukio yanayotokea sambamba *(Hasl Mansuq)*, au kutokana na kitu kinachoonekana au kinacho hisika kihisia kwa athari zake, n.k. Au kitu chochote kutokana na jiwe au udongo au majani au miti au alama zinazobakia ardhini (*Rasm*) au mabaki yaliyosimama *(Talal)* au hukmu yeyote au sababu ambayo inayoonekana kuwepo kwake.**

**Ambapo hua haviwezi kuwepo isipokua kwa kuwepo mwenye Hakika ya kuwepo. Na Hakika hio hua ni katika Mamlaka yake. Ambayo Mwanzo wake hua ni kutoka kwake na Mwisho wake hua ni kurudi kwake. Kupitia kwake yeye basi yule anaetangazia *Tawhid Allah* basi hua ni mwenye kupata Iman na anaepinga hua ni mwenye kukosa Iman. Kupitia kwake yeye basi yule anaekubali hua ni mwenye kujua na kupitia kwake basi yule mwenye kuasi hua ni asiejua na kubakia nyuma.**

***Allah Subhanah wa Ta'ala* amesema '*Bismi Allahi'* hakusema '*Bi Allahi'*. Na kulingana na mitizamo ya baadhi ya watu basi husema kua hii ni njia ya kutafuta Baraka kupitia katika kumtaja jina lake. Na kulingana na wengine basi basi hua ni kutokana na tofauti ya maneno haya '*Bismi Allahi'* na Kiapo '*Bi Allahi'*. Na kulingana na baadhi ya Wanazuoni basi pia tunaona kua wanasema kua ni kwa sababu ya '*Ism'* yaani Jina basi ndio kitu hua ni chenye kinaitwa '*Musamma'*.**

**Ama kulingana na mtizamo wa watu wenye *Ilm* ya *Ruhaniyyat* ya Kiroho ya *'Irfan'* basi ni kua harfu *Ba* imetumika ili kupata usafi wa Moyo kutokana na mshikamano na kuikomboa Nafsi kutokana na vikwazo ili neno 'Allah' lipate kuingia ndani ya Moyo uliokua msafi na Nafsi iliyosafika.**

**Baada ya kuitaja ayah hii, basi baadhi ya watu hua wanakumbushwa kutokana na harfu '*Ba*' ambayo ni yenye kutokana na Wema au Ukarimu *(Birr)* na Mawalii wake na harfu '*Sin*' ni kutokana na Siri '*Sirr'* baina yake na wale aliowachagua na kutokana na harfu '*Mim'* kutokana na neno Rehma zake '*Manna*' kwa waja wake wenye Uwalii *(Ahl Al Walaya).* Ambao hua wanajua kua kutokana na Rehma zake basi hua wenye kujua Siri zake, na kutokana na Rehma zake juu yao hua ni wenye kutekeleza maamrisho yake, na kutokana nae *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua ni wenye kujua uwezo wake.**

**Na kwa upande mwengine basi kuna wasemao kua: Kutokana na kusikia *Bismi Allahi* hua ni wenye kukumbushwa kutokana na harfu '*Ba*' inayotokana na neno Wema au Ukarimu (*Baraa*) ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na harfu '*Sin*' kutokana na neno *Salama* na kutokua na kasoro na harfu 'Mim' inayotokana na neno Utukufu wake Mkubwa *(Majid*) katika Utukufu wa kuelezewa kwake. Wengine hua ni wenye kukumbushwa kutokana na harfu *'Ba'* kutokana na Uzuri wake wenye Upekee (*Baha*) na harfu *'Sin'* kutokana na neno Kung'ara kwa Nuru yake *(Sana), na harfu 'Mim' kutokana na Mamlaka yake 'Mulk'*.**

Ama kwa upande wa Imam Abd Razak Al Kashani basi yeye anasema kua: '**Kupitia katika kutojidhihirisha kwake, basi yule alie na hali ya *Al Wahid* (Upekee) basi hujionesha kupitia katika hali ya Al *Wahidiyyah* (Umoja). Hivyo hapa hali ya *Al Ayan Al Thabitah* (Kuonekana kwa Utibitisho) ambayo hua ni utambulisho kwa Ulimwengu kujionesha katika hali hii. Uthibitisho huu huendelea kujionesha katika sifa za kiumbaji. Kutokana na kutokea na hali**

**hio ya kujionesha basi, hali hio ya *Al Tajalli Al Shuhudiyy (kujidhihirisha wazi na kushuhudiwa*) hupelekea kutokea maumbile ya jina yaani *Asmaiyyah*.**

**Katika hali kama hii basi jina na sifa za Muumba hua ni zenye kuonekana wazi. Hivyo basi jina hili la *Allah* hua ni jina ambalo huonesha sifa za Muumba, na jina lake tukufu la *Allah* hua linaitwa *Al Asm al Adhim.* Kwa hivyo jina hili la *Allah* hua ni jina la mwanzo katika majina yake yote, na hivyo hivyo ndivyo hali inavyokua kwa sifa zake zote tukufu, kwani jina la *Allah* linajumuisha majina yake yote Matukufu na sifa zake zote Tukufu.**

**Jina la *Allah* hua linayaunganisha pamoja majina yake yote matukufu na sifa zake zote tukufu, na hivyo *Hadhrat Ilahiyyah* (hudhihirisha sifa ya Uumbaji) hua inakua inakaa juu ya Majina yake yote Matukufu**

Ama kwa upande wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi basi yeye anasema kua: **'Jina la *Allah* hua linawakilisha hali ya kuwepo kwake Muumbaji kupitia katika njia ya Hikma na Busara, kwa mfano: Jina la Muumba (*Al Asm Al Alam*) hua linatokana na vitu vilivyopewa majina. Kwa hivyo basi jina la Muumba hua linaashiria *Tanzih (Kutokuwepo Muingiliano)* baina ya muumbaji na viumbe. Na jina la Muumba hubainisha *Ithbat* (Uthibitisho) ya maumbile ya Sifa Tukufu. Hata hivyo hali ya yule aliepo hua hairuhusu kugawanyika kiidadi kwa sababu Muumbaji ni *Qiyam al Adad* (Alie mmoja Kiidadi). Majina ya muumbaji hua ni yenye cheo cha kuthibitisha sifa tukufu, kwa mfano *Al Alim* (Mwenye kujua juu ya kila kitu), *Al Qadir* (Mwenye uwezo wa kukadiria juu ya kila kitu) *Al Murid* (Mwenye uwezo wa Kutaka kila kitu), Al Samiu (Mwenye Kusikia kila kitu) *Al Basir* (Mwenye Kuona Kila kitu), n.k.'**

Anasema *Allaamah* Abu Bishr Ibn Amr Ibn Uthman Ibn Qanbar Al Basr maarufu kama Imam Al Sibawayh anasema kua: '**Harfu *Alif na Lam* yaani *Al* ambazo haziwezi kutenganishwa peke yake mwanzoni mwa jina la *Allah* basi hua ni Muuganiko wa Jina hilo na wala halitokani na Neno au Jina lolote. Kwani Jina *Allah* kamwe haliwezi kua ni kifupi cha *Al-Ilah* kama wanavyodhani baadhi ya watu. Hivyo Jina la *Allah* ni Jina kamili la Muumba na hivyo halina ushabihiano na Jina jengine lolote la lugha yeyote. Hivyo basi Jina la *Allah* halitakiwi kutafsiriwa kwa lugha yeyote bali linatakiwa kubakia katika hali yake ya asili kama lilivyo yaani *Allah*!**'

Ama kwa upande wa Imam Nasir Ad Din Al Baydawi anasema kua: '**Muongozo huu wa kuanza na kila kitu na *Bismi Allahi* unamfunza Muumini kutafuta Baraka kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika kila jambo lake katika maisha yake.**' *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin Imam Al Mushakiqin Shaykh ul Islami Imam Al Ghazali Al Thani Imam* Fakhr Ad Din Al Razi kuhusiana na ayah hii kua: '***Bismi Allahi* hua inamfunza Muislam kuomba msaada kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kupitia katika Neema na Baraka zake katika kila kitu chake na hivyo hua ni yenye kumfanya Muislam kuanza kila kitu chake na *Dhikr Allah*. Na ndio maana katika kufanya kila kitu chako basi kuisoma ayah hii hua inapendekezwa na hua na hali ya *Mandub* katika Sharia za Fiqh'**

Ama kwa upade wa Imam Taj Ad Din Abu Fadhl Ahmad Ibn Muhammad Ibn Abd Karim Ibn Ata'illah Al Iskandary basi yeye anasema kua: '**Jina Allah ni jina Kamilifu iwe katika hali ya Jina Tukufu au katika hali ya Sifa Tukufu. Kwa sababu kama harfu Alif, au Hamza iliyo mwanzoni mwa jina hilo ikiondolewa basi jina hilo hubakia kua *Lillah*, yaani kwa Allah, na pia kama harfu *Lam* ikifutwa katika jina hilo basi hubakia kua *Lahu*, yaani kwake yeye Allah, na kama harfu ya pili ya *Lam* ikifutwa basi hubakia kua *Hu*, ambalo ni Jina la hali ya Utukufu Kamilifu wa *Allah Subhanah wa Ta'ala.***'

Anasema Imam Muhammaad Mustafa Ma’al Al Aynayn Ash Shanqiiti kua: ‘**Mja anapotamka Jina la Allah basi hua kuna mionzi ya Nuru yenye kutoka ndani ya mwili wake na kuenea Ulimwenguni na husafiri mpaka huifikia Arshi ya *Allah Subhanah wa Ta’ala*. Na hivyo hua ni yenye kuvijaza viumbe vyote vilivyopo kwa Nuru ya mionzi hio. Na hivyo *Allah Subhanah wa Ta’ala* huiamrisha mionzi hio, kwa kuiambia: ‘Sitisha Nuru yako.’**

**Na Mionzi hio hua ni yenye kusema: ‘Kwa Utukufu wako, na Kwa uwezo wako, hakika mimi nimeapa kua sitositisha Nuru yangu mpaka Umsamehe yule Mja alietaja Jina lako’ Na Hapo *Allah Subhanah wa Ta’ala* hua ni mwenye kusema: ‘Kwa Utukufu wangu na Uwezo wangu! Hakika mimi niliapa mbele ya Viumbe wangu kua sitomjaalia yeyote yule miongoni mwa Viumbe wangu kua ni mwenye kulitamka Jina langu isipokua mimi hua ni mwenye kumsamehe.’’**

Katika kufafanua zaid maana aliyoinisha *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin Imam Al Mushakiqin Shaykh ul Islami Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi* katika kuielezea hali ya *Bismi Allah* kulingana na Sharia za *Fiqh* na matumizi yake basi tunaona kua:

1) ***Bismi Allah* hua ni *Fardhi*:** kuitamka pale Muislam anapotaka kuchinja mnyama kwa ajili ya kula au anaporusha Upinde, Mshale, Risasi wakati wa kuwinda au anapomuachia Mnyama wa kuwindia katika wakati wa kuwinda.

Na pia ni *Fardhi* kwa Mtizamo wa Madhhab ya Imam Muhammad Idris Al Shafii kuisoma katika Sala unaposoma *Surat Al Fatiha* au Mwanzoni mwa Sura nyengine yeyote isipokua *Surat At Tawba* ile kwa sababu *Bismi Allah* hua ni Moja kati ya aya ya mwanzo katika kila Sura isipokua *Surat At Tawba.* Na kuisoma kwa *Bismi Allahi* kwa Sala za Kutoa Sauti hua ni Wajib kwa kila Sura isipokua *Surat At Tawba* au unapoanza katikati ya Sura. Kusoma *Bismi Allahi* kwa Sauti hua kunaulainisha Moyo wa Msomaji.

Kwani anasema Imam Abu Zakariyyah Sharaf An Nawawi kua: ‘**Mtu anaetaka kusoma basi asome *Bismi Allah Rahmani Rahim* mwanzoni mwa kila Sura isipokua *Surat Baraa’ah (At Tawba),* kwa sababu wengi miongoni mwa Wanazuoni wamesema kua hii ni aya popote pale itakapoandikwa ndani ya *Mus-haf*. Na imeandikwa mwanzoni mwa kila Sura isipokua katika *Surat At Tawbah*. Hivyo kama atasoma mwanzoni mwa kila Sura isipokua *Surat At Tawba* basi hua na uhakika kua amesoma *Qur’an* nzima au Sura nzima. Na kama atakua hakusoma *Bismi Allah* basi atakua ameiacha sehemu ya *Qur’a*n na hii ni kutokana na mtizamo wa wengi miongoni mwa Wanazuoni’**

2) ***Bismi Allah* hua ni *Sunnah*** kuitamka wakati wa kusoma *Surat Al Fatiha* katika Sala kulingana na mtizamo wa Madhab ya Hanafi ambao ni mtizamo wa Imam Abu Hanifa, Imam Ibn Al Hammam na Imam Al Halabi.

3) ***Bismi Allah* hua si *Mustahab* wala si *Sunnah* na wala si *Makruh*** kuitamka katika wakati wa kusoma *Surat Al Fatiha* katika Sala kulingana na Mtizamo wa Imam Abu Yusuf.

***4) Bismi Allah* hua ni *Makruh*** kuitamka katika wakati kuisoma *Surat At Tawba* ambayo haina *Bismi Allahi* mwanzoni mwake, ila kwa Mtizamo wa Imam Shams Ad Din Muhamad Ibn Ahmad Ibn Hamza Al Ramli basi hua ni Sunnah kuitamka unapoanza kati kati ya Sura hio ama kwa upande wa *Al Muhaqiqi* Imam Shibab Al Din Abu Al Abbas Aḥmad Ibn Muḥammad Ibn ʿAli Ibn Hajar Al Haytami Al Makki Al Ansari Al Shafii basi hua ni *Sunnah* kuisoma mwanzoni mwa *Surat Tawbah* na ni Makruh kuisoma wakati unapoanza kati kati ya *Surat At Tawba*.

Na pia hua ni *Makruh* kuitamka katika wakati wa kufanya mambo ambayo yana shaka ndani yake kwa mfano kama kuvuta Sigara.

5) ***Bismi Allah* hua ni *Mubah*** kuitamka wakati wa kuanza kutembea, kukaa kitako au kusimama.

6) ***Bismi Allah* hua ni *Haram*** kuitamka katika wakati wa kufanya mambo ya Haram, Kuitamka wakati unapokua na Janaba, Unapokua na Hedhi au Nifasi pale unapokua na nia ya kuisoma aya za Qur'an, isipokua hua haiwi haram pale inapokua unafanya hivyo kwa sababu ya kua una *Tabarruk* yaani Unatafuta Baraka za *Allah Subhanah wa Ta'ala* kutoka ndani ya kitu au kwa ajili ya kufanya Dhikr.

Ama kwa upande wa Shaykh Muhammad Al Amin Ash Shanqeeti basi yeye anasema kua: '**Wanazuoni wametofautiana juu ya *Bismi Allahi* kua ni aya mwanzoni mwa kila Sura au ni aya mwanzoni wa *Surat Al Fatiha* tu au ni aya kamili inayojitegemea kama aya nyengine ama la.**

**Ama kulingana na aya isemayo:**

﴿إِنَّهُ مِن سُلَيْمَانَ وَإِنَّهُ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ﴾

**Innahu min Sulaymana wa-innahu bismi Allahi alrrahmani alrraheemi**

*Tafsir:* ***Hii ni kutoka kwa Sulayman na hakika inasema Bismi Allahi Rahmani Rahim*** *(Surat An Naml 27:30)*

**Basi bila ya shaka hii ni moja kati ya aya za Qur'an na hii ni kulingana na makubaliano ya *Ijmaa.* Ama kuhusiana na *Surat Baraat (At Tawbah*) Basi *Bismi Allahi* sio miongoni mwa aya za Sura hio, lakini kuna kutofautiana kuhusiana na hayo mambo mengine, kwani baadhi ya Wanazuoni wa *Usul* wamesema kua *Bismi Allahi* si miongoni mwa Aya za *Qur'an* na baadhi wamesema kua ni miongoni mwa *Aya ya Surat Al Fatiha tu.* Na pia wako wanaosema kua *Bismi Allahi* ni Aya Mwanzoni mwa kila Sura, na huu ni Mtizamo wa Imam Muhammad Idris Al Shafii.**

Hivyo basi kulingana na mtizamo wa *Mujaddid Ad Din Imam Al Mujtahid* Imam Muhammad Idris Al Shafii tunaona kua *Bismi Allahi* ni miongoni mwa Aya za *Qur'an* ni zenye sifa ya Takrir.

Neno *Takrir* hua ni lenye kumaanisha Kurudia neno au Kauli Zaidi ya mara moja kwa sababu tofauti ikiwemo Kutilia mkazo jambo au kitu, Kutilia nguvu kwa ajili ya Kufanikisha au kuthibitisha kitu husika.

Tunapoiangalia *Quran* basi tuaona kua imetumia *Takrir* za aina tofauti ikiwemo *Takrir* ya Aya. Kauli au Maneno kadha, *Takrir* ya kurudia Aya au neno kwa mfuatano wa hapo kwa hapo, na *Takrir* ya harfu *MuqattaaAat*. (harfu moja moja), na *Takrir* ya Maana ya Neno au maneno, ambapo aya za *Takrir* ndani ya Qur'an basi tunaona kua idadi yake ni zaid ya 50, ambapo miongoni mwao pia zinaingia aya zifuatazo:

| Sura na Aya | Aya | Mara |
|---|---|---|
| 1:1 | ﴿بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ﴾ | 114 |
| 55:77 | ﴿فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ﴾ | 31 |

| 77:49 | ﴿۞وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ۞﴾ | 10 |
|---|---|---|
| 26:191 | ﴿۞وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ۞﴾ | 8 |
| 26:179 | ﴿۞فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ۞﴾ | 7 |
| 46:1 | ﴿۞حمٓ۞﴾ | 6 |
| 32:1 | ﴿۞الٓمٓ۞﴾ | 6 |
| 35:36 | ﴿۞وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ۞﴾ | 6 |
| 26:190 | ﴿۞إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَآيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ۞﴾ | 6 |
| 26:180 | ﴿۞وَمَآ أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِىَ إِلاَّ عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَالَمِينَ۞﴾ | 5 |
| 77:44 | ﴿۞إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ۞﴾ | 5 |
| 26:178 | ﴿۞ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ۞﴾ | 5 |
| 12:1 | ﴿۞الٓر۞﴾ | 5 |
| 6:164 | ﴿۞وَلاَ تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ۞﴾ | 5 |
| 54:40 | ﴿۞وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ۞﴾ | 4 |
| 67:25 | ﴿۞وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ۞﴾ | 4 |
| 27:60 - 64 | ﴿۞أَإِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ۞﴾ | 4 |
| 37:132 | ﴿۞إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ۞﴾ | 3 |
| 54:30 | ﴿۞فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ۞﴾ | 3 |
| 69:52 | ﴿۞فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ۞﴾ | 3 |
| 26:48 | ﴿۞رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ۞﴾ | 2 |
| 26:47 | ﴿۞قَالُواْ آمَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَالَمِينَ۞﴾ | 2 |

| 18:92 | ﴿ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَباً﴾ | 2 |
|---|---|---|
| 56:41 | ﴿وَأَصْحَابُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصْحَابُ ٱلشِّمَالِ﴾ | 2 |
| 28:2 | ﴿تِلْكَ آيَاتُ ٱلْكِتَابِ ٱلْمُبِينِ﴾ | 2 |
| 3:88 | ﴿خَالِدِينَ فِيهَا لاَ يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلاَ هُمْ يُنْظَرُونَ﴾ | 2 |
| 28:1 | ﴿طسۤمۤ﴾ | 2 |
| 44:2 | ﴿وَٱلْكِتَابِ ٱلْمُبِينِ﴾ | 2 |
| 68:47 | ﴿أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ﴾ | 2 |
| 37:74 | ﴿إِلاَّ عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ﴾ | 2 |
| 46:2 | ﴿تَنزِيلُ ٱلْكِتَابِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ﴾ | 2 |
| 56:48 | ﴿أَوَ آبَآؤُنَا ٱلأَوَّلُونَ﴾ | 2 |
| 83:35 | ﴿عَلَى ٱلأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ﴾ | 2 |
| 52:25 | ﴿وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ﴾ | 2 |
| 51:31 | ﴿قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ﴾ | 2 |
| 68:27 | ﴿بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ﴾ | 2 |
| 25:9 | ﴿ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلأَمْثَالَ فَضَلُّواْ فَلاَ يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلاً﴾ | 2 |
| 27:71 | ﴿وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَـٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ﴾ | 2 |
| 38:81 | ﴿إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ﴾ | 2 |
| 7:91 | ﴿فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُواْ فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ﴾ | 2 |
| 26:185 | ﴿قَالُوۤاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ﴾ | 2 |
| 37:136 | ﴿ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلآخَرِينَ﴾ | 2 |

| 27:58 | ﴿وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَراً فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ﴾ | 2 |
|---|---|---|
| 26:36 | ﴿قَالُوٓاْ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَاشِرِينَ﴾ | 2 |
| 38:79 | ﴿قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ﴾ | 2 |
| 38:80 | ﴿قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ﴾ | 2 |
| 37:129 | ﴿وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلآخِرِينَ﴾ | 2 |
| 61:1 | ﴿سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَاوَاتِ وَمَا فِى ٱلأَرْضِ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ﴾ | 2 |
| 69:43 | ﴿تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَالَمِينَ﴾ | 2 |
| 41:18 | ﴿وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ وَكَانُواْ يتَّقُونَ﴾ | 2 |
| 40:23 | ﴿وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ﴾ | 2 |
| 39:13 | ﴿قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ﴾ | 2 |
| 38:83 | ﴿إِلاَّ عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ﴾ | 2 |
| 88:10 | ﴿فِى جَنَّةٍ عَالِيَةٍ﴾ | 2 |
| 83:13 | ﴿إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ ٱلأَوَّلِينَ﴾ | 2 |

Ama kuhusiana na kujirudia kwa baadhi ya aya za Qur’an basi anasema Imam Abu Muhammad Abd Allah Ibn Muslim Ibn Qutayba Al Dinawari Al Marwazi kua: ‘**Ni Maumbile ya Waarabu kua ni wenye kurudia rudia mambo kwa ajili ya kutilia mkazo kitu kwa ajili ya kuhakikisha kua ujumbe uliotolewa umefahamika ipasavyo, ingawa hua ni wenye kuzungumza kwa kifupi ili wasimchoshe msikilizaji kwa sababu kama ikiwa mzungumzaji anazungumzia kitu kulingana na mitizamo tofauti basi hua ni bora kuliko kuzungumzia kitu hicho kwa mtizamo mmoja kwa mara moja.**

**Kwa mfano pale mtu anaposema: ‘*Wa Allahi* sitofanya tena! Na *Wa Allahi* Sitofanya tena! Sitofanya tena!’ hua ni mwenye kusema hivyo kwa sababu ya kutilia mkazo maamuzi yake katika jambo husika na hivyo kuondoa Matumaini kua hatofanya tena jambo hilo. Na kama angetaka iwe kwa kifupi tu basi hua ni mwenye kusema: ‘*Wa Allahi* kama nitafanya tena!’ na hivyo hua ni mwenye kuondoa kikanushi *‘si’* kwa ajili ya kufupisha. Na hivyo hivyo ndivyo pia hua mwenye kusema yule mwenye kua na haraka kua ‘Haraka! Haraka!’ au yule mwenye kuachia upinde basi huambiwa: ‘Piga! Piga!’’**

Anasema Imam Bediuzzaman kua: ‘***Takrir* katika *Qur’an* hua ni yenye kumtoa Ibn Adam wasi wasi au kua na hali ya kusita kulingana na malengo ya *Qur’an* na hivyo humfanya Ibn Adam**

**kua ni mwenye kufahamu kutokana na Aya, kauli au maneno yaliyomo ndani yake ambayo yanajumuisha maombi na Dua zinazomfanya Ibn Adam awe ni mwenye kusema kua: Hata kama neno hili au ayah hii iwe ni yenye kurudiwa mara elfu moja basi haitoharibu ufasaha wa Lugha ya *Qur'an*. Na hivyo pia ndivyo ilivyo kwa yule ambae ni mwenye kusoma *Qur'an* na kuirudia mara kwa mara hua haichoshi kwani kila *Qur'an* inavyorudiwa rudiwa kusomwa basi ndivyo inavyozidi kunufaisha na kutoa Nuru na utamu wa ladha yake na hivyo hua ni yenye kueneza Nuru za haki na kweli katika kila upande, kwani *Qur'an* si chochote isipokua ni *Wahy* ulioteremshwa *(Wahyu yuuha!)*'**

Baada ya kuangalia mitizamo hio basi tunaona kua kuna umuhimu mkubwa sana kua unapoanza kufanya kitu chako na kauli ya *Bismi Allahi* katika kila jambo lako jema na linaloruhusika Kisharia hua pia ni mwenye kuonesha Shukrani kwa Mola wako kutokana na kukujaalia Neema zake zisizohesabika kutoka kwake, katika uhai wako hapa Ulimwenguni na hivyo hua ni mwenye kuukubali uwezo mkubwa wa Mola wako juu ya kila kitu alichokujaalia, huku yeye akiwa si mhitaji wa kitu chochote kutoka kwako.

Kwa maana hiyo basi Muislam anapokua ni mwenye kuzoea kuanza kufanya jambo kila jambo lake kwa *Bismi Allahi* basi hua ni mwenye kujichunga sana, katika mambo yake, na hivyo hua si mwenye kutaka kuingiza mambo yasiyofaa ndani ya jambo hilo, au mambo ya haram na hivo kumharibia jambo lake hilo, kwani kusema *Bismi Allahi* hua kunamkumbusha Muislam kua anaanza kufanya jambo ambalo lake hilo ambalo litapita katika njia za halali  na hivyo kupata Baraka na Neema zaidi kutokana na kua limo ndani ya Maamrisho ya Mola wake na pia kwa kua hua haliendani kinyume na maamrisho ya Mola wake.

Na ndio maana akasema *Al Ghawth Al Adham Al Qutb Muhyi Ad Din Shaykh* Abd Al Qadir Al Jilani kua:

***Bismi Allah* hua ni Hazina ya wale Ambao ni wenye kukumbuka.**
***Bismi Allah* hua ni Muhimu sana na ni ulinzi wenye nguvu kwa walio dhaifu.**
***Bismi Allah* hua ni Nuru kwa wenye kupenda na ni furaha kwa wenye kua na hamu.**
***Bismi Allah* hua ni liwazo kwa maumbile ya Nafsi zetu.**
***Bismi Allah* hua ni Ukombozi wa Miili yetu**.
***Bismi Allah* hua ni Nuru inayong'arisha vifua vyetu.**
***Bismi Allah* hua ni Mfumo wa kanuni unaoendesha kila jambo katika maisha yetu.**
***Bismi Allah* hua ni Taji la kila mwenye kujiamini.**
***Bismi Allah* hua ni Taa ya wenye kufikia malengo yao.**
***Bismi Allah* hua ni Maridhio ya mahitajio ya mwenye kuhitaji.**
***Bismi Allah* hua ni Jina la yule ambae anaempandisha darja Mja mmoja na kumshusha darja Mja mwengine.**
***Bismi Allah* hua ni Jina la yule ambae anaeuhifadhi Moto wa *Jahannam* kwa ajili ya kuwachoma maadui zake kama malipo yao na anauhifadhi Uzuri wa Pepo kwa ajili ya miadi ya Marafiki zake.**
***Bismi Allah* hua ni Jina la Yule ambae yuko peke yake asiekua na Mshirika.**
***Bismi Allah* hua ni Jina la Mwenye kuishi milele bila ya kua na Mwisho.**
***Bismi Allah* hua ni Jina la yule ambae mwenye uwezo wa Upekee bila ya kuhitaji usaidizi.**
***Bismi Allah* hua ni Dua ambayo hua ni utangulizi wa kila Sura katika *Qur'an*.'**

Naam, tunapoangalia kwa upande wa *I'lm Ruhaniyyat* basi wanasema Wanazuoni wenye I'lm hio kua: '**Kuna Majina 3000 ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Ambapo kati ya hayo basi Majina 1000 ni yenye kujulikana na Malaika pekee, Majina 1000 mengine pekee yanajulikana na Manabii,**

**Majina 300 yametajwa kwenye *Tawrat,* Majina 300 yametajwa kwenye *Injeel,* Majina 300 Yametajwa kwenye *Zabur* na Majina 99 yametajwa kwenye *Qur'an* Tukufu.**

**Hivyo Majina yote hua ni 2999. Jina moja lililobakia linajulikana na *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae amemjuulisha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* tu juu ya Jina hilo na limo katika *Bismi Allahi ArRahmani ArRahim.* Hivyo mwenye kuisoma aya hio basi hua ni sawa na mwenye kupata malipo ya aliesoma majina hayo 3000'**

***Bismi Allahi* hua ni ufunguo wa kila hazina iliyomo ardhini na mbinguni na hivyo hua ni ufunguo wa kila aina ya I'lm. Na unapokua ni mwenye kudumu na kusema *Bismi Allahi* kwa zaid ya mara 100 kwa siku 40 mfululizo baada ya *salat Alfajir* na kabla ya kuchomoza jua basi ni lazima utakua ni mwenye kuona tofauti ndani ya mwili na Nafsi yako, kwani utakua ni mwenye kuona yasiyoonekana na hivyo kua ni mwenye kupata ufunuo lakini pale tu utakapokua ni mtu mwenye kuachana na Dunia ndani ya Moyo na Nafsi yako.**

**Hivyo ili ufanikiwe kua na hali hii basi inakubidi uwe na Moyo msafi usiokua na matamanio ya kidunia ndani yake, na kila Moyo unapokua na matamanio kidogo basi jitihada inayohitajika juu ya hili hua ni ndogo zaidi, na kila unapokua na matamanio mengi basi hii humaanisha kua Moyo wako mzito na una kiza kikubwa hivyo inahitajika jitihada kubwa zaid, ili kufunua pazia zito liliopo mbele yako kiasi ya kua kwa baadhi huhitajika *Bismi Allahi* zaidi ya 1000, ili kufikia darja husika ya kupata ufunuo, lakini hata hivyo basi mwisho wake ufunuo huo hua ni wenye kupatikana kutokana na nguvu ya *Bismi Allahi.***

**Kwani kila mara unaposema *Bismi Allahi Rahmani Rahim* hua ni sawa na Mja ambae anamwambia Mola wake kua Ya Allah hakika mimi nakukumbuka wewe, hivyo na yeye *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni mwenye kukujibu: Ewe Mja wangu hakika na mimi niko pamoja nawe na hivyo usinisahau, kwani ukinisahau basi nami nitakusahau.**

Hizo ndio maana na matumizi ya Jina la Allah kwa kifupi kulingana na mitizamo ya wanazuoni mbali mbali hivyo na tuangalie maana ya jina la pili lililoomo katika *Bismi Allahi Rahmani Rahim* ambalo ni *Rahman* na *Rahim,* ambayo ni majina yanayotokana na mzizi mmoja wa neno *Rahima* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kupenda, Kua na Upole, Kua na Huruma, Kua na Ukarimu, kua na Wema, Kua na Rehema.

Anasema *Mujaddid Ad Din Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tus Al Shafii katika kuzitafsiri Aya za Mwanzo za *Surat Al Fatiha* kua: '**Maneno yanayofuatia *Ar Rahmani Ar Rahim* hua ni yenye kuainisha tena Sifa Tukufu za *Allah Subhanah wa Ta'ala,* na jee hua unadhani kua hii ni aina ya *Takrir?* Kama unafikiria hivyo basi utakua umekosea, kwani katika *Qur'an* hakuna *Takrir.* Kwani *Takrir* hua inahesabiwa juu ya kile ambacho hua hakina manufaa zaidi ndani yake.**

**Kutajwa kwa Rehma baada ya kuainishwa 'Ulimwengu wote', na kabla ya kuainishwa 'Ufalme wa Siku ya malipo' hua kunanufaisha mambo mawili katika kutawanya njia za Rehma: hapa mtu anatakiwa kuangalia na kuchunguza viumbe wa Mola wa Ulimwengu wote, kwani ni yeye ndie alieumba viumbe wote hao kulingana na ubora na ukamilifu wa hali ya juu kabisa na kuvipa kila kitu kinachotakiwa katika mahitaji yao.**

**Hivyo Mola wa Ulimwengu ameumba viumbe ambapo viumbe wadogo wao ni pamoja na Mbu, Nzi na Nyuki. Lakini muangalie Mbu, na namna *Allah Subhanah wa Ta'ala* alivyomjaalia viungo vyake vyote ambavyo navyo pia amejaalia kua vimo kwa kiumbe kama Tembo ambapo**

**katika Mbu amempa hadi na mkonga pia ambao ndio huutumia kwa ajili ya kutafuta chakula chake kutoka katika shimo analolichimba na pia akampa mbawa mbili kwa ajili ya kukimbia anapokua katika mazingira yanayohatarisha usalama wake. Na akamjaalia kua na Macho mawili yasiyokua na Kope, kwani Kichwa chake mdudu huyu ni kidogo sana kiasi ya kua Macho yake hayawezi kua na Kope, kwani Kope hua ni zenye kuhitajika kwa ajili ya kulisafisha Jicho kutokana na mavumbi yanayoweza kuingia ndani yake.**

**Lakini angalia vizuri zaidi kwani baada ya kumkosesha Kope, basi amempa mikono miwili ya ziada baada ya kua na miguu yake minne, na hivyo anapoanguka ardhini Mbu basi utamuona hua ni mwenye kujifuta vumbi kutoka katika macho yake kwa kutumia mikono yake ya ziada.**

**Angalia namna *Allah Subhanah wa Ta'ala* alivyomuumba Buibui na viungo vyake na kumjaalia kua ni mwenye kuisuka nyumba yake, na nama alivyomjaalia njia za kuwindia bila ya kua na mabawa, kwani amemjaalia kutema kitu ambacho hua ni chenye kunasa na hivyo yeye hujiunganisha nao na kukaa pembeni kusubiri mdudu atakaepita na kunasa, kisha humvamia na kumzungushia uzi utokanao na mate yake, na hivyo hua ni mwenye kumzuia asitoke na kumla au kumhifadhia kwa ajili ya chakula cha baadae.**

**Angalia namna Buibui anavyosuka Nyumba yake, na namna *Allah Subhanah wa Ta'ala* alivyomuoongoza kuisuka nyumba yake katika msuko mzuri wenye umbo lililopangika katika hali ya mpangilio uliosukika. Mwangalie Nyuki na namna ya Miujiza yake katika kukusanya na kutengeneza Asali na Nta, na bila ya shaka inabidi tukukumbushe juu ya Maumbile au umbo na mpangilio wa Sega lake. Kwani hua katika umbo la pembe tano kamilifu, ili makazi hayo yasiwe ni yenye kuwabana Nyuki wengi wanaokusanyika kwa pamoja katika harakati zao.**

**Kwani kama wangekua wanajenga masega yao katika umbo la Duara basi hata nje ya Sega lao kungekua na muonekano wa Duara, na hivyo ingekua kuna sehemu zilizowazi, kwani Duara hua haliwezi kuwepo bila ya kuacha nafasi na hivyo haliwezi kushikamanishwa na maduara mengine. Kwa upande mwengine basi pia hali hii ipo kwenye umbo la Mraba, kwani umbo la Mraba hua ni lenye kuweza kushikamana na Umbo la Mraba mwenzake. Lakini umbo la Sega hua ni lenye kukaribia umbo la Duara hivyo pia hua na nafasi ndani yake na nje yake. Hivyo hakuna umbo zaidi ya Umbo la pembe tano kamilifu ambalo hukaribia umbo la Duara na kua na mshikamano wa pamoja na maumbo ya pembe tano nyenzake, na hili ni lenye kujulikana kulingana na uthibitisho wa kanuni za maumbo kimahesabu.**

**Hivyo tafakkar kazi ya *Allah Subhanah wa Ta'ala,* na namna alivyomjaalia Nyuki kujua sifa ya umbo la pembe tano kamilifu. Huu ni mfano wa Miujiza ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na Rehma zake na Huruma zake kwa viumbe wake hadi kwa viumbe walio wadogo sana kimaumbile.'**

Naam bila ya shaka tunapozungumzia Sifa za Majina Matukufu ya *Allah Subhanah wa Taa'ala* kimaana basi hua tunajaribu tu kuelezea kulingana na mtizamo wa ufahamu wa Ibn Adam, kwani ukweli ni kua kama anavyosema *Mujaddid Ad Din Hujjat ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua kwa vyovyote vile tutakavyojaribu kuelezea maana ya Majina Matukufu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi kamwe hatutoweza kuelezea maana yake kikamilifu kama inavyostahiki, yaani tuchukulie mfano wa hili neno *Rahman* ambalo limetumika kwenye aya ifuatayo:

**Quli odAAoo Allaha awi odAAoo alrrahmana ayyan ma tadAAoo falahu al-asmao alhusna** *(Surat Al Isra 17:110)*

*Tafsir:* ***Sema (Ewe Muhammad): Muombe Allah au Muombe Mwingi wa Rehma, vyovyote vile utakavyomuomba kwani kwake yeye ndiko kwenye Umiliki wa Majina Matukufu.***

Aya hii ya *Surat Al Israa* inaweka wazi umuhimu wa kumuomba *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kutumia Majina yake Matukufu ambapo Jina la *Al Rahman* linamaanisha Yule ambae ni mwenye Rehma nyingi sana kupita kiasi na hivyo kutokua na mfano wake katika Rehma zake, kwani yeye si mwenye kua na Rehma pekee tu bali pia hua ni mwenye kusababisha Rehma zake kuwafikia wale awatakao miongoni mwa waja wake waliomuamini kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلاَئِكَتُهُ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ ٱلظُّلُمَاتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَكَانَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَحِيماً﴾

**Huwa alladhee yusallee AAalaykum wamala-ikatuhu liyukhrijakum mina aldhdhulumati ila alnnoori wakana bialmu/mineena raheeman** *(Surat Al Ahzab 33:43)*

*Tafsir:* ***Ni yeye ambae ndie mwenye anakusalia, wewe na Malaika wake, ili akutoe kutoka katika kiza na kukuingiza katika Nuru. Na ni yeye ambae kwa Waumini ni Mwingi wa Rehma.***

Kulingana na aya hizi basi tunaona kua *Ar Rahman* maana yake ni mwenye sifa ya kua na Rehma na *Ar Rahim* maana yake hua ni mwenye kutoa Rehma. Na kulingana na mtizamo wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi basi yeye anasema kua kuna: '**Neno *Ar Rahman* lina athari mbili ambapo ya kwanza ni *Athar bi al Dhat* na *ya pili ni Athar bi al Sual.***

**Na tunapozungumzia *Athar bi al Dhat* basi hua tunazungumzia athari inayotokana na bainisho la Rehma za *Allah Subhanah wa Ta'ala* kupitia katika sifa za Rehma hizo. Kwani kimaumbile basi viumbe vyote vilivyopo hua ni vyenye kuanisha sifa ya kuwepo kwa Rehma zake. Ama kwa mtizamo mwengine basi tunapozungumzia *Athar bi al Sual* basi hua tunazungumzia athari ya Rehma ilivyogaiwa kwa viumbe. Hususan kwa viumbe Ibn Adam ambao wao hua ni wenye kupewa Rehma kulingana na jithada zao, kwa mfano pale wanapoomba kama inavyosema aya ifuatayo: '**

﴿إِنَّهُ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِى يَقُولُونَ رَبَّنَآ آمَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّاحِمِينَ﴾

**Innahu kana fareequn min AAibadee yaqooloona rabbana amanna faighfir lana wairhamna waanta khayru alrrahimeena** *(Surat Al Muuminun 23:109)*

*Tafsir: '****Bila ya shaka walikua ni miongoni mwa Makundi ya Waja wangu ambao waliokua wakisema: 'Ewe Mola wetu! Hakika sisi tumekuamini, Hivyo tusamehe, na utuingize katika Rehma zako, kwani kwa hakika wewe ni m-bora wa wenye Kuonesha Rehma****.'*

Yaani kutokana na jitihada hizo za kumuomba Mola wao basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni mwenye kuwaingiza watu hao kwenye Rehma zake, kwani watu hao hua wanajulikama kama *Ahl al Hadhrah* yaani Watu ambao wameingizwa kwenye hadhara ya Mola wao.

*Sultan Al Mutakkalimin Mujaddid Ad Din* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: '**Katika '*Bismi Allahi'* kuna harfu 19, ambazo ni sawa na idadi ya Malaika wa Jahannam ambao ni 19 hivyo kila unaposema *Bismi Allahi* basi unakua na matumaini ya kuvuka kizuizi cha adhabu ya kila mmoja kati ya Malaika hao 19 wa Moto wa Jahannam.'**

Na huo pia ndio mtizamo wa Mujaddid Ad Din Shaykh ul Islami Al Hafidh Shaykh Ibn Hajar Al Asqalani katika kitabu chake *Al Majmaa Al Muasisi* na pia Imam Al Qurtubi katika *Ahkam Al Quran* na *Mujaddid Ad Din* Imam Abd Rahman Jalal Ad Din Al Suyuti katika *Al Durr al Mandhur*.

Tunaingia katika maana ya *Bismi Allahi Ar Rahmani Ar Rahim* ambapo tunaona kua *Hujjat Al Islami Mujaddid Ad Din Az Zuhruf ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tus Al Shafii anasema kua: '**Katika ayah hii basi tunaona kua ndani yake mmejumuishwa *Ilm* yote inayohusiana na Sifa za Majina Matukufu za *Allah Subhanah wa Ta'ala,* na *Ilm* ya Sifa za *Ar Rahmani Ar Rahim* zimejumuishwa kwani hizi ni Sifa ambazo zimezipita Sifa zote Tukufu Kiuwezo na Kiilm. Na Sifa mbili hizi hua ni zenye kuleta hali ya hisia nzuri na zinazovutia tofauti na nyengine ambazo hua zinaamsha Ghadhabu au Khofu.**'

Ama kulingana na mtizamo wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi basi tunaona kua yeye anasema kua: '**Jina la *Al Rahman* ni Sifa yenye kujumuisha ukubwa kamilifu wa Hikma kuhusiana na ulimwengu mzima kulingana na mapokezi ya mwanzoni mwa alie mwanzo. *Al Rahim* hua ni Sifa inayojumuisha ukubwa kamilifu kimaana kwa ajili ya Ibn Adam kuhusiana na Mwishoni mwa mwisho. Na hii ni kwa sababu wanasema wenye kujua kua: *Ya Rahman* kwa ajili ya Dunia na Akhera na *Ya Rahim* kwa ajili ya Akhera. Hii inamaanisha kuunyanyua Ukamilifu wa Ibn Adam na kuwakirimu kwa hali zote za ki ujumla na kimahsusi kwa mmoja mmoja, ni kudhihirisha Sifa ya Allah.'**

Ama kwa upande wa Imam Nasir Ad Din Al Khayr Abd Allah Ibn Umar Al Baydawi anasema kua: '**Maneno haya mawili *Al Rahmani Al Rahim* hua yanathibtisha thamani ya *Mubalagha* (kutoa maana yenye uzito mkubwa wa kitu) kuhusiana na Rehma. Kwani sifa ya *Al Rahman* hua ni yenye kujumuisha jumla ya Rehma za *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kila kitu katika ulimwengu huu, kwa Waumini na wasiokua Waumini, kuhusiana na hali ya Maisha, Riski, Afya, Akili na Ufahamu, n.k. na *Al Rahim* hua inajumuisha Sifa za *Allah Subhanah wa Ta'ala* anaetoa fadhila zake kwa Waumini, kwa kuwaongoza katika Uongofu, Imani, Kufanya Mema na kuachana na Maovu katika uhai wa Ulimwenguni, na hapo hapo kuwalipa furaha ya Milele na mafanikio ya kweli kesho Akhera.'**

Ama kwa upande wa *Amir ul Muuminin Fi Al Hadith* Imam Abdullah Ibn Mubarak basi yeye anasema kua: '***Al Rahman* maana yake ni yule Mwenye Kujibu kama ikiwa utamuomba, na *Al Rahim* maana yake hua ni yule mwenye Hasira kali usipo muomba.'**

Na pia kuna wasemao kua *Al Rahman* maana yake hua ni **Kutoa riski kwa Viumbe wake** na *Al Rahim* ni **Mwenye Kusamehe Dhambi za Walimuamini**. Hivyo basi mtegemee *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika kutafuta riski yako, na mtegemee yeye katika kusamehe kasoro zako.

Kwani kimaumbile Ibn Adam hua ni mwenye hali tatu zifuatazo: '**Kwanza ni hali ya kutokuwepo kwa kiumbe kinachohitaji kuwepo. Pili ni hali ya kuishi kwa kiumbe anaetaka kuwepo Milele na Tatu ni hali ya mtu anaehitaji Usamehevu katika uhai wa Akhera, hivyo mja hua ni mwenye kumhitaji Mola wake na Sifa zake katika kutafakkari majina haya ambayo ni: Allah ambae ndie Mwenye kumjaalia Mja huyo kuwepo kwake, *Al Rahman* ambae ndie anaetoa Riski kwa ajili ya Mja wake kuendelea na Uhai wake na *Al Rahim* ambae ndie mwenye Kusamehe Kasoro na makosa ya Mja katika siku ya Malipo.'**

Anasema Beddiuzzamman Said Nursi katika *Risale Nur* kua: **'Kauli ya *Bismi Allahi* imejaa Baraka ya hazina kiasi ya kua kutokana na kukuunganisha na *Allah Subhanah wa Taa'ala* basi hukubadilishia udhaifu wako na umasikini na kuuingiza katika ukumbi wa *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Hivyo mtu anae anza jambo lake na *Bismi Allahi* basi hua ni mwenye kufanya jambo**

**lake kwa jina la Mola wake na hivyo hua ni sawa na anaejiunga na Jeshi na kisha akawa ni mwenye kufanya mambo hayo chini ya ngao ya jina la Taifa husika. Hua si mwenye kua na khofu na yeyote, kwani hufanya kila jambo lake kwa jina la Shariah husika na hivyo kua na ngao imara dhidi ya yeyote atakaepingana nae'**

Naam baada ya kumaliza kuangalia maana *Bismi Allahi Al Rahmani Al Rahim* basi na tuendelee na aya zetu kwa kuangalia harfu za mwanzo za *Surat Yusuf* ambazo ni *Ali Lam Ra*.

***ALIF LAM RA - HARFU MUQATAA'AT.***

**Alif-La̲m-Ra̲** *(Surat Yusuf 12:1)*

*Tafsir:* ***Alif-Lam-Ra.***

Ingawa baadhi ya Wanazuoni hua wanasema kua neno *Alif Lam Ra*, hua hakuna anaejua maana yake isipokua *Allah Subhanah wa Ta'ala* lakini kwa upande mwengine basi kuna wanaosema kua hizi ni harfu ambazo hua zinajulikana kama *Harfu MuqattaA'at* ambapo neno *MuqattaA'at* ni neno lililotokana na neno *Qata'a* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Kukata, Kutenganisha, Kugawa, Kutofautisha.

Hivyo *Harfu MuqattaA'at* hua inamaanisha harfu za Lugha ya Kiarabu ambazo zinapoandikwa na zinaposomwa hua zinasomwa kwa kutengenishwa, kwa mfano neno *Alif Lam Ra* ambalo ndio lililoanzia na aya ya mwanzo ya *Sura Yusuf* ambayo ni sura ya 12 katika Qur'an, ama tunapozichunguza harfu *MuqattaA'at* zilizozomo ndani ya *Qur'an* basi tunaona kua kwa baadhi pia hua wanaziita kua ni *Huruf al Mutafarriqa* yaani Harfu zilizotenganika.

Baadhi ya wenye kujua wamesema kua *Harfu hizo MuqaattaAt* zinamaanisha*:*

**Alif (ا):** Inayowakilisha neno *Anā* (أنا, Mimi) au neno (*Allah* الله)
**Hā (ه)**: Inayowakilisha neno *Al-Hādī* (الهادي, Muongozi) Inayowakilisha neno *Huwa* (هوYeye).
**Ḥā** (ح): Inayowakilisha neno *Al-Ḥamīd* (الحميد, Kushukuriwa).
**Ṭā** (ط): Inayowakilisha neno (Ewe).
**Yā** (ي): Inayowakilisha neno (Ewe) au (*Yaqin* يقين)
**Kāf (ك)**: Inayowakilisha neno *Al-Kāfī* (كافي, Anaetosheleza).
**Lām (ل):** Inayowakilisha neno *Allāh* (الله, Harfu ya pili katika Neno Allah) au (*Latif* التف)
**Mīm (م):** Inayowakilisha neno *Al-ʿAlīm* (العليم, Harfu ya mwisho ya neno *Alim*) au inayowakilisha neno *Al-Majīd* (المجيد, Mwenye Kushinda).
**Nūn (ن)**: Inayowakilisha neno *Al-Qalam* (Inayowakilisha neno Kalamu au Peni) au (*Nur*نر)
**Sīn (س):** Inayowakilisha neno *As-Samī'* (السميع, Mwenye Kusikia).
**A' in (ع)**: Inayowakilisha neno *Al-ʿAlīm* (العليم, Mwenye Kujua).
**Ṣād (ص)**: Inayowakilisha neno *As-Ṣādiq* (الصادق, Mkweli).
**Qāf (ق)**: Inayowakilisha neno *Al-Qādir* (القادر, Mwenye Kukadiria).
**Rā (ر)**: Inayowakilisha neno *Al Raa* (Kuonaبصير / يرى / رؤيا / رأى / رائي).

*Qurán* ina Surah 29 zilizoanzia na *Huruf MuqattaA'at* ambapo 3 kati yao zina harfu 1, 9 kati yao zina harfu 2, 13 kati yao ina harfu 3, 2 kati yao zina harfu 4 na 2 zina harfu 5, Sura hizo ni:

| Nambari | Namba ya Surah | Jina la Sura | *Huruf-a-MuqattaA'at* |
|---|---|---|---|
| 1 | 38 | *Surat Saad* | صَ *Saad* |

| 2 | 50 | *Surat Qaaf* | ق *Qaaf* |
|---|---|---|---|
| 3 | 68 | *Surat Al Qalam* | ن *Nun* |
| 4 | 40 | *Surat Al Ghafir* | حمٓ *Ha Mim* |
| 5 | 41 | *Surat Al Fusilaat* | حمٓ *Ha Mim* |
| 6 | 43 | *Surat Az Zukhruf* | حمٓ *Ha Mim* |
| 7 | 44 | *Surat Ad Dukhan* | حمٓ *Ha Mim* |
| 8 | 45 | *Surat Al Jathiyyah* | حمٓ *Ha Mim* |
| 9 | 46 | *Surat Al Ahqaaf* | حمٓ *Ha Mim* |
| 10 | 20 | *Surat Ta-Ha* | طه *Ta-Ha* |
| 11 | 27 | *Surat An Naml* | طسٓ *Ta Sin* |
| 12 | 36 | *Sura Yasin* | يسٓ *Ya-Sin* |
| 13 | 10 | *Surat Yunus* | الر *Alif Lam Ra* |
| 14 | 11 | *Surat Hud* | الر *Alif Lam Ra* |
| 15 | 12 | *Surat Yusuf* | الر *Alif Lam Ra* |
| 16 | 14 | *Surat Ibrahim* | الر *Alif Lam Ra* |
| 17 | 15 | *Surat Al Hijr* | الر *Alif Lam Ra* |
| 19 | 29 | *Surat Al Anqabut* | المٓ *Alif Lam Mim* |
| 20 | 30 | *Surat Ar Rum* | المٓ *Alif Lam Mim* |
| 21 | 31 | *Surat Luqman* | المٓ *Alif Lam Mim* |
| 22 | 32 | *Surat As Sajda* | المٓ *Alif Lam Mim* |
| 23 | 2 | *Surat Al Baqara* | الم *Alif Lam Mim* |
| 24 | 3 | *Surat Al Imran* | الم *Alif Lam Mim* |
| 18 | 26 | *Surat Ash Shuara* | طسٓمٓ *Taa Sin Mim* |
| 25 | 28 | *Surat Al Qasas* | طسٓمٓ *Taa Sin Mim* |
| 26 | 7 | *Surat Al Araf* | المصٓ *Alif Lam Mim Sad* |
| 27 | 13 | *Surat Rad* | المر *Alif Lam Mim Ra* |
| 28 | 19 | *Surat Maryam* | كهيعصٓ *Kaf Ha Ya Aain Saad* |
| 29 | 42 | *Surat Ash Shuraa* | حمٓ عسٓق *Ha Mim Aain Sin Kaf* |

Tunapoangalia *Harfu MuqattaAat* kulingana na mitizamo ya Wanazuoni wenye *Ilm ya Tasawwuf* katika Fani ya *Ruhaniyya* basi wao wanasema kua *Harfu* hizo ambazo zipo mwanzo mwa sura 19 tulizoziangalia hapo juu kua zimezigawa harfu za lugha ya Kiarabu nusu kwa nusu, kwani hizo zinaitwa *Al Huruf Al Nuranniyah* (Yaani Harfu zenye sifa ya kua na Nuru) ambazo ziko 14.

Na Harfu zilizobakia hua zinaitwa *Al Huruf Al Dhalamiyyah* ambazo nazo zimegawika sehemu mbili. Sehemu ya kwanza ni yenye harfu 7 zenye sifa ya darja ya juu na sehemu ya pili ni zenye darja ya chini. Harfu hizi hua zina athari yake kinguvu, ambapo katika *Surat Al Fatiha* tunaona ina harfu zote hizo 7 zenye darja ya chini ambazo hujulikana kama *Sawaqit al Fatihah*.

Harfu hizo ni zenye kunasibishwa na Majina Matukufu ya *Allah Subhanah wa Taála* na hivyo kua ni zenye kufanyiwa *Dhikr* kila moja katika siku yake kwa mpango ufuatao:

**ف *Fa'- Al Fardan* lenye kumaanisha Mwenye Upekee. Ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Jumaatatu.**
**ج *Jim – Al Jabbar* lenye kumaanisha Mwenye Nguvu na Ujabari wa kipekee ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Jumanne.**
**ش *Shin – Al Shahid* lenye kumaanisha Mwenye Kushuhudia kila kitu ambalo ni jina la *Dhik*r ya siku ya Jumatano.**
**ث *Tha'- Al Thabit* lenye kumaanisha Mwenye Uthabiti wa Kipekee ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Alkhamis.**
**ظ *Dha – Al Dhahir* lenye kumaanisha Mwenye Kuonekana dhahir kwa dalili zake ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Ijumaa.**

**خ *Kha' – Al Khabbir* lenye kumaanisha Mwenye Habari juu ya Kila kitu ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Jumamosi.**
**ز *Zay – Al Zakiy* lenye kumaanisha Mwenye Utukufu wa Juu kabisa ambalo ni jina la *Dhikr* ya siku ya Jumapili.**

Ama kwa upande wa Dhu Nun Al Misri basi yeye anasema kua: '**Majina Matukufu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala,* ni mharakisho wa dua ambayo ikiombwa kupitia katika Majina hayo basi Dua hio hua ni yenye Kujibiwa Haraka. Na ndani yake mna Harfu 7 na katika *Ummu ul Kitaab* yaani *Surah Al Fatiha* ambayo ni Sura yenye Aya 7 basi harfu zote za Kiarabu zimo katika aya isipokua *ثTha' (500), ج Jim (3), خ Kha' (600), زZal (7),ش Shin (300), ظDha' (900),فFa' (80)* '**

Ama katika vitabu vingi sana vya *Ilm Ruhaniyat* basi Wataalamu wa fani ya *Ilm* hio akiwemo *Hujjat ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali, *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi, Imam Abu Hasan Ali Al Shadhili, Imam Shihab Al Din Ahmad Ibn Ali Ibn Yusuf Al Buni Al Maliki Al Ifriqi, Imam Muhammad Ibn Ali Al Sanusi Al Muhajiri Al Hasan Al Idris, Imam Mohammed Ibn Mohammed Ibn Mohammed Abu Abdallah Ibn Al Hajj Al Abdari Al Maliki Al Fassi n.k basi mara kadhaa wamekua wakitumia harfu hizo *katika Dua na baadhi ya Nyiradi zao mbali mbali kwa kuanzia na neno* ***Wa Bi Haqqi - yaani kwa Haki ya*** - kisha humalizia na harfu husika kwa mfano ***ثTha' (500), ج Jim (3), خ Kha' (600), ز Zal (7),ش Shin (300), ظDha' (900),فFa' (80) .***

Kwa upande wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi basi yeye anasema kua**: 'Inabidi Mjue kua *Harfu MuqataA'at* zote, zilizoanza mwanzoni mwa Sura za *Qur'an* ni majina ya Malaika na nimezitaja katika baadhi ya matukio, ambapo kamwe haijawahi kutokea kwangu kuzitumia bila ya kutokea Malaika ambae alinielezea mie juu ya Jambo nisilolijua. Kwa kifupi hawa ni Walimu wangu. Hivyo nikiita moja kati ya *Harfu* hizo basi hua ni sawa na kumuita mmoja kati ya Malaika ambae nae hutokea na kunisaidia kama ninavyohitaji'**

**Ambapo:**

| Harfu | Siku yake | Malaika wake | Jina Maalum |
|---|---|---|---|
| **خ (600) Kha** | Jumapili | *Rawfa'il* | *خبير Khabir* |
| **ش (300) Shin** | Jumatatu | *Jibril* | *شاكر Shakir* |
| **ز (7) Zal** | Jumanne | *Samsama'il* | *زكي Zakiy* |
| **ظ (900) Dhal** | Jumatano | *Mika'il* | *ظاهر Dhahir* |
| **ث (500) Tha** | Alkhamis | *Sirfaya'il* | *ثابت Thabit* |
| **ج (3) Jim** | Ijumaa | *'Anya'il* | *جبار Jabbar* |
| **ف (80) Fa** | Jumamosi | *'Azra'il* | *فاطر Fatir* |

*Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi anaendelea kutuambia katika *Al-Durr al-Maknūn fī 'Ilm al-Ḥurūf*, kua: '***Allah Subhanah wa Ta'ala* alimfundisha Nabii wake Adam Jina tukufu kuliko yote. Kisha baada ya hapo Nabii Adam akamfundisha mtoto wake Seth ambae nae akamfundisha Nabii Idrisa *Alayhi Salaam*. Nabii Idrisa *Alayhi Salaam* alikua ni mwenye kupokea vitabu 30 kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na akapewa *I'lm* ya harfu, na siri za Hikma, Nambari na mambo mengineyo, na yeye ndie aliyekua ni wa mwanzo kuandika kwa kutumia Kalamu.**

**Nabii Idrisa aliandika kitabu kiitwacho *Kanz Al Asrar* (Hazina za Siri), ambacho Thabit Ibn Qurta Al Harani ameandika kukielezea juu yake. Na mimi nilipokutana nae Nabii Idrisa baada ya kupata ufunuo, basi nikamuuliza, ufunuo zaidi juu yake ambapo nae akasema: 'Ufunuo huu ni ule ambao uliohifadhiwa nje ya Kitabu kwani myengine yote iliyobakia imefichika na imefungwa ndani yake. Kisha akanifunulia baadhi ya Siri zisizojulikana ambazo hakuna mtu mwenye kuzijua juu yake. *Ilm* hii ya Harfu baadae ikarithiwa na watu 40 tu wa jamii ya watu wa *Haramisa* wa Misri''**

Kwani baadhi wanaweza kujiuliza kwa nini kila nikiandika harfu basi hua ninaandika nambari mbele yake kwa mfano ث *Tha'* (500), ج *Jim* (3), خ *Kha'* (600), ز *Zal* (7), ش *Shin* (300), ظ *Dha'* (900), ف *Fa'* (80) n.k.

Hivyo hua nnandika hivi kwa sababu hii ni kulingana na mtizamo wa *Ilm Ruhaniyyah* ambapo harfu hizi zimepewa thamani ya uzito wa kiidadi kama ifuatavyo.

**الف 1 ب 2 ج 3 د 4 هـ 5 و 6 ز 7 ح 8 ط 9 ى 10 ک 20 ل 30 م 40 ن 50 س 60 ع 70 ف 80 ص 90 ق 100 ر 200 ش 300 ت 400 ث 500 خ 600 ف 700 ض 800 ظ 900 غ 1000.**

Na wenye *Ilm Ruhaniyyah* hua wanatumia uthibitisho wa kua kila kitu kina idadi yake kinambari kutokana na ile aya ambayo inasema:

﴿لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُواْ رِسَالاَتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَيْءٍ عَدَداً﴾

**LiyaAAlama an qad ablaghoo risalati rabbihim waahata bima ladayhim waahsa kulla shay-in AAadadan** *(Surat Al Jinn 72:28)*

*Tafsir:* ***Na huwalinda (Mitume) hadi ahakikishe kua wamefikisha ujumbe wa Mola wao. Na yeye (Allah) amekizunguka na amekilinda kila kitu katika idadi.***

'**Ambapo aya imetumia neno *Ahata* lenye kutokana na neno *Ha-Ta* linalomaanisha Kuangalia, Kulinda, Kuzunguka, Kugubika, au Kujua kitu kwa Undani, na pia ikatumia neno *Ahsa* ambalo linalotokana na neno *Ha-Ssa* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kupiga Changarawe au Kurusha Kijiwe kimoja kimoja, Kuhesabu kwa Umakini, Kutia Nambari, Kuhesabu Kiidadi, Kujua au Kufahamu Idadi ya Kitu'**.

Ama kwa upande mwengine basi Imam Muhammad Ibn Is-haq amesema kua amesema Imam Hisham Ibn Muhammad Al Kalbi kua amesema Abu Salih, kua amesema Jabir Ibn Abd Allah Ibn Riyab kua: **Abu Yasir Ibn Akhtab, pamoja na baadhi ya Mayahudi walipita mbele ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambae nae alikua akisoma *Surat Al Fatiha,* kisha akasoma *Alif Lam Miim, Dhalika Al Kitab La Rayba Fihi Hudda lil Mutaqqin.***

**Hivyo (Abu Yasir Ibn Akhtab) akamfuata ndugu yake Huyayy Ibn Akhtab ambae alikua amekaa na Mayahudi wenzake na kuwaambia: '*Wallahi*! Nimemsikia Muhammad akisoma kile alichoteremshiwa, *Alif Lam Miim, Dhalika Al Kitab La Rayba Fihi Hudda lil Mutaqqin.*' Huyayy akamuuliza: 'Umemsikia akisoma maneno hayo?'**

**Abu Yasir akajibu; 'Naam!'**

**Hivyo Mayahudi hao wakaondoka wote kwa pamoja hadi kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kumuuliza: 'Jee Jibril amekuteremshia maneno yasemayo *Alif Lam Miim, Dhalika Al Kitab La Rayba Fihi Hudda lil Mutaqqin*?'**

***Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam* akajibu: 'Naam.'**

**Mayahudi wakasema: 'Allah ameleta Mitume kabla yako, lakini sisi kamwe hatujawahi kusikia miongoni mwao dambae ameataarifiwa juu ya mda wa Mamlaka isipokua wewe. Na mda wa uhai watakaoishi watu wa Ummah wako kwani, *Alif* ni 1, *Lam* ni 30, *Mim* ni 40, na hio jumla yake ni 71. Hivyo hio ni miaka 71, sasa jee tunataka kumfuata Mtume ambae Mamlaka yake mwisho wake ni Miaka 71 na uhai wa Watu wake mwisho wao ni miaka 71?'**

**Kisha wakamuuliza *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam:* 'Ya Muhammad Jee kuna jambo jengine uliloshushiwa zaidi linalofanana na hili?'**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: 'Naam.'**

**Mayahudi wakauliza: 'Jee ni lipi?' *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '*Alif Lam Mim Sad*.'**

**Mayahudi wakasema: 'Hio ni zaidi, kwani Alif ni 1, Lam ni 30, Mim ni 40, Sad ni 90 hivyo hapa inamaanisha miaka 161.'**

**Mayahudi wakauliza: 'Ya Muhammad jee kuna jengine zaid?'**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: 'Naam. *Alif Lam Ra.*'**

**Mayahudi wakasema: '*Alif* ni 1, *Lam* ni 30 na *Ra* ni 200. Hio hua ni miaka 231'.**

**Wakauliza tena: 'Ya Muhammad jee kuna jengine zaid?'**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '*Alif, Lam, Mim, Ra*'.**

**Mayahudi wakasema: '*Alif* ni 1, *Lam* ni 30, *Mim* ni 40 na *Ra* ni 200. Hio ni miaka 271.'**

**Kisha Mayahudi hao wakaondoka na kusema: 'Ya Muhammad hakika sisi tumechanganyikiwa juu ya mambo yako haya, kwani hatujui juu ya mda wa Mamlaka yaliopewa Ummah wako kama utakua ni mrefu ama la.'**

**Mayahudi hao wakaambiana: 'Twende zetuni' kisha wakaondoka kwa pamoja huku Huyay akimwambia Abu Yasir pamoja na Rabbi wao kua: 'Na ni nani atakaeweza kujua kwani huenda miaka hio yote 71, 61, 100, 231, na 271 hua ni 734 ni kwa ajili ya Ummah wa Muhammad, na bado kuna mengine ambayo hayakuhesabiwa.'***(Tarikh Imam Bukhari, Durr al Manthur na Al Itiqan Fi Ulumu Ul Qur'an Imam Al Suyuti, Tafsir Imam Ibn Kathir ya Maktabah Qurtubah Al Qahira.)*

Kwa upande wa Suhayl basi yeye anasema: '**Inaonekana kua jumla ya idadi ya harfu *MuqataaAt* zote zilizorudiwa ndio Urefu wa Mamlaka ya Ummah huu.**'

Ama kwa upande wa Imam Abu Al Khayr Shams Al Din Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Ali Ibn Yusuf Al Jazari Al Shafii basi yeye anasema katika ushairi wake wa *Al I'lm Hukm Al Qiraat* kua:

والبيت هو أبياتها قاف وزاي في العدد....من يحسن التجويد يظفر بالرشد

وقاف في العدد = 100 و زاي = 7

آي عدد الآبيات 107 بيت والله أعلم

'**Na Nyumba yake ni Nyumba za *Qaf* na *Zay* katika Idadi. Na anaekiboresha kisomo chake cha *Tajwid* kwa kutumia muongozo wa Jaffar.**

**Na *Qaf* kiidadi ni 100 na *Zay* 7 hivyo idadi ya nyumba yake ni 107.**

**Na Allah ni mwenye kujua zaid**.*(Mandhumat Al Muqaddimat, Imam Ibn Al Jazari)*

Vile vile tunapoangalia miongoni mwa Wanazuoni katika kuitafsiri *Surat Ar Rum* basi anasema Imam Abu Shamah Shihab Ad Din Abd Rahman Ibn Ismail Ibn Ibrahim Ibn Uthman Ibn Abi Baqr Ibn Ibrahim Ibn Muhammad Al Maqdisi kua: **Alisema Imam Abu Al Hakam Abd Salam Ibn Abd Al Rahman Ibn Mohammad Ibn Barrajan katika kuitafsiri *Surat Ar Rum*:**

**Alif, Laam, Miim, Ghulibati Alrum** *(Surat 30:1-2)*

*Tafsir:* ***Alif Laam Miim; Warumi wameshindwa.***

Kua: '**Jerusalem itakua chini ya Mamlaka ya Utawala wa Roman Empire hadi katika mwaka 583 Al Hijr kwani katika mwaka huo ndio watakaposhindwa na kupinduliwa. Na Jerusalem itakua chini ya Mikono ya Uislam hadi mwisho wa Dunia. Na hii ni kulingana na idadi iliyomo ndani aya hii'.** Na hivyo ndivyo ilivyotokea. *(Tarikh al-Khulafa, Imam Al Suyuti, Al Itiqan Fi Ulumu Ul Qur'an Imam Al Suyuti)*

Tafakkar!

Kwani *Allamah* Ibn Barrajani alichukua idadi ya neno *Ghulibat* yaani *Watashindwa* ambalo kiidadi ni 1432 na kwa kua wenye kushindwa hua ni wenye kula hasara hivyo na hivyo hua ni wenye kupungukiwa na walichokua nacho basi nae akapunguza neno *Al Rum* kutoka katika Idadi kamili ya neno *Ghulibat*, ambapo *Al Rum* kiidadi ni 277, hivyo alipotoa 277 kutoka katika 1432 basi akapata jawabu ya 1155 kisha akajumlisha na nambari ya Sura ambayo ni 3 na kisha akajumlisha na nambari ya aya ambayo ni 2 akapata jawabu ya mwaka 1187 Christian Era.

Na ukweli ni ilikua ni katika mwaka huo wa 1187 ambao Sultan Salah Ad Din Yusuf Ibn Ayub alipoukomboa Mji wa Jeruslaem kutoka mikononi mwa Crusaders.

Ingawa hio ni mitizamo mbali mbali pale tunapozungumzia Harfu *Al MuqattaAat* kupitia katika *Ilm ya Ruhaniyya* lakini pia kuna mtizamo wa pili ambao nao una ufafanuzi tofauti juu yake, ufafanuzi huo unawekwa wazi na mfano ufuatao:

Katika kipindi cha Utawala wa Khalifa Al Mutawakkil ambae alikua ni mtawala wa Mamlaka ya Al Abbas, basi aliandikwa barua na Mtawala wa Rumi ambayo ilikua inseam: '**Hakika mimi nimesikia kua katika kitabu cha Dini yenu mna Sura ambayo ina harfu zote isipokua harfu 7 (*Sawaqit al-Fatiha*: *ث Tha' (500), ج Jim (3), خ Kha' (600), ز Zal (7), ش Shin (300), ظ Dha' (900), ف Fa' (80)*) ndani yake. Na kama Surah hii ikisomwa basi basi humpatia Pepo yule aisomae. Hivyo mimi nilikua nataka kujua ni Sura gani hio na kwa nini harfu hizi hazimo ndani yake'**

Suali la barua hii lilimchanganya sana Khalifa Abu Al Faḍhl Jaʿfar Ibn Muḥammad Al *Muʿtaṣim Billāh* maarufu kama Khalifa Al Mutawakkil, hivyo ikambidi kumtafuta Imam Ali An Naqi ambae alikua akiishi katika ardhi ya mjini Samara. Imam Ali An Naqi alipoulizwa juu ya suali hilo basi akajibu: '**Sura hio ni *Surat Al Fatiha,* na harfu hizo hazimo ndani yake kwa sababu kila moja kati ya *Sawaqit* hizo zinawakilisha maneno yenye maana maangamizo katika kauli ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*.**'

Khalifa al Mutawakkil akamuuliza Imam Ali An Naqi juu ya harfu 7 za *Sawaqit,* ambapo Imam Ali An Naqi nae akajibu: '**Harfu ya kwanza ni harfu ث*Tha* ambayo inawakilisha maangamizo yaani *Thubur,* harfu ya pili ni ج *Jim* ambayo inawakilisha Moto wa Jahannam yaani *Jahim*. Harfu ya tatu ni خ *Kha* ambayo inawakilisha Ubaya yaani *Khubth* au Hasara yaani *Khusr*. Harfu ya nne ni ز*Zal* ambayo inawakilisha *Zaqqum* ambao ni mti wa Motoni ambao Matunda yake ni yenye sumu na machungu yasiyokua na mfano wake. Harfu ya tano ni ش *Shin* ambayo inawakilisha *Shaqawa. Harfu ya sita ni* ظ *Dhal* ambayo inawakilisha *Dhulma* na harfu ya saba *ni* ف *Fe* ambayo inawakilisha *Afat* yaani Mitihani na maangamizo kwa ujumla.**'

Kwa upande wa wataalamu wa Lugha wanasema kua kila harfu ya Kiarabu hua ina maana pekee inayojitegemea kwa mfano: Harfu *Alif* inapokua peke yake inatumika kuuliza Suali, harfu *Mim* inawakilisha kuuliza juu ya kitu au Mtu na pia humaanisha wingi katika kiwakilishi, Harfu *Lam* huwakilisha Kukataa, n.k

Hivyo basi kulingana na mtizamo huo hua tunaona kua Neno *Alif Lam Mim* hua linamaanisha hali ya Mahojiano, Kupinga au Kuuliza masuali, yaani kupinga baadhi ya mambo na kuafikiana baina ya mambo yanayopingana. *Sultan Al Mutakallimi Mujaddid Ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi anasema pia kua: '**Waarabu walikua wakitumia harfu 'ع' kumaanisha Pesa, harfu 'غ' kumaanisha Mawingu, harfu 'ن' kumaanisha Samaki, n.k**'

Katika kuunga mkono maana hizo basi tuangalie mifano ifuatayo ambapo tunapoangalia moja kati ya mashairi ya Walid Ibn Uqba Ibn Abu Mua'yit basi tunaona kua anasema:

قلت لها قفي فقالت قاف

***Qultu Laha Qifiy faqalat Qaf.***

*Tafsir:* '**Nilimwambia yeye (Mwanamke)**: '**Kaa Kidogo'**, **nae akajibu**: '***Qaf***.

Ambapo harfu ya mwisho ambayo ni *Qaf* imetumika kuwakilisha neno: *Waqafa* وقف ambalo maana yake hua ni **Kusimama** Mfano mwengine ni ule wa Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi ambae anatoa mfano kwa kusema kua Waarabu hua wanasema:

كف لنا السيف شا

***Kafa Lana al Sayf Shin*** yaani: **'Unatutosha sisi Upanga kua *Sha*'** ambapo *Harfu Shin* imetumika kumaanisha neno ***Shafii.*** Na wengine hua wanasema kua inamaanisha neno ***Shahidan'***

Kwa upande wa Imam Abu Talib Al Makki basi yeye anasema kua: '**Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Karamah Allahu Wajh* alikua akiomba dua kwa maneno yasemayo: *'Ya Kaf, Ha, Ayn, Sad,* hakika mimi nakuomba kupitia kwako uninusuru na Dhambi zenye kuangamiza, Kuondokewa na Baraka, Kuondokewa na mvua, au Kuzidiwa na Maadui zangu. Ya Allah! Tulinde dhidi ya Nafsi zetu.**'' Ambapo harfu *Kaf* inawakilisha Jina la *Allah Subhanah wa Ta'ala* la *Al Kafi*, *Ha* ni *Al Hadi*, *Ya* ni *Al Yaqin*, *A'ayn* ni *Al A'lim* na *Sad* ni *Al Sadiq*.

Ama tunapomuangalia Imam Tahir Ibn Ashur katika kuitafsiri *Surat Yasin* basi amesema kua neno *Ya Sin* ambazo ni Harfu mbili za *Ye na Sin* hua linamaanisha *Ya Sayyid* yaani Ewe Bwana (wa Mitume).

Ambapo Imam Hamid Al Din Abu Hasan Ahmad Ibn Abd Allah Al Kirmani basi yeye anasema kuhusiana na *Surat Ta-Ha* kua: '***Ta-Ha* maana yake ni Mwezi Mweupe kwani *Harfu Ta* ina uzito wa idadi ya 9 na harfu *Ha* ina thamani ina uzito wa idadi ya 5 na ukizijumlisha kwa pamoja unapata 14 kumaanisha mwezi 14 muandamo.'***(Al Gharaib)*

Imam Abu Muhammad Sahl Al Tustari ambae yeye anatuambia kua: '**Kila Kitabu ambacho *Allah Subhanah wa Ta'ala* alikishusha basi kina mfumo wa siri ndani yake, na mfumo wa siri wa *Qur'an* umo katika harfu ambazo ndio ufunguzi wa Sura husika, kwa sababu Harfu hizo ndizo ni Majina na Sifa zake. Kama anavyosema *Alif Lam Mim* (2:1, 3:1, 29:1 na 31:1), au *Sad (38:1)* au *Alif Lam Ra (10:01, 11:1)* n.k. basi harfu hizi zinapojumuishwa pamoja, zinatoa jina Tukufu la Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kwa mfano *Alif, Lam, Ra, Ha, Mim na Nun* basi hua tunapata jina la *Al Rahman.* Ambapo kwa Abd Allah *Ibn Abbas(Radhi Allahu Anhu) na Dahhaq* basi wao wamesema kua *Alif Lam Mim* hua inamaanisha: 'Mimi ni Allah Mwenye Kujua.**

**Ambapo kwa Upande wa Ali Ibn Abi Talib *Karama Allahi Wajh* basi yeye anasema kua: 'Haya ni Majina ambayo, yapo katika hali ya harfu zilizotawanyika. Lakini kama ikichukuliwa harfu moja kutoka katika kundi kila kwa mpangilio wa kua ni tofauti na harfu iliyokaribu yake harfu hio, na zikakusanywa pamoja kiidadi basi hua ni zenye kuunda jina la mwingi wa Rehma. Hivyo kama ikiwa jina hili litajulikana na kisha likatumiwa katika maombi ya Dua basi litakua ni jina lenye Nguvu sana kiasi ya kua Dua ya muombaji kwa kupita jina hilo itakua ni yenye kukubaliwa.''**

Imam Al Tustari anaendelea kutufafanulia kwa kutuambia kua: '**Nimepokea Hadith kutoka kwa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* ambae anasema kua: *'Allah Subhanah wa Ta'ala* ameapa kua kitabu chake hiki, alichomshushia Nabii Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam,* ni kitabu ambacho kipo chini ya uangalizi wake. Hivyo akasema: *'Alif Lam Mim*. Hiki ni Kitabu..ambapo *Alif* hua inamaanisha *Allah*, *Lam* inamaanisha *Jibril* na *Mim* hua inamaanisha Muhammad, hivyo basi hapa inaonesha kua *Allah Subhanah wa Ta'ala,* amekula kiapo kwa ajili yake yeye mwenyewe, na kwa ajili ya Malaika wake Jibril, na kwa ajili ya Nabii wake *Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam*.**'''

Tumalizie kwa kumuangalia Imam Jafar As Sadiq kupitia kwa Sufyan Ath Thawry ambae anasema kua: '**Mimi nilimuuliza Imam Jafar As Sadiq: *'Ya Ibn Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam,* jee ni nini maana maneno ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika kusema kwake *Alif, Lam, Miim na Alif, Lam, Miim, Saad na Alif, Lam, Ra na Alif, Lam, Miim, Ra na Kaf, Ha, Ya, ` Ayn, Saad na Ta, Ha na Ta, Siin na Ta, Siin, Miim na Ya, Siin na Saad na Ha, Miim na Ha, Miim, `Ayn, Siin, Qaaf and Qaaf na Niin''***

Imam Jafar As Saddiq akajibu: '**Ama kuhusiana na Alif-Lam-Mim iliyo mwanzoni mwa *Surat Al Baqara* basi hua inamaanisha *Mimi ni Allah Mfalme na Alif-Lam-Miim* iliyo mwanzoni mwa**

***Surat Al Imran* basi hua yenye kumaanisha Mimi ni Allah Mtukufu na *Alif-Lam-Miim-Saad* humaanisha Mimi ni Allah Muamuzi wa Kila kitu na Mkweli. *Alif-Lam-Ra* hua inamaanisha Mimi ni Allah Mwenye Wingi wa Usamahevu. Maana ya *Alif-Lam-Miim-Ra* hua inamaanisha Mimi ni Allah Mwenye Kuhuisha, Mwenye Kufisha, Mwenye Kutoa Rizki. Maana *ya Kaf-Ha-Ya-Ayn-Sad* hua ni Mimi Mwenye Kutosheleza, Mwenye Kuongoza, Mwenye Kuhifadhi, Mwenye Ilm, Mwenye katika Ahadi zake.**

**Ama kuhusiana na *Ta-Ha* basi hili ni jina miongoni mwa Majina ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*. Na hua linamaanisha Ewe Mwenye Kuutafuta ukweli na Kuongoza katika njia ya Ukweli. Hatujakuteremshia *Qur'an* ili usifanikiwe katika njia yako, bali tumekuteremshia kwa sababu ya kukurahisishia njia na kukuboreshea Hali yako. Ama juu ya maana ya *Ta-Sin* basi maana yake hua ni Mimi ndie Mwenye Madai ya Kutekelezewa na ndie Mwenye Kusikia Kila Kitu. Ama kuhusiana na *Ta-Sin-Miim* basi hua inamaanisha kua Mimi Ndie mwenye Madai, mwenye Kuona Kila Kitu, ndio wa Mwanzo na Ndie wa Mwisho.**

**Ama kuhusiana na *Yasin* basi nalo pia ni jina la *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na hua linamaanisha Ewe Mwenye Kusikiliza Uteremsho wetu na Qur'an iliyojaa Hikma, Kwa Hakika wewe ni Mjumbe Wetu Katika Njia Iliyonyooka. Ama kuhusiana na *Saad* basi ni Chemchem inayotiririka kutoka chini ya *Arshi ya Allah Subhanah wa Ta'ala* na ndio kutokana na maji ya Chemchem hii basi ndio rasul *Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alitilia Udhu wake pale alipopelekwa juu Mbinguni katika Usiku wa *Miraj*.**

**Na ndio Chemchem ambayo Malaika Jibril huenda kujitumbukiza kila siku, kisha hutoka na kujikunuta Maji yote yaliyomo kwenye mbawa zake. Na hakuna hata tone moja linalopukutika kutokana na Maji hayo kutoka kwenye mbawa zake isipokua *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni mwenye kuumba Malaika ambae hua ni mwenye kumtukuza na kumisfu *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa mda wote mpaka siku ya Malipo.**

**Ama kuhusiana na *Ha-Mim* basi hua inamaanisha Mwenye Kustahiki Kusifiwa na Kutukuzwa. na *Ha-Miim-Ayn-Sin-Qaf* basi hua linamaanisha Mstahmilivu, Mwenye Kulipa Malipo Bora kwa Wafanyao Mema, Mwenye Kujua Kila kitu, Mwenye Kusikia Kila Kitu, Mwenye Uwezo wa Kila Kitu na mwenye Nguvu Juu ya Kila kitu. Na *Qaf* hua inamaanisha Mlima ambao ni wenye Kuizunguka na Kuifunika Dunia na kupitia katika Mlima huu ndio *Allah Subhanah wa Ta'ala* akaitandaza Dunia kwa ajili ya Ibn Adam kuishi ndani yake. Ama Kuhusiana na *Nun* basi huu ni Mto wa Peponi ambao *Allah Subhanaha wa Ta'ala* aliuambia ujikusanye na uwe mgumu na akatoa Kalamu na Wino kutokana nao, kisha akaiambia Kalamu hio: 'Andika!' nayo ikaandika kwenye *Al Lawh Al Mahfudh* kila kitu kilichotokea na kitakachotokea hadi siku ya Malipo. Na Kalamu hio ni yenye Nuru ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na *Lawh* ni yenye Nuru *ya Allah Subhanah wa Ta'ala.'***

Sufyan Ath Thawry akamwambia Imam Jafar As Sadiq: **'Ewe *Ibn Rasul Allah!(Salallahu Alayhi wa Salam)* Hebu Nielezee juu kikamilifu juu ya Amri ya *Lawh* na Kalamu na Wino wake na nifundishe kile ambacho *Allah Subhanah wa Ta'ala* amekufundisha.' Imam Jafar As Sadiq akasema: 'Ewe Ath Thawry, kwa hakika kama wewe usingekua mtu anaestahiki kujibiwa basi mimi nisingekujibu. Hivyo fahamu kua *Nun* ni Malaika anaeielekeza Kalamu, na Kalamu ni Malaika anaeielekeza *Al Lawh*, na *Al Lawh* ni Malaika anaemuelekeza Malaika Israfil na Israfil anamuelekeza Mikail na Mikail anamuelekeza Jibril na Jibril anawaelekeza Mitume wote *Sala na Salamu* ziwe Juu yao' Sufyan Ath Thawry anasema kua, kisha Imam Jafar As Sadiq akaniambia: 'Haya nenda zako ewe Ath Thawry kwani hakuna kizingiti juu yako kutokana na Ilm niliyokuachia kwako'’**

Tunaporudi kwa *Sultan Al Mutakallimin Mujaddid Ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii, na pia Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir at Tabari Al Shafii basi tunaona kua wanasema pia kua: '***Harfu MuqataA'at* zilikua pia ni zenye umuhimu wa kutaka kuwaonesha Makafiri wa Mji wa Makkah utofauti na maajabu ya Qur'an na hivyo iwavutie, kwani wao walikua ni wenye kuapa kua kamwe hawatoisikiliza Qur'an. Hivyo basi Maajabu ya *Harfu* hizi yaliwafanya wawe na hamu ya kutaka kujua zaidi kuhusiana na Qur'an ambayo tayari hapo kabla walikua hawako tayari kuisikiliza**.'

Na ndio maana pia akasema *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari na Imam Nasir Ad Din Al Baydawi kua: **'Malengo ya *Harfu MuqataA'at* ni kuwawekea wazi Makafiri kua Qur'an ina harfu ambazo na wao pia hua ni wenye kuzitumia katika Lugha yao lakini hata hivyo wakawa ni wenye kushindwa kutoa mithili ya Sura moja tu ambayo itafanana na japo moja kati ya Sura 114 za zilizomo ndani ya Qur'an'**

Hivyo kwa njia moja au nyengine basi hua haishangazi kwanini Wanazuoni wakawa wana mitizamo tofuati juu ya harfu hizi kwa sababu Qur'an tukufu ina aya *Mutashabihat* ambazo hua ni zenye maana nyingi ndani yake na hi hua ni yenye kuweka wazi Ukubwa usiokua na mwisho wa I'lm ya alieteremsha Qur'an ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Hivyo basi ni jambo la kawaida kwa *Harfu Muqata'Aat* kua ni zenye siri ndani yake na pia kua na maana tofauti kulingana na mitizamo wa Wanazuoni tofauti juu yake.

Ama baada ya kuangalia maana ya *Harfu MuqattaA'at* basi na tunaendelea na aya yetu ambayo inasema:

﴿الٓر تِلْكَ آيَاتُ ٱلْكِتَابِ ٱلْمُبِينِ﴾

**Alif-Lam-Ra tilka ayatu alkitabi almubeenu** *(Surat Yusuf 12:1)*

*Tafsir:* ***Alif-Lam-Ra Hizi ni Aya za Kitabu Kinachobainisha na kuweka wazi Kila kitu.***

Baada ya *Harfu MuqataA'at Alif Lam Ra* basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kua hizi Aya za Qur'an ni za Kitabu *Mubin*. Na tunapoangalia maana ya neno *Mubin* basi tunaona kua ni lenye kutokana na asili ya neno *Bana* ambalo kwa lugha ya Kiarabu maana yake hua ni Kua na Sifa ya Upekee, Iliyokua wazi, yenye kudhihirisha ua kubainisha kila kitu, kwa uwazi na Hoja zisizokua na shaka yeyote ndani yake.

﴿إِنَّآ أَنْزَلْنَاهُ قُرْآناً عَرَبِيّاً لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ﴾

**Inna anzalnahu qur-anan AAarabiyyan laAAallakum taAAqiloona** *(Surat Yusuf 12:2)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika sisi tumeiteremsha Qur'an ya Kiarabu ili Mpate kufahamu.***

Aya inatuwekea wazi kua kwa hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* ameichagua Lugha ya Kiarabu kua ni Lugha pekee ya kutumia ujumbe wake mtukufu wenye umuhimu kuliko yote kwa ajili ya viumbe wake Ulimwenguni. Kwani Lugha ya Kiarabu iliyotumika ndani ya Qur'an ni Lugha ambayo ni kamilifu isiyokua na mfano wake. Ama tunapoangalia maana ye neno *Arabiyyan* basi tunaona kua hua linamaanisha Kamilifu, Inayojielezea wazi, inayojitosheleza.

Amesema *Mujaddid Ad Din* Imam Muhammad Idris Al Shafii kua:

على كل مسلم . أي ومسلمة . أن يتعلم من لسان العرب ما يبلغه جهده في أداء فرضه فيما ورد التعبد به في الصلاة من القراءة والأذكار لأنه لا يجوز بغير العربية ، وهذا القدر فرض عين على كل مسلم

'**Kwa Kila alie Muislam inambidi Kujifunza lugha ya Kiarabu kwa ajili ya kujua kuhusiana yanayotakiwa kusemwa kwenye Dua, Ibada, kwenye Nyiradi, Katika Sala, na katika Dhikr ambazo hua hazijuzu bila ya kutumia Lugha ya Kiarabu. Na hii hua ni fardhi kwa kila Muislam**.'

Alisema Earnest Renan (1823-1894) ambae ni mtafiti wa Lugha Duniani kua: '**Lugha ya Kiarabu ni Lugha pekee Ulimwenguni ambayo ni yenye maajabu makubwa sana katika historia ya Ulimwengu. Kwani ingawa ilikua ni Lugha isiyojulikana hapo zamani, lakini ghafla imeibuka na kua ni Lugha iliyo kamilika kikamilifu. Na baada ya hapo haikubadilika, hivyo mtu kamwe hawezi kuelezea kuhusiana na mwanzo wake wala mwishoni mwake, kwani ipo kama ilivyo hapo awali ilivyokua na ndivyo ilivyobakia hadi katika wakati huu**.'

***AHSAN AL QASAS***

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anaendelea kutuelezea katika aya zake kwa kusema:

﴿نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ ٱلْقَصَصِ بِمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ هَٰذَا ٱلْقُرْآنَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِ لَمِنَ ٱلْغَٰفِلِينَ﴾

**Nahnu naqussu AAalayka ahsana alqasasi bima awhayna ilayka hadha alqur-ana wa-in kunta min qablihi lamina alghafileena** *(Surat Yusuf 12:3)*

*Tafsir:* ***Hakika sisi tunakuhadithia wewe bora miongoni mwa visa kupitia katika Wahyi wetu kwako kwa hii Qur'an. Na kabla ya hapo wewe hukua ni mwenye kujua chochote juu yake.***

Tunapoiangalia *Surat Yusuf* Sura basi tunaona kua ilishushwa katika kipindi cha miaka ya mwishoni mwa maisha ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* katika Mji wa Makkah kabla ya kuhamia katika mji wa Madina kwa ajili ya kuanzisha Dola mpya la Kiislam. Hiki kilikua ni kipindi ambacho ni cha Mitihani mikubwa sana kwa watu wa Quraysh wa Makka walioamua kuuhama ukafiri na kuamua kumfuata *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na hivyo kua ni miongoni mwa Wafuasi wa mwanzo wa dini ya Kiislam.

Waislam hao wa katika kipindi hiki walikumbwa na Mitihani ambayo ukubwa wake haufananiki na Mitihani tuliyokua nayo leo hii Waislam Ulimwenguni ambayo hata hivyo kila mmoja wetu analalamikia juu yake. Kwani hiki kilikua ni kipindi ambacho Makafiri wa ki Quraysh walikua washawaua Waislam wengi, washawawekea Waislam vikwazo vingi vya kiuchumi na kuwadhulumu na Washawatesa sana Waislam na ilikua tayari wanapanga mikakati ya kumuua *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam.*

Hivyo baadhi ya Makafiri wa Makkah wakishirikiana na Mayahudi wa Madina wakaambiana kua wamkwamishe *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kwa kumuuliza: '**Kama wewe ni Mtume**

**kweli basi tuambie jee ni kwa nini watu wa Bani Israil walikua ni wenye kuishi katika ardhi ya nchi ya Misri'.**

Hili lilikua ni suali gumu sana kwa watu wa Quraysh kwa sababu hakuna hata mmoja anaejua jibu la suali la kua kama kweli watu wa *Bani Israil* kama waliwahi kuishi nchini Misri ama la, sasa wachia mbali kujua jibu la suali la ni kwa sababu gani mpaka watu hao wakawa ni wenye kuhamia Misri. Kwani wenye kujua juu ya hilo walikua ni Mayahudi wa Madina tu. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamshushia Mtume wake *Salallahu Alayhi wa Salam Surat Yusuf* ambayo ni Sura inayoelezea Maisha ya Nabii Yusuf na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akaisoma hapo hapo.

Kwani Tukio hili lilikua ni kama *Allah Subhanah wa Ta'ala* anawawekea wazi watu wa kabila la Quraysh kua: '**Kama ikiwa nyinyi mnamchukia Mtume wangu Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam* kama vile ambavyo Yusuf alivyokua akichukiwa na ndugu zake basi nanyi hapo baadae yatakukuteni yale ambayo yaliwakuta kina *Al Asbati* (Ndugu zake Yusuf).**'

Tuapokiangalia kisa cha Nabii Yusuf basi tunaona kua kinatuonesha uhalisi wa Kua: '**Alitakalo *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua liwe basi litakua tu kwa njia yeyote ile, na hakuna atakaeweza kupanga na kupandua jambo hilo hata kama kama kiumbe huyo awe na uwezo gani kwani yeye atabakia kua ni kiumbe tu na hivyo kamwe hawezi kumzidi kwa kila kitu Muumba pekee wa kila kitu ambe ni *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani Allah *Subhanah wa Ta'ala* ni mwenye uwezo wa kila kitu, kuanzia kinachojulikana, kisichojulikana, kilichokua hakijatokea na kitakachotokea hapo baadae.'**

Tunarudi katika Sura yetu na kuzama zaidi ndani yake na hivyo tunaona kua Wanazuoni wametofautiana juu ya *Maqasid al Ayat* yaani Makusudio ya Aya kuhusiana na neno *Ahsana Al Qasas*. Kwani anasema Muqatil Ibn Sulayman kua amesema Said Ibn Jubayr kua: '**Masahaba walimzunguka Sahaba Salman Al Farsi na wakamwambia: 'Ya Salman Al Farsi Hebu tuambie jee ni kisa ambacho ni bora zaidi kilicho ndani ya Kitabu cha *Taurat*' Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamshushia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* aya isemayo: '*Nahnu Naqusu Alayka Ahsana Al Qasas*i**'

Kwa hivyo basi ayah hii ilishushwa kwa ajili ya kubainishiwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na Waislam kwa ujumla kua Qur'an ina visa bora zaidi ndani yake ukilinganisha na vitabu vyengine vilivyotangualia kabla yake. Bila ya shaka kuna baadhi miongoni mwetu wanaweza wakajiuliza: '**Jee ni kwa nini Masahaba wakamuuliza Salman Al Farsi kuhusiana na suali hilo?**'

Naam tunapomzungumzia Salma Al Farsi ambae pia ni maarufu kama mtafutaji ukweli, basi tunaona kua alikua ni Sahaba mwenye asili ya Iran katika mji wa *Jayyan* na baba yake alikua ni *Dihqan* yaani Mkuu wa watu wenye kuabudu Moto. Hivyo Salman Al Farsi alikulia kwenye mazingira ya kua ni mfuasi wa Watu wenye Kuabudu Moto na alikua ni msimamizi wa Moto huo. Lakini akawa ni mwenye kutotosheka na kua na shaka juu ya Imani ya dini hio.

Hivyo akahama kutoka katika Imani ya Dini hio na kuhamia katika Dini ya Kikristo na akahamia nchini Iraq ambako akausoma Ukristo chini ya kasisi wa Mosul mpaka na kuijua Dini ya Ukristo ipasavyo. Baada ya mda akapata habari kuhusiana na kutokea kwa Mtume katika maeneo ya Arabuni ambae alikua ni Muadilifu sana. Hivyo akakutana na watu wa kabila la Kalb na kuwaomba wamchukue katika msafara wao unaoelekea Madina na atawalipa. Lakini njiani walipofika katika mji wa *Wadi Al Qura* basi watu hao wakamgeuka na kisha wakamuuza kama Mtumwa kwa Banu Qurayza ambao ni Mayahudi wa Madina.

Na wakati alipokua Mtumwa wa Mayahudi hao ndio akaanza kusoma Vitabu vya Kiyahudi, hii ilikua kabla ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhamia Madina. Hivyo *Rasul Allah Salallahu A'alayhi wa Salam* alipohamia Madina basi Salman Al Farsi alikua yuko juu ya Mtende akimchumia tende mmiliki wake. Baadae *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akamnunua Salman Al Farsi kutoka kwa Mayahudi hao na kumuwachia huru, na hivyo alipokua akiulizwa jina lake basi Salman Al Farsi alikua akisema: **'Mimi naitwa Salman Ibn Islam Ibn Adam.'**

Na Salman Al Farsi ndie Sahaba alietoa rai ya kumwambia *Rasu Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua bora wachimbe handaki kwa ajili ya kuulinda mji wa Madina pale mji huo ulipotaka kuvamiwa na makafiri wa Makkah katika Vita vya *Khandaq*. Alisema Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Salman Al Farsi ni mwenye Hikma kama Luqman Al Hakim**' na bila ya shaka hii ilikua sahih kwani kutokana na Hikma na Ilm yake basi Salman Al Farsi alikua ni Sahaba wa mwanzo na mtu wa mwanzo kupewa ruhusa na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kutafsiri aya za Qur'an kutoka katika kiarabu kuzitafsiri katika Lugha ya Kifarsi (Kiajemi).

Nadhani hapa tumefahamiana vizuri na kuona sababu iliyomo ndani ya mtizamo wa Said Ibn Jubayr kua kwa nini Masahaba wakamuuliza Salman Al Farsi juu ya Kisa Bora katika *Taurat* kwani hii ilikua ni kwa sababu ya kua na Ilm kubwa ya *Ahl Kitabi.*

Ambapo tunaona kua Wanazuoni wamesema kua Kisa cha Nabii Yusuf kimepewa sifa bora kwa sababu hakuna kisa chengine katika Qur'an ambacho kinakifikia Kisa cha Nabii Yusuf kulingana na ujumbe wake ambao ni wenye kubeba Wasia, Busara, Hikma, Mambo madogo madogo muhimu sana ambayo hata hivyo hayako wazi wazi, mambo makubwa makubwa yenye uwazi mpana ndani yake na pia kina matukio ya Miujiza Ndani yake kwa wale wenye kuutafakkar.

**NASABA, SIFA NA MAUMBILE YA NABII YUSUF.**

Na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema kua:

﴿لَّقَدْ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِ آيَاتٌ لِّلسَّائِلِينَ﴾

**Laqad ka̲na fee yoosufa wa-ikhwatihi a̲ya̲tun lilssa̲-ileena** *(Surat Yusuf 12:7)*

*Tafsiri:* ***Hakika katika (Kisa cha) Yusuf na Kaka zake mna Mafunzo au Vithibitisho kwa wale ambao Watakaouliza (Akili zao)***

Naam aya yetu hii imetumia neno *Lilssa-iliina* ambalo linatokana na neno *Saala* lenye kumaanisha Kuuliza, Kuhoji, Kutaka Majibu au kudai Ufafanuzi na Kutafakkari. Hivyo neno *Lilssa-iliina* hua ni lenye kumaanisha Watu wenye kujiuliza au wenye kuhoji akili na ufaham wao juu ya mafunzo yaliyomo ndani yake, kwani kama kawaida tunaona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* kupitia katika kitabu chake Qur'an amekua ni mwenye kututilia mkazo mara kwa mara kutumia akili na ufahamu wetu katika kutafakar.

Kwa upande mwengine basi pia tunaona kua kisa kinazungumzia Kaka au Ndugu kwa sababu Udugu au Ujamaa hua unawakilisha moja kati ya mambo yanayouathiri sana muongozo wa Maisha ya kila Ibn Adam kwa ujumla, kwani Ibn Adam hakuumbwa kua ni mwenye kuishi peke yake, kivyake vyake tu.

Na ndio maana hata tunapoiangalia maana ya neno *Insan* ambalo ni la Kiarabu basi kwa lugha ya Kiswahili hua linamaanisha Mtu au Ibn Adam, Kua na Mshikamano na Mwengine au na Kitu

chengine, Kua ni mwenye Mapenzi na Huruma. Ambapo neno hili *Insan* hua ni lenye kutokana na neno *Ins* ambalo maana yake hua ni Kua na Mazoea, Kua na Ukarimu, au Kua na Ukaribu.

Ama kuhusiana na neno *Lilssailina* basi wapo wasemao kua Kisa cha Nabii Yusuf kimepewa Sifa ya Ubora kwa sababu: **Nabii Yusuf aliwalipa kaka zake Malipo mema kwa ukarimu na upole mbali ya kua yeye alikua ni mwenye kufanyiwa uovu na uadui na kaka zake hao.**

Na bado akawaambia alipowaambia:

﴿قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ يَغْفِرُ ٱللَّهُ لَكُمْ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ﴾

**Qala la tadhreeba AAalaykumu alyawma yaghfiru Allahu lakum wahuwa arhamu alrrahimeena** *(Surat Yusuf 12:92)*

*Tafsir:* ***Silaumu juu yenu leo hii, akusameheni Allah kwani kwa hakika yeye ni Mwingi wa Rehma miongoni mwa Wenye kuonesha Rehma.***

Na pia kuna wanaosema pia kua *Surat Yusuf* imepewa Sifa hio ya ubora kwa sababu ndani yake inazungumzia mambo mengi sana, kwani kisa chake kinajumuisha mambo yafuatayo:

**Mitume, Watu wema, Malaika, Mashaytan, Majin, Ibn Adam, Wanyama, Ndege, Maisha ya Wafalme na Watumwa, Wanazuoni na Wafanyabiashara, Wenye Ilm na Wasiokua na Ilm, Tabia za Wanaume na Tabia za Wanawake kimaumbile katika hila na mbinu zao mbali mbali. Kisa hiki pia ndani yake kinabeba ujumbe wa Usafi wa Nafsi, Kumpwekesha *Allah Subhanah wa Ta'ala*, Maisha ya Watawala, Utabiri wa Ndoto, Mafunzo ya Kutawala Kiuadilifu, Kuwahudumia Watu, na pia mna hazina ya mafunzo kwa ajili ya Dunia na Akhera!**

Tunapoiangalia Qur'an basi tunaona kua Jina la Sura hii ambalo ni Jina la Nabii na Mtume wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae ni mwenye Sifa Ya Uzuri wa pekee miongoni mwa Ibn Adam, basi limetajwa kwa mara ya kwanza katika aya ya 4 ya *Surat Yusuf* na kisha likatajwa tena mara 26 katika sehemu nyenginezo. Na si hivyo tu lakini pia tunapoiangalia Qur'an kulingana vitabu vya dini nyengine basi tunaona kua kisa cha Nabii Yusuf basi Qur'an imehadithia kwa kina na pia kwa utofauti na vitabu Vyengine vya *Ahl Ul Kitab* kama tutakavyoona hapo baadae katika kisa hiki..*In-shaa Allah*!

Kwani Nabii Yusuf hasifiki kwa sifa ya Uzuri wake, na Ustahmilivu wake na Ucha Mungu wake na Hikma zake tu lakini pia ni Nabii anaesifika kwa Kua na Mapenzi makubwa sana kwa Baba yake. Ndio maana *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi kua akasema katika *Fusus al Hikam* kua: ‘**Maneno ya Nabii Yusuf yanawakilisha busara ya Kiroho ya kiumbe Ibn Adam’**

Tunapomzungumzia Nabii Yusuf basi hua tunamzungumzia Nabii mwenye sifa ya Uadilifu Ibn Nabii Yaqub mwenye sifa ya usafi wa Moyo Ibn Nabii Is-haq mwenye sifa ya Kubashiriwa kuzaliwa kwake Ibn Ibrahim *Khalill Allah.* Kwani alisema *RasulAll ahi Salallahu Alayhi wa Salam* kupitia katika Hadith ya Abu Hurayra kua: **‘M-bora Ibn M-bora Ibn M-bora Ibn M-bora ni Yusuf Ibn Yaqub Ibn Is-haq Ibn Ibrahim**.’

Ama kuhusiana na jina lake Nabii Yusuf yaani Yusuf basi kuna kutofautiana juu ya asili yake kwani wako wanaosema kua ni jina la Kiibrania na kuna wasemao kua ni jina la Kiarabu. Ambapo kwa wanaosema kua ni la Kiibrania basi wanasema kua jina hilo la Yusuf hua ni lenye kumaanisha: **‘Ewe Mola Wangu Nipe Mtoto Mwengine’**.

Na kwa upande mwengine basi amesema Abu Hasan Al Aqta Al Hakim kua: ‘**Katika Lugha yetu ya Kiarabu, basi neno *Asaf* hua linamaanisha Huzuni au masikitiko. Na neno *Asaf* maana yake hua ni Mja au Mtumwa wa Mungu, hivyo basi maana zote mbili hizi zinaingiliana kua ni katika sifa zake pale tunapozungumzia Nabii Yusuf na ndio maana akaitwa Yusuf.’**

Tunapomuangalia Ka'ab al Akhbar basi yeye anazielezea sifa za Nabii Yusuf kwa kusema kua: ‘***Allah Subhanah wa Ta’ala* alimjaalia Nabii Adam kusimama mbele ya Kizazi Chake huku kikiwa kimejipanga kwa katika safu nyingi sana zisizohesabika kutokana na wingi wa watu wake, ambapo miongoni mwa watu hao walikuwemo pia Mitume na Manabii katika Safu yao kulingana na Darja zao, na darja ya Sita ya Mitume ilikua inachukuliwa na Nabii Yusuf ambae alikua akionekana akiwa amevaa mavazi ya Kifalme huku akiwa ni mwenye kuchukua fimbo ya Kifalme mkononi mwake. Huku Kulia kwake kukiwa na Malaika 70,000 na kushoto kukiwa na Malaika 70,000. Ambapo nyuma yake Nabii Yusuf kulikua na vizazi vya Mitume ambavyo watu wake walikua wakimtukuza na kumsabih *Allah Subhanah wa Ta’ala.***

Baada ya Kuona hali aliyokua nayo Nabii Nuh basi Nabii Adam akashangaa na akamuuliza *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kusema: ‘**Ya Allah! Jee ndie nani huyu Ibn Adam ambae uliemjaalia Heshima na Darja ya juu kama hii?**’

*Allah Subhanah wa Ta'ala* akajibu: ‘**Huyu ni Miongoni mwa Watoto wako ambae anahusudiwa kwa namna nilivyojaalia! Ewe Adam Mzawadie Mtoto wako huyo.**’

Nabii Adam Akasema: ‘***Ma-Shaa Allah!* Hakika tayari nimesampa sehemu mbili kati ya sehemu tatu ya Uzuri wa Kizazi Changu’** kisha Nabii Adam akamsogelea Nabii Yusuf, akambusu katika paji lake la uso na kisha akamwambia: ‘***Ya Ibn La Tasaf Anta Yusuf*’ yaani Ewe Mtoto wangu Usiwe na Huzuni kwani kwa Hakika wewe ni Yusuf**

Hivyo kutokana na Mtizamo huo basi wa Kaab Al Akhbar basi tunaona kua Nabii Yusuf alipewa Jina lake hilo na Nabii Adam. Kabla ya kuendelea basi hapa inabidi tujue kua tunapozungumzia Majina ya Ibn Adam basi kila mmoja miongoni mwetu hua ni mwenye kujulikana Jina lake kabla ya hata kuzaliwa kwake na hivyo Mbinguni hua kuna mti mbele ya Malaika Izrail ambae yeye kazi yake kutoa Roho na kulingana na ukubwa wake basi Dunia hua ni yenye kuonekana kama mpira wa Miguu mbele yake. Mti huo hua unachipua Majani na kisha baada ya mda majani hayo hubadilika rangi kutoka ya kijani na kua makavu na hivyo huyapukutisha.

Hivyo kwa kila Jani linalochomoza basi hua lina jina la mtoto aliezaliwa Duniani na hivyo hua ni lenye kuonesha kua kuna fulani amezaliwa na kuingia ulimwenguni na ikifika siku yako ya Kifo basi Jani lenye jina lako linakua ni miongoni mwa yatakayopukutika kwa siku 40 kabla ya kifo cha mtu husika na Malaika Izrail ambae ana wasaidizi 70 wa Motoni na 70 wa Peponi kwa kila Roho moja, na hivyo basi hua anajua kua ushafika mda wa kukushughulikia ipasavyo kama anavyosema *Allah Subhanah wa Ta’ala* katika aya ifuatayo:

﴿قُلْ يَتَوَفَّاكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ﴾

**Qul yatawaffakum malaku almawti alladhee wukkila bikum thumma ila rabbikum turjaAAoon** *(Surat As Sajda 32:11)*

*Tafsir:* ***Sema: ‘Atakapokuchukueni (Roho zenu) Malaika wa Mauti ambae ndie anaekusimamieni, kisha mtarudishwa kwa Mola wenu. ’***

Ambapo kama wewe ni mtu mwema basi watakushughulikia Malaika 70 wa Peponi kukutoa Roho chini ya Uangalizi wa Malaika Izrail ambapo kila Malaika anakupuliza ili usisikie Maumivu ya kutolewa Roho.

﴿ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّاهُمُ ٱلْمَلآئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ سَلامٌ عَلَيْكُمُ ٱدْخُلُواْ ٱلْجَنَّةَ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ﴾

**Alladheena tatawaffahumu almala-ikatu tayyibeena yaqooloona salamun AAalaykumu odkhuloo aljannata bima kuntum taAAmaloona** *(Surat An Nahl 16:32)*

*Tafsir:* ***Wale ambao watachukuliwa (Roho zao) na Malaika wakati wakiwa katika hali nzuri (Ya Ucha Mungu na kutokua ni mwenye kufanya maasi) wataambiwa 'Amani iwe Juu yenu, Ingieni Peponi kutokana na yale mliyokua mkiyafanya'***

Na Kama ni wewe ni miongoni mwa watu waovu basi bila ya shaka watakushughulikia Malaika 70 wa Motoni kwa ajili yako tu wakiwa chini ya Malaika Izrail ambapo kila Malaika mmoja anataka akuonjeshe Maumivu ya Kutolewa Roho yako kama inavyosema aya ifuatayo!

﴿فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلاَئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ﴾

**Fakayfa idha tawaffat-humu almala-ikatu yadriboona wujoohahum waadbarahum** *(Surat Muhammad 47:27)*

*Tafsir:* ***Na hali itakuaje pale watakapochukuliwa (Roho zao) na Malaila huku wakiwapiga nyuo zao na migongo yao?***

Naam hivyo ndivyo hali ilivyo kutokana na makadirio ya Muumba ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* na majaaliwa yake maalum kwa viumbe wake ya maelfu na maelfu ya miaka na miaka, vizazi na vizazi, kiasi ya kua kila mmoja hawezi kuingia ulimwenguni kupitia katika sehemu za siri za mzazi wake au kuondoka ulimwenguni baada ya kuingia kwake kabla ya kufika mda wake maalum wa kuingia na kutoka ulimwenguni kama inavyosema *Qur'an*:

﴿مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ﴾

**Ma tasbiqu min ommatin ajalaha wama yasta/khiroona** *(Surat Al Mu'minun 23:43)*

*Tafsir:* ***Hakuna Ummah (Kizazi) utakaoweza kuyakimbilia majaaliwa yake wala utakaoweza kuyaakhirisha.***

Hivyo tunarudi kwa Nabii Adam kabla ya kushushwa Ulimwengueni na kuona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* baada ya kumuumba Nabii Adam basi alimjaalia kua na Uzuri wenye kuvutia sana, hali ambayo ilikua kabla ya kulaghaiwa na Iblis na kushuswa Duniani yeye na Hawa. Ambapo baada ya kushushwa Duniani basi Nabii Adam akawa ni mwenye kupunguziwa uzuri huo wa Peponi, na sehemu 2 katika 3 za Uzuri wake akawekewa Nabii Yusuf. Na Nabii Adam aliposhushwa Ulimwenguni na Kutubu basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamrudishia sehemu 1 kati ya 3 za Uzuri wake.

Hivyo Nabii Yusuf alikua na Uzuri wa Nabii Adam mara tu baada ya kuumbwa kwake, na baada ya Kupuliziwa Roho yake ambapo uzuri huo hajawahi kupewa Mtu yeyote yule na kisha Nabii Yusuf

akapewa pia Ilm ya kutafsiri ndoto kama vile ambavyo Nabii Adam alivyopewa Ilm ya kujua Majina ya Kila kitu.

Kwani tunazungumzia Sifa Muhimu za Nabii Yusuf ili watu wafahamu kwa nini kisa chake kikawa ni Kisa Bora. Na ili watu wafahamu Vizuri basi inabidi kwanza wafahamu kwa kina sifa za Mhusika tunaemzungumzia.
Anasema Wahb Ibn Munabih kua: '**Uzuri wa Ibn Adam umegawika katika sehemu 10 ambapo sehemu 9 kati yao zimekua ni zenye kujaaliwa kupewa Nabii Yusuf, na sehemu 1 iliyobakia ndio wamejaaliwa Ibn Adam wengine waliobakia'**

Kwani kwa upande mwengine basi Wanazuoni wanasema kua: '**Nabii Yusuf ni mmoja kati ya Ibn Adam wazuri sana, lakini Nabii Muhammad *Salallahu A'alayhi wa Salam* ni Mzuri zaidi kupita Ibn Adam wote**'

Kwani katika Sahih Muslim kuna Hadith isemayo kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua:** '**Nabii Yusuf amepewa Nusu ya Uzuri wa Ulimwenguni'** ambapo kulingana na Mtizamo wa Imam Ibn Munayyir basi yeye anasema kua: **'Hadith hii haimaanishi kua amepewa nusu ya uzuri Ulimwenguni bali amepewa nusu ya uzuri aliopewa Nabii *Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam* ambae ndie aliefikia mipaka ya juu ya uzuri na Nabii Yusu alikua amejaaliwa nusu ya mipaka hio'** *(Imam Muhammad Ibn Abd Al Ra'uf Ibn Tāj Al-ʿArifin Al Munawi, Fayd Al Qadir Sharh Al Jami` Al Saghir)*

Na kwa upande mwengine basi kuna wasemao kua: '**Nabii Yusuf alijaaliwa nusu ya Uzuri wa watu wa ulimwenguni kuliko mtu yeyote yule, lakini hata hivyo msemaji wa maneno hayo, yaani *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* hakua ni mwenye kujihesabu kua yeye ni miongoni mwa watu anaowafananisha nae kwa uzuri'***(Allamah Shabir Ibn Ahmad Ibn Uthman katika Fat-h Al Mulhim)*

Ama kwa upande wa Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* basi yeye anasema kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Aa'layhi wa Salama* kua: 'Alishuka Malaika Jibril akaniambia kua: 'Ya Muhammad Hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kukuambia wewe kua: 'Hakika mimi nimeipamba *Sura ya Yusuf* kwa Nuru ya *Qursy* yangu na nimeipamba Sura Yako wewe Muhammad kwa Nuru ya *Arshi* yangu Tukufu''''**

Na hii pia ni kulingana na uthibitisho wa ile hadith ya Jabir Ibn Abd Allah *Radhi Allahu Anhu* ambae alisema: '**Hakika mimi nilimuona *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* katika Usiku wa mwezi Mpevu akiwa amevaa Joho Jekundu, Kisha nikaangalia juu na nikaona mwezi Mpevu, na nikaona kua *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua ni mzuri zaidi mbele ya macho yangu kuliko hata Uzuri wa Mwezi mpevu'** *(Shamail Tirmidhii)*

Na pia Anas bin Malik *Radhi Allahu Anhu* amesema kua: '***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua si mrefu wala si mfupi, na muonekano wake haukua mweupe sana kama wa alietiwa limau na wala hakua mwenye rangi ya kiza, wala rangi ya kahawia ya kiza (alikua anang'ara)**'*(Shamail Tirmidhii)*

Kwani tunapozungumzia Uzuri wa Mwezi Mpevu au Mwezi Mweupe Unaong'ara basi hua tunazungumzia hali wanayoiona Ibn Adam wenye kujua Uzuri wa Maumbile ya Kitu kutokana na uwezo wa Muumba usiokua na Kifani juu ya hicho alichokiumba.

Kiasi ya Kua mwenye kujua huyo hua ni mwenye kupigwa na bumbuwazi na uzuri huo anapouona Uzuri wa kitu husika. Wengi hatuna kawaida ya kuuona na kuangalia Mwezi kwa utulivu na hivyo

hua hatuoni uzuri wake, kwani uzuri wa mwezi tena katika kiza cha usiku basi hua ni Uzuri wa kustaajabisha, kuvutia, kutuliza Moyo wa mwenye kuuangalia na kuutizama, lakini sisi hatuoni uzuri huo kwa sababu hatuangalii na pia kwa sababu tumeathirika na mazingira ya taa za umeme kila sehemu.

Ndio maana wenye lugha yao hua wanasifia uzuri kwa kumithilisha kwa kusema: '***Zayy Al Qamar'*** yaani: '**Uzuri wa Mwezi'** Waarabu hua pia ni wenye kutumia sifa ya Uzuri wa mwezi kwa ajili ya Wanawake Wazuri kiasi ya kua mtu anafikia kumsifu Mwanamke mzuri anaempenda kwa kumwita *Ya Amar*! Yaani *Ya Qamar!* Na bila ya shaka Mwanamke wa Kiarabu ukimsifia kwa kua na sifa ya uzuri wa Mwezi basi hua anajiona kua yuko kama *Hur Al Ayn*. Hivyo Uzuri wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* hua ni wenye kupita Uzuri wa mwezi.

Kwani anasema Imam Abu Is-haq Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ibrahim Al Thalabi Al Shafii: '***Katika Usiku wa Miraj wakati Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam alipofika katika Mbingu ya tatu alikutana na Nabii Yusuf na alimuona akiwa na Uzuri kama wa mwezi mpevu.***'

Ndio maana akasema pia Sayyidna Abu Bakar as Sadiq *Radhi Allahu Anhu* kua: '***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ni Muaminifu aliechaguliwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuwaita Watu katika usamehevu, Uso wake Mtukufu Unang'ara kama Mwezi Mpevu unapokua mbali na Mawingu yaliyogubikwa na Kiza.**'

Imam Ibn Kathir anasema kua : '**Hasan bin Thabit *Radhi Allahu Anhu* amesema kua: '*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ni mwenye nuru ambayo hata mwezi wa mwezi 14 hua ni wenye kuchukua Nuru yake *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam'*** *(Tarikh Ibn Kathir)*

Imam Bukhari anasema katika Sahih Bukhari kua: '***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* hakutoka nje kwa siku tatu, na hivyo Abu Bakr akawa ni mwenye kuongoza Sala. Wakati Waislam wanasali basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akafunua pazia lake. Hivyo wakati pazia liliponyanyuka basi Uso wake Mzuri wenye kung'ara ukaonekana, basi haijawahi kuonekana muonekano unaovutia kwa uzuri kabla yake'** *(Sahih Bukhari)*

Hadith hii pia ipo katika kitabu cha Imam Muslim ambae yeye anasema kua Masahaba walisema: '**Kutokana na kuzidiwa kwa Furaha ya kuuona uzuri wake, basi tukawa ni wenye kuchanganyikiwa ndani ya Sala zetu**'*(Sahih Muslim 1:179)*

Vile vile siku moja Khalid Ibn Walid Saifu *Allah Radhi Allahu Anhu* katika harakati zake za kupigania Jihad kwa Ajili Ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi alikua amekaa katika kijiji kimoja na wazee ambao walikua wamesilimu mda mrefu lakini hawajahi kumuona *Rasul Allah Sallahu Alyhi wa Salam* na wakawa na hamu sana ya kutaka kujua muonekano wake, hivyo wakamuuliza Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu:* '**Hivi Jee unaweza Kutuelezea sisi namna alivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam? '***

Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu akajibu:* '***Wallahi!* Ni vigumu kumuelezea *Rasul Allah Sallahu Alayhi wa Salam* kwa sababu kufanya hivyo hua ni chini ya uwezo wangu. Na mkiniambia nikuelezeeni kila kitu juu yake basi ndio haiwezekani kabisaa'**.

Hivyo mkubwa wa kijiji hicho akasema: '**Sawa, basi tuelezee kile unachokijua juu yake kilicho kwenye uwezo wako japo kwa kifupi'.**

Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* akajibu: **'Yule alietumwa basi yumo ndani ya Uwezo wa yule aliemtuma'**

Yaani hapa Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* alikua akimaanisha kua: **'Wakati Mutumaji anapokua ni Muumba wa Ulimwengu, jee unaweza wewe kufikiria juu ya Utukufu wa aliemtuma?'**
Ama kwa upande mwengine basi Imam Al Bayhaqi ameandika kitabu kizima juu ya Sifa za *Nabii Muhammad Salallahu A'alayhi wa Salam* chenye kurasa zaid ya 1400 ambacho kinaitwa *Dalail Nubuwah* na Qadhi Iyad ameandika kitabu kizima pia juu ya sifa hizo katika kitabu chake kiitwacho *'Ash-Shifaʾbi-Taʿrifi Huquq al-Mustafa.*

Hivyo basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ni m-bora na Mzuri kupita yeyote yule ikiwemo pia Nabii Yusuf na hii inajumuisha sifa bora sana ikiwemo Utume wake, Maumbile yake na tabia zake pia ni kamilifu.

Tumemalizana na sifa Tukufu na Muhimu za Nabii Yusuf kuanzia kwenye Nasaba, Jina hadi Uzuri wake wa Kitabia na Kimaumbile kwa hivyo tunaingia katika familia yake.

**KUZALIWA KWA NABII YUSUF NA KINA SABATI.**

Na Alhamd lillah tumeona pia namna alivyozaliwa yeye na ndugu zake, ama kwa kukumbushana basi tunaona kua Nabii Yaqub alikua na wake wawili ndugu ambao ni Liah na Rashel. Ambapo Liah alipata watoto wanne ambao ni Rubil, Yahud (Muanzilishi wa kizazi ya Mayahudi), Shamun na Lawi.

Na kwa upande wa Rashel basi yeye alipata watoto wawili tu ambao ni Yusuf na Ben Yamin (Shaddad) na akafariki baada ya kuzaliwa Ben Yamin. Hivyo basi hapa tunaona kua Yusuf na Ben Yamin walikulia katika Mazingira ya kutokua na Mama mzazi.

Hapa inabidi tukumbuke pia kua Nabii Yaqub alikua na Masuria wawili ambao ni Zulfa na Bilha kila mmoja alizaa nae watoto watatu hivyo kua watoto 6 ambao ni: Dan, Naftali, Rubulan, Jad, Yashjar na Ashar.

Hivyo watoto wote hawa walikua ni 12 hapo hapo inabidi tujue pia kua Mama yake Nabii Yusuf ambae ni Rashel aliolewa miaka 10 baada ya kuolewa Liah, na watoto wote hao wengineo wa Liah, Zulfa na Bilha walikua ni wakubwa kiumri kuliko watoto wa Rashel ambao ni Yusuf na Ben Yamin.

Kwani kimaumbile hua ni jambo la kawaida kwa mzee kuwapenda zaid watoto wake ambao mama yao mzazi amefariki kwa sababu hua anahisi kua ni wajibu wake kuziba pengo la mapenzi ya mama mzazi ambayo hua wameyakosa watoto wake hao tofauti na watoto wake wengine ambao mama zao wako hai.

Hivyo hali hii ya mtihani wa kimaumbile ilimkuta pia Nabii Yaqub ambae nae akawa ni mwenye kuwapenda zaidi watoto wake wawili hao wadogo waliokua hawana Mama ambao ni Yusuf na Ben Yamin kuliko anavyowapenda wale watoto wake wengine ambao ni wakubwa. Na bila ya shaka kati ya watoto wawili hawa basi alikua akimpenda zaid Yusuf kwani yeye ndie furaha ya Moyo wake.

Mwengine basi tunaona kua sababu ya Nabii Yaqub kua ni mwenye kumpenda zaid Nabii Yusuf basi ni kwa sababu: Nyumbani kwa Nabii Yaqub kulikua kuna mti ambao uliota baada ya kuzaliwa mtoto wa kwanza, hivyo kila mtoto mpya anavyozaliwa na kukua basi ndivyo tawi jipya la mti huo huanza

kuchipua na kukua ambapo mtoto anapobaleghe basi Nabii Yaqub hulikata tawi lake na kumkabidhi mtoto wake husika.
Kwani tofauti ikajitokeza wakati alipozaliwa Nabii Yusuf kwani mti huo ukawa haukutoa tawi lolote lile. Hivyo Nabii Yusuf alipokua basi akamwambia Nabii Yaqub: **'Ewe baba yangu! Kaka zangu Wote wamepata Matawi ya mti huu isipokua mimi, hivyo basi nakuomba niombee kwa Allah ili nami anijaalie Tawi langu'**.

Hivyo Nabii Yaqub akanyanyua mikono na kumuomba Mola wake, kwa kusema: '**Ya Allah Mjaalie na Yusuf nae awe na Tawi lake kutoka Peponi'**. Basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akaitikia dua hio na mara Malaika Jibril akashuka na Tawi la mti wa Peponi kama Mzaituni na kumkabidhi Nabii Yusuf ambae bado alikua ni mdogo.

Nabii Yusuf akawa analipenda sana tawi hilo kiasi ya kua kila mahali anapoenda basi lazima aende nalo. Siku moja Nabii Yusuf alipolala akaota kua: Tawi lake limeota ardhini na kustawi na kujaa matunda yanayoning'inia mpaka chini. Huku matawi ya kaka zake yakiwa yameota pia ila hayana matunda! Na kisha pia Nabii Yusuf akaona kua katika kuota kwao Matawi hayo, basi tawi la Nabii Yusuf likawa linakua na kukua huku ya kaka zake yakiwa hayakui.

Mara kikatokea kimbunga kikubwa ambacho kikayang'oa Matawi ya kaka zake yote na kulibakisha tawi late Nabii Yusuf tu. Tukio hili lilimshtua Nabii Yusuf na ghafla akaamka. Alipoamka Nabii Yaqub akamuuliza mbona umeamka ghafla imekuaje? Nabii Yusuf akamuelezea baba yake ndoto yake hiyo ya matawi ya kaka zake na tawi lake. Habari za ndoto hii zikawafikia kaka zake ambao nao wakaitafsiri kwa kusema: '**Ya Ibn Rashel! Kwa hakika wewe umeoneshwa kitu adhimu sana kwenye ndoto yako hio, kwani ndoto hio inadai kua wewe utakua ndie bwana wetu na sisi ndio tutakua watumwa wako?**' Ndoto hii iliwatia wazimu sana kaka zake Nabii Yusuf yaani kina *Al Asbati pale* walipopata habari yake.

## *RU'YA NA KHAWATIR* KATIKA MAISHA YA NABII YUSUF

Kwani ilikua ni katika Usiku wa kuamkia siku ya Ijumaa wakati Yusuf akiwa na Miaka 12 aliamka Ghafla huku akiwa ni mwenye kutetemeka. Mwamko huo, huakua mwamko wa kawaida kiasi ya kua ulimwamsha pia baba yake Yusuf ambae ni Nabii Yaqub ambae alikua amelala pembeni ya Yusuf. Kwani Nabii Yaqub alikua hamruhusu Yusuf kulala na ndugu zake tangu miaka mitano iliyopita katika siku ambayo Yusuf aliota ndoto kuhusiana na Tawi lake la Mti wa Peponi.

Nabii Yaqub alishtuka na kukurupuka kutokana na kudhani kua kuna madhara yanataka kumkuta Yusuf na kudhani kua labda atakua amechukuliwa na kutoweka. Lakini alipofumbua macho na kumuona mtoto wake huyo kipenzi basi hakuamini macho yake ambayo tayari yameshaathirika kutokana na kutumika kwa miaka mingi ya uhai wa uzee wake.

Hivyo hapo hapo Nabii Yaqub akamkumbatia Yusuf kwa nguvu na kisha akambusu kwenye paji lake la uso na kumuuliza: '**Ewe kipenzi cha Baba yako, mbona umeshtuka? Imekuaje?**'

Yusuf akasema kumwambia baba yake: '**Ewe Baba yangu hakika mimi nimeona ndoto ambayo imenishtua sana'**

Nabii Yaqub akasema: '**Ya Ibn! Umeona ndoto gani? Kwani huenda ndoto hio iliyokushtua ikawa ni njema kwako'**

Yusuf akasema: ‘**Ewe Baba yangu hakika mimi nimeona mbingu zimefunguka na kisha katika milango yake, kuna Nuru kubwa sana imetoka ndani yake, na nyota zikawaka na kumurika hadi ardhini kwenye Milima, Bahari, Mito na Maziwa yakajaa hadi sauti za Samaki wanaomtukuza *Allah Subhanah wa Ta’ala* zikasikika. Nikajiona nimevaa Joho Jekundu la kupendeza ambalo Nuru yake imeenea kote ardhini pia na kisha nikaona Funguo za hazina ya Ardhini zikiwa mbele chini ya miguu yangu. Nikaona Nyota 11 zikishuka kutoka mbinguni pamoja na Jua na Mwezi na zikaja hadi miguuni mwangu zikanisujudia mbele yangu’**

Ambapo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea habari hii ilivyotokea baada ya Nabii Yusuf kushtuka usiku, mshtuko ambao ulipelekea na Nabii Yaqub nae kuamka kwa kutuambia katika Qur’an kua:

﴿إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّى رَأَيْتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوْكَباً وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِى سَاجِدِينَ﴾

**Idh qala yoosufu li-abeehi ya abati innee raaytu ahada AAashara kawkaban waalshshamsa waalqamara raaytuhum lee sajideena** *(Surat Yusuf 12:4)*

*Tafsir:* ***Aliposema Yusuf kumwambia Baba yake: Ewe Baba yangu Hakika Mimi Nimeona Kumi na Moja Nyota Na Jua na Mwezi nimeziona zikinisujudia.***

Naam aya yetu imetumia neno *Kawkaban* ambalo kwa Kilugha ya Kiarabu basi neno *Kawkaba* hua ni lenye Kumaanisha Kung'ara au Kumeremeta ambayo hua ni hali ya kiwakilishi cha Sifa. Ambapo pale neno *Kawkaba* linapotumika katika hali ya Jina basi linamaanisha Nyota, Sayari, Weupe wa Jicho, Tone la Umande, Upanga Mweupe, Sehemu ya ardhi yenye rangi tofauti na rangi ya asili ya sehemu nyengine zilizozunguka eneo hilo, Uwa la Bustanini na pia hua linamaanisha Kijana Mwanamme mwenye Sura ya Kuvutia na Kupendeza.

Na ukweli ni kua tunapozungumzia juu ya Nyota au Sayari basi Qur'an imetumia maneno tofauti ikiwemo *Masaabih*, *Nujuum*, *Kawakib*, *Buruj* n.k ambapo hua kuna tofauti ndogo baina yake kwani zote hua ni zenye Kung'ara. Ila tunapozungumzia kwa upande wa Kisayansi basi bila ya shaka hua kuna utofauti baina yao kwa mfano:

*Kawkab* hua ni Sayari au Nyota yeyote ambayo haina muangaza wake wa asili na hivyo kung'ara kwake hua kunategemeana na Muangaza wa Jua na hivyo hua hazimeremeti.

Ambapo *Najmun* ambapo wingi wake hua *Nujum* basi hua ni Sayari au Nyota ambayo hua ina Muangaza wake wa asili na hivyo hua ni yenye kungara bila kutegemea Muangaza wa Jua na hivyo hua ni zenye Kumeremeta, na hua ni zenye asili ya kuchomoza kama linavyochomoza Jua kwani neno *Nujum* pia hua ni lenye kumaanisha Kuchomoza, Kuanza, Kukamilisha au Kupitiliza.

Hivyo ili kufaham zaid basi na tuangalie mfano ufuatao, ambapo anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika *Qur'an*:

﴿وَإِذَا ٱلْكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتْ﴾

**Wa-Idha Al Kawakibu Intatharat** *(Surat Al Infitar 82:2)*

*Tafsir:* ***Na kisha Nyota Zitakapotawanyika***

Na pia pale aliposema tena:

**Inna zayyanna alssamaa alddunya bizeenatin alkawakibi** *(Surat As Saffat 37:6)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tumezipamba Mbingu za Dunia kwa uzuri wa mapambo ya Nyota.***

Ambapo kwa mfano wa *Nujum* basi ni ule wa aya isemayo:

﴿وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ﴾

**Wa-Idha Al Nnujuumu Inkadarat.** *(Surat At Takwir 81:2)*

*Tafsir:* ***Na kisha Nyota zitakapofifia***

Hivyo ingawa zote zinang'ara lakini *Kawakib* hua zina asili ya Uyabisi kama Mwezi na hivyo hua hazina Nuru ya kujitegemea, bali hua ni zenye Nuru inayotegemeana na Nuru ya Jua wakati *Nujum* hua na zina asili ya Gesi kama Jua na hivyo hua ni zenye kutoa Nuru yake yenyewe kutokana na maumbile ya gesi hizo.

Aya yetu pia imetumia neno *Ra'a* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kuona, Kufikiria, Kua na mtizamo, Kuhukumu, Kujua. Neno *Ra'a* ndio lililotoa neno *Riya* yaani Kujionesha au Kujiona, likatoa neno *Riyun* yaani Muonekano wa Nje. Na likatoa neno *Ru'ya* yaani Kuona Usingizini au Kuota.

Naam neno *Ra'a* ndio pia lililotoa neno *Tar'a* yaani Kuonana. Na likatoa neno *Alamtara* yaani Jee Umeona? Na pia neno hili limetoa neno *Yura'una* ambalo maana yake hua ni *Wanafiq* Wanaovaa sura ambazo si zao.

Kwani tunazungumzia maana ya neno *Ra'a* kwa sababu neno hili ndio neno ambalo lililotoa Nukta muhimu katika mada yetu ya Nabii Yusuf pale ilipozungumziwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika *Surat Yusuf* ambapo Nabii Yusuf anamwambia Nabii Yaqub ambae ni baba yake juu ya kile kilichomshtua na kumwamsha kutoka Usingizini.

Ambapo tunaona kua tunapozungumzia *Ru'ya* basi kimaumbile kuna wanaosema kua hua zinategemeana na mambo matatu:

**1-Matukio ya harakati za Kimaisha za wakati wa Mchana ya maisha ya mtu ambayo hujitokeza tena wakati wa usiku katika ufahamu wa mtu husika pale anapokua usingizini, na kutokana na kuyafikiria sana wakati wa mchana basi ufahamu wake hua ni wenye kuyarudia tena matukio hayo na kuyaona katika njia ya ndoto.**

**2-Matukio ambayo hua yanasababishwa na Shaytani wakati mtu anapokua Usingizini na hivyo huingia ndani ya Ufaham wa Mhusika na kuanza kumchezea akilini na kumuonesha matukio husika katika njia ya ndoto.**

**3-Matukio ambayo hua wanaoneshwa Waja watukufu wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kutokana na matakwa yake mwenyewe Muumba kwa njia ya moja kwa moja au kupitia kwa Malaika wake Jibril kwa ajili ya waja wake hao aliowachagua ambapo ndani yake hua kuna Mitume, Manabii, Mawalii, Maulamaa n.k na hii hua ni katika wakati wa kawaida ambao mhusika hua yuko macho au katika wakati ambao mhusika hua amelala.**

Na pia kuna wanaosema kua *Ru'ya* hua zinategemeana na vyanzo manne, ambayo athari zake hua zinaoneana kwenye Ndoto, Mitizamo, Mawazo au Fikira ambazo huweza kumpelekea mtu kufanya maamuzi ambayo hua ni yenye kuonekana kua ni yenye kutokana na namna mtu alivyoathirika na mitizamo au mawazo hayo ndani ya Ufahamu na Moyo wake.

Hivyo kuna umuhimu wa kuweza kujua kutofautisha baina vianzio vya mitizamo, ndoto au mawazo hayo, kwani ukweli ni kua Shaytan ni mwenye uwezo wa kuingia akilini na nyoyoni mwetu na hivyo kua na uwezo wa kutushawishi hivyo kutuonesha jambo baya kua ni zuri kwetu, kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ﴾

**Kamathali alshshaytani idh qala lil-insani okfur falamma kafara qala innee baree-on minka innee akhafu Allaha rabba *alAAalameena*** *(Surat Al Hashr 59:16)*

*Tafsir:* ***Kama mithili ya Shaytani anaposema kumwambia Mtu: 'Kufuru' na kisha (Mtu) anapokufuru basi (Shaytani) husema: 'Mimi sina kosa juu yako, kwani kwa hakika mimi namuogopa Allah Mola wa Ulimwengu.'***

Hivyo ili kuweza kutofautisha juu ya *Ru'ya* au Mitizamo tunayoiona na kuifikiria katika ufahamu wetu basi na tumuangalie Imam Muhammad Mawlud *al Muritanii* ambae yeye anatufafanulia aina za خواطر *Khawatir* yaani Mitizamo, Mawazo au Fikra ambazo nazo hua ni zenye kuenda sambamba kiasili na pia kimaana na *Ru'ya* (Ndoto) kwa kusema kua:

Kuna aina nne za خواطر *Khawatir* ambazo ni *Khawatir* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala, Khawatir* kutoka kwa Malaika, *Khawatir* kutoka katika *Nafsi* na *Khawatir* kutoka kwa *Shaytan.* Ambapo *Khawatir* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na zile zitokanazo na Malaika huweza kujulikana kutokana na kua na sifa ya kua na uthabiti, wakati *Khawatir* zinazotokana na Nafsi na Shaytani hujulikana kutokana na kua na hali ya kupungua na kuzidi yaani *Taraddud.* Hivyo na tuangalie moja baada ya moja ili kufaham zaidi:

***1-Khawatir* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala.***

*Khawatir* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni zenye kuja baada ya Jihadi ya Nafsi, yaani mtu kupigana na Nafsi yake dhidi ya kuachana na matamanio ya Dunia na hivyo hua ni mwenye kutii amri za Mola wake na kuachana makatazo yake. Mawazo hayo yanapomjia mtu husika basi huja na utulivu wa hali ya juu, na hua hayana njia au mfumo maalum, bali hua ni mawazo au fikra ambazo hua zinaongezeka taratibu kama vile namna asubuhi inapoinga katika wakati wa Alfajir na hivyo kua ni yenye kuzidi kukuongezea msisitizo na uhakika wa usahihi juu ya jambo husika ndani ya Nafsi na Moyo wako ambalo unahisi kua inabidi ulifanye.

Hakuna kitu chochote ambacho kinaweza kuyazuia mawazo au fikra hizo kutoka kwa Muumba na hivyo hua kuna uhakika wa utekelezaji wa jambo linalotokana na fikra hizo. Na hali hii hua ni tofauti na *Khawatir* za Nafsi au za Kishaytan ambazo hua zinaweza kukatika au kusita kutokana na mazingira husika.

***2-Khawatir kutoka kwa Malaika***

*Khawatir* kutoka kwa Malaika hua ni zenye kuja kwa ajili ya kumuamrisha mtu kufanya mema, na kamwe hua haziji kwa ajili ya kumuasi Mola wako, kiasi ya kua Mawazo haya hutumia kila aina ya njia kwa ajili ya kumsaidia mtu kufanikiwa kufanya mema. Kwa mfano, yanaweza yakamjia mawazo ya kusali, na kama ikiwa hakusali basi yatamjia mawazo ya kuona kua kuna haja ya kulipa fidia kutokana na kutofanya Ibada ambayo ilimjia mawazoni aifanye hapo kabla, na hivyo basi badala yake huamua kufanya jambo jema jengine badala ya lile alilolikosa kulifanya hapo kabla. Mawazo au fikra hizi huja na hali ya mtu kujihisi kua na utulivu juu ya jambo husika na pia hua ni mwenye kuhisi kuongezeka kwa upana wa ndani ya kifua chake na hivyo hua ni mwenye kua na urahisi juu ya yale mema anayoyafikiria kuyafanya.

***3-Khawatir kutoka katika Nafsi***

*Khawatir* kutoka katika Nafsi hua ni yenye kuja na hali ya uwepesi au kutokua na msisitizo juu ya jambo husika yaani hua kama vile mtu ameona kumekucha lakini kumbe hakujakucha, na mara nyingi mawazo au fikra hizi za Nafsi hua ni mawazo ya kufanya uovu, lakini hata hivyo hua hayamsukumi mtu kutekeleza uovu husika, na hua ni mawazo yanayotokea kutoa ushawishi na kisha kama mtu kuufanya uovu husika basi fikra hizo kutoweka haraka kama vile yalivyotokea hapo awali.

Kwa mfano Mwanamme anaweza akawa anamtaka Mwanamke fulani na hivyo hua na hamu nae sana pale anapomuona yule Mwanamke, lakini anapokua hamuoni basi hua haimjii hamu ya kufanya nae maovu. Na wala hua hana hamu ya kumtafuta Mwanamke mwengine mbadala yake wa kufanya nae maovu hayo, kwa sababu Mtizamo wa Matamanio ya Nafsi yake hua ni kumtaka Mwanamke yule yule tu, na hii hua ni tofauti na fikra zitokanazo na Shaytani au Ibilisi.

***Khawatir kutoka kwa Shaytan***

*Khawatir* kutoka kwa *Shaytan* hua ni yenye kuja na hali ya kua na ushawishi wa kufanya ovu, kwa vyovyote vile itakavyokua, yaani kama ikikosekana kufanya ovu hili basi inabidi kufanya ovu lile, kwani hua na nguvu ya ushawishi wa Ibilis ambae huivamia Nafsi ya mtu husika kua lazima afanye ovu kiasi ya kua akiamua kuachana na ovu hilo basi Ibilisi huamua kumtafutia ovu jengine jipya. Hivyo hapa kama tunachukulia mfano wa Mwanamme na Mwanamke tena basi tunaona kua mtu akimkosa mhusika basi Ibilisi humletea mawazo ya mtu mwengine na kumpamba ili mtu husika akafanye na yeyote yule na vyoyote itakavyokua.

Hivyo basi tunapozungumzia *Ru'ya* au ndoto basi pia hua nazo zinakua na maumbile kama haya ya *Khawatir* na inapokua *Ru'ya* husika ni kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua ni yenye kuonekana wazi, na hua ni za aina tatu zifuatazo:

1-***Ru'ya*** zenye kujirudia rudia wazi wazi Usingizini ili kumthibitishia mtu kua kitu anachokiona mawazoni au ndotoni ni cha sahih, na kitatokea na hua zinakuja katika za wazi wazi na hivyo hua ni ubashirio juu ya jambo husika kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala*. Kwa Mfano wakati Nabii Ibrahim aliposema katika aya ifuatayo:

﴿فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلْمَنَامِ أَنِّيٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ﴾

**Falamma balagha maAAahu alssaAAya qala ya bunayya innee ara fee almanami annee adhbahuka faon*dh*ur madha tara qala ya abati ifAAal ma tu/maru satajidunee in shaa Allahu mina alssabireena** *(Surat Saffat 37:102)*

*Tafsir:* ***Kisha Mtoto wake alipokua Mkubwa kiasi ya kua ni mwenye kutembea nae (Ibrahim) Akasema: Ewe Mtoto Wangu Hakika mimi naona usingizini kua nakuchinja, Hebu fikiria Jee unaonaje juu ya hili? Nae (Mtoto huyo) akajibu: Ewe Baba yangu hakika fanya kama unavyoamrishwa, In-shaa-Allah mimi nitakua ni miongoni mwa wenye kua na subra.***

Yaani pale alipokua anaona katika Ndoto tukio linalojirudia rudia ambalo ni la kua anamchinja Nabii Ismail.

2-***Ru'ya*** ya kuona ndoto usingizini ambayo hua na ujumbe uliofichika wa tukio linalotokea katika wakati husika au litatokea baada ya muda mfupi au baada ya muda mrefu. Aina hii ya kuona hua inahitaji kutafsiriwa na kufafanuliwa ili mtu aweze kufahamu maana ya ujumbe uliomo ndani yake. Na mfano Mzuri ni kama alivyoona Nabii Yusuf katika aya tunayoizungumzia.

Na mfano mwengine ni wa *Mujadid ad Din Mujtahid Imam Al Madhahab Al Shafii Imam* Abu Abd Allah Muhammad Idris Al Shafii alipolala wakati yupo nchini Misri akaota Ndoto ambayo ilimpelekea kumuandikia barua mwanafunzi wake ambae ni *Mujadid ad Din Mujtahid Imam Al Madhahab Hanbali Imam* Ahmad Ibn Hanbal na Kumtahadharisha kua atapatwa na Misukosuko, hivyo ajitayarishe kwa kua na Subra Kubwa sana.

3-***Ru'ya ya Kashf*** yaani ya Ufunuo, Kufunuliwa pazia la jicho, kuona au kuoneshwa huku mtu husika akiwa ni mwenye kuondolewa pazia la kimaumbile la macho na hivyo hua ni mwenye kuona huku akiwa macho yale mambo ambayo hua hayawezi kuonekana na watu wengine yanayotokea katika ulimwengu wanaoishi Ibn Adam na pia katika Ulimwengu wanaoishi viumbe Majini na Malaika. Kwa mfano:

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii alipokua akiandika *Ihya Ulum Ad Din* ambapo anasema kua aliona mambo aliyofunuliwa ambayo kamwe hakuwahi kuyaona wala kuyafikira hapo kabla.

Mifano ya *Ru'ya* za aina hii iko mingi mfano mwengine ni wa Imam Abu Hasan Al Shadhili alipomuona *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alipokua akizungumza na Nabii Musa *Alayhi Salaam* na Nabii Isa Ibn Maryam *Alayhi Salam* ambapo Nabii Musa alimuuliza *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kwa kusema:

'***Ya Rasul Allah!*** **Hakika wewe umesema kua Wanazuoni wa Ummah wako ni sawa na Mitume ya Ummah wa Bani Israil hivi ni kweli?**'

*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '**Naam, bila ya shaka. Jee mnataka nikuonesheni mfano?**' Nabii Musa *Alayhi Salam* akasema: '**Naam tuoeneshe'**

*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akaamrisha kwa kuita katika watu wa Ummah wake: **'Ingia kwenye hadhara,** ***Ya Al Ghazali'***

Mara *Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akanyanyuka kutoka katika Umma wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kuingia katika mbele ya Hadhar ya Mitume hao, na kisha akasema: **'Niko mbele yako ya** ***Rasul Allah*!'**

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii alipofika mbele yao, basi Nabii Musa akamuangalia kisha akamuliza: **‘Kijana unaitwa Nani?’**

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akajibu**: ‘Naitwa Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhamamd Al Ghazali Al Tusi Al Shafii’**

Nabii Musa akamwangalia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*, kisha akamgeukia *Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii na kumwambia: **‘Ndio *Akhlaq* gani hio unatuonesha, hakika mimi nimekuuliza jina lako tu, sikutaka kujua nasaba yako.’**

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akamgeukia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kisha akamuuliza: **‘*Ya Rasul Allah!* Jee nimjibu *Kallimu Allah* Musa au nikae kimya?’**

*Rasul Salallahu Alayhi wa Salam akajibu***: ‘Jisikie Huru kumjibu ya Al Ghazali.’**

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akamgeukia Nabii Musa na kumwambia: **‘Kumbuka ya *Kallimu Allah* pale *Allah Subhanah wa Ta’ala* alipokuuliza.**

**Wama tilka biyameenika ya Moosa?**’ *(Surat Ta-Ha 20:17)*

*Tafsir:* ***‘Na jee nini hicho mkononi mwako ewe Musa?’***

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akaendela kumwambia Nabi Musa *Alayhi Salam*, basi hakika wewe *Kallimu Allah Musa* ulijibu:

﴿هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّأُ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَآرِبُ أُخْرَىٰ﴾

**Hiya AAasaya atawakkao AAalayha waahushshu biha AAala ghanamie waliya feeha maaribu okhra** *(Surat Ta-Ha 20:18)*

*Tafsir:* ***Hii ni fimbo yangu. Ambayo naiegemea, na kuitumia kupukutishia Majani kwa ajili ya wanyama wangu na naitumia kwa matumizi mengineyo.***

*Hujjat Ul Islami Zukhruf Ad Din Mujadid ad Din Mujtahid Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii akaendela kumwambia Nabii Musa: **‘Hivyo hapa *Allah Subhanah wa Ta’ala* alikuuliza tu, ni nini hicho mikononi mwako ewe Musa? Hakutaka kujua unafanyia nini na nini hicho ulichokua nacho mikononi mwako, lakini wewe ulijibu yote na kuelezea kwa pamoja.’**

Hapo Nabii Musa akatabasamu na kisha akamgeukia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kumwambia: '**Hakika umesema kweli *Ya Rasul Allah!* Kwani Wanazuoni wako ni sawa na Mitume wa Bani Israil**'

*Rasul Allah Salalahu Alayhi wa Salam* akatabasam na kuwageukia Nabii Musa na Nabii Isa na kisha akawauliza: '**Jee Katika Ummah wenu mnae mtu Mwenye I'lm kama huyu?**' ambapo Nabii Musa na Nabii Isa Ibn Maryam wakajibu: '**La Hakuna!**'

Naam…tunarudi katika kisa chetu na kuona kua baada ya Nabii Yusuf kumwambia Baba yake ambae ni Nabii Yaqub kuhusiana na *Ru'ya* aliyoiona usingizini basi Nabii Yaqub alimuonya Nabii Yusuf kua kamwe asiwahadithie kaka zake juu ya Ndoto hio. Na bila ya shaka kama tulivyoona juu ya maana na aina za *Ru'ya* yaani kuona au kuota ndoto, basi bila ya shaka ndoto hii inatuwekea wazi kua kamwe haikua ni ndoto ya kawaida yaani inayotokana na mawazo yanayotokana na Nafsi ya mtu aliyokua akiyafikiria kutwa nzima, na wala haikua ya kishaytan ambayo husababishwa na Shaytan au Jini.

Bali ilikua Ni *Ru'ya* yenye ujumbe kutoka kwa Mola wake ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambao umekuja kwa njia ya Mafumbo, hivyo basi Nabii Yaqub anamliwaza mtoto wake na kumuuisia kwa kumwambia:

﴿قَالَ يَٰبُنَيَّ لاَ تَقْصُصْ رُؤْيَاكَ عَلَىٰ إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيْداً إِنَّ ٱلشَّيْطَانَ لِلإِنْسَانِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ﴾

**Qala ya bunayya la taqsus ru/yaka AAala ikhwatika fayakeedoo laka kaydan inna alshshaytana lil-insani AAaduwwun mubeenun** *(Surat Yusuf 12:5)*

*Tafsir:* ***Ewe Mtoto wangu Usiihadithie Ndoto yako kwa Kaka zako kwani watakufanyia Njama Dhidi yako kwani kwa Hakika Shaytan kwa Ibn Adam hua ni Adui Mkubwa alie wazi.***

Naam kabla hatujazama katika ufafanuzi basi na tuangalie ile hadith ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambayo inasema kua: '**Jitahadharini na kuweni wenye kuyaficha mambo yenu mema hadi mwisho wake, kwani kila mwenye neema huhusudiwa**' *(Jamii Al Saghir)*

Na hii ilikua ni kwa ajili ya kumuwekea wazi Nabii Yaqub kupitia kwa Mtoto wake ambae ni Yusuf kua atakua ni Nabii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hivyo basi kua ni ujumbe wenye kumuwekea wazi Nabii Yusuf mwenyewe juu ya Wadhifa na Darja atakayokua nayo hapo baadae.

Na ndio maana Nabii Yaqub nae akaanza kumtayarisha mwanawe huyo kipenzi juu ya yatakayotokea na hivyo kumuonya kua inambidi awe Muangalifu zaid dhidi ya kaka zake na pia dhidi ya Adui mkubwa kuliko wote katika Maisha yake yaani Shaytan.

Kwani baada ya kutoa onyo basi Nabii Yaqub akaona amuwekee wazi mtoto wake ili ajue kwa nini anamuonya na pia ajue uzito wa yatakayokua Majukumu yake mbele ya Mola wake kutokana na maana ya ndoto hio kwa kumwambia:

﴿وَكَذٰلِكَ يَجْتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأْوِيلِ ٱلأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَعَلَىٰ آلِ يَعْقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَآ عَلَىٰ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ﴾

**Wakadhalika yajtabeeka rabbuka wayuAAallimuka min ta/weeli al-ahadeethi wayutimmu niAAmatahu AAalayka waAAala ali yaAAqooba kama atammaha AAala abawayka min qablu ibraheema wa-ishaqa inna rabbaka AAaleemun hakeemun** *(Surat Yusuf 12:6)*

*Tafsir:* ***Na Kadhalika Atakuchagua Mola Wako na atakufundisha Kutafsiri Hadithi na atakukamilishia Neema Juu Yako na juu ya Kizazi cha Yaqub kama alivyowakamilishia Mababa zako.Waliokuja kabla ya Ibrahim, Kwani kwa Hakika Mola wako ni Mwingi wa Kujua na ni Mwingi wa Hikma.***

Hakika katika ayah hii tunaona kua Nabii Yaqub ametafsiri *Ru'ya* aliyoiona Nabii Yusuf, lakini sasa akamuwekea wazi Mtoto wake kua atajaaliwa kua na uwezo wa kutafsiri Hadith badala *ya Ru'ya*! Ambapo sisi Waswahili tunajua kua Hadith ni Hadith yaani, Kisa au Visa na hivyo hua havitafsiriwi, kinachotafsiriwa labda hua ni Methali, Ndoto, Kitendawili n.k.

Hivyo kwa Waswahili basi hapa tunaweza tukaunganisha kua kwa kua Nabii Yusuf aliota na hapa panazungumziwa Ndoto basi bila ya shaka atakachofundishwa Nabii Yusuf kutafsiri na Mola wake itakua ni Ndoto! Hivyo ili kufahamu kwa nini aya ikatumia neno Hadith badala ya *Ru'ya*, basi na tuangalie maana ya neno Hadith kutokana na Lugha ya *Qur'an* yaani Kiarabu.

Neno Hadith kwa lugha ya kiarabu hua ni lenye kumaanisha Tukio, Jambo jipya linalotokea hapo hapo (*Breaking news*), Hadithia hadithi au kisa, Nukuu, Historia au jambo lililopita, Kauli, n.k

Kutokana na kua na maana hio basi Aya inatuonesha kua Nabii Yaqub alikua akimuwekea wazi Mtoto wake ambae ni Nabii Yusuf kua: '**Atajaaliwa kua ni mwenye uwezo wa Kutafsiri si Matukio yanayoonekana Usingizini wakati mtu akiwa amelala, bali pia atakua na uwezo wa kutafsiri matukio yatakayotokea hapo hapo wakati wa tukio husika, atakua ni mwenye kuweza kutafsiri Kauli za watu watakazokua wakisema, wakihadithia na pia kua na uwezo wa kutafsiri kila kitu kisichotafsirika**.'

Kwani tunapoiangalia maneno ya Nabii Yaqub kwa Mtoto wake ambae ni Yusuf katika aya yetu ya *Surat Yusuf (12:6)* basi tunaona kua Nabii Yaqub anamwambia Nabii Yusuf kua: '***Wayutimmu niAAmatahu AAalayka waAAala ali yaAAqooba kama atammaha AAala abawayka min qablu ibraheema wa-ishaqa*** **yaani na atakukamilishia Neema Juu Yako na juu ya Kizazi cha Yaqub kama alivyowakamilishia Mababa zako.Waliokuja kabla ya Ibrahim'.**

Na hivyo kua ni mwenye kumthibitishia Nabii Yusuf kua: '**Kwa hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* atakuthibitishia ukweli wa uliyoyaona kwenye ndoto yako hio'**

Hivyo basi mbali ya kua Nabii Yusuf atakua ni mwenye kujaaliwa kutafsiri ndoto na matukio mbali mbali lakini pia anawekewa wazi kua hayo aliyoyaona pia yatakamilishwa na Mola wake kama alivyooneshwa.

Na ingawa Nabii Yaqub alimwambia Nabii Yusuf kua habari hii iwe siri asisikie mtu mwengine hususan kaka zake. Lakini kwa bahati mbaya wakati wanajadiliana juu ya haya basi basi Liah ambae ni Mke Mkubwa wa Nabii Yaqub ambae alikua yupo pamoja chumbani mwao basi akasikia majadiliano hayo na Nabii Yaqub akamsisitizia Liah kua habari hii asiitangazie.

Lakini siku ya pili Watoto wake waliporudi malishoni basi Liah akashindwa kujizuia, hivyo akawapa taarifa ya ndoto hio watoto wake, hivyo nao walipoipata taarifa hio ilisababisha Mtihani mkubwa sana baina ya ndugu hawa na Nabii Yusuf, kwani wakaunganisha ndoto ya mwanzo ya Nabii Yusuf

ya Tawi lake na Matawi yao, kisha na hii ya Pili ya *Kawakib* 12 zinazomsujudia Nabii Yusuf na matokeo yake ni kua chuki zikawajaa ndani ya nyoyo zao.

Na mishipa ya damu zao ambayo ilikua tayati Shaytan anaeogelea ndani yake ikaanza kutuna na kuvimba hasira zikawapanda na kumwambia Mama ya: '**Ndoto hii inamaanisha kua Jua ndio Baba, Mwezi ndio Wewe Mama yetu, na Sayari zilizobakia ndio sisi. Bila ya shaka huyu Mtoto wa Rashel anataka kututawala sote ili tuwe Watumwa wake na hivyo mwishowe atakua ni mwenye kutuambia kua Hakika mimi ni Mfalme wenu na nyinyi ni Watumwa wangu**.'

Amesema Jabir Ibn Abd Allah *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Kuna Myahudi alikuja kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kumwambia amtajie majina ya Nyota hizo 12 alizoziona Nabii Yusuf kama kweli yeye ni Mtume wa Allah.**'

*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akaauliza: '**Jee kama nitakutajia majina yake utakua Muislam?**'
Nistar akasema: '**Naam bila ya shaka!**'

Hapo Rasul Allah *Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '**Majina yao ni:**

***Jaryan.***
***Al Tariq.***
***Al Dhayyal.***
***Dhul Kitfayn.***
***Al Farghan.***
***Wadhdhab.***
***Amudan.***
***Qabis.***
***Al Musbih.***
***Al Faliq na***
***Daruh.***

Nistar akajibu: '***Wa Allahi hayo ndio Majina yake'***

Kwani tukio lililotokea baina ya Nabii Yusuf, Nabii Yaqub, Liah na Ndugu zake Nabii Yusuf basi ndio ikawa asili ya wasia wa Waarabu usemao: '**Kamwe usiamini kile unachosomewa kutoka katika ukurasa bila ya wewe mwenyewe kuona, wala usimuaminishe Mwanamke kwa Mwanamme alie kijana na kamwe usiaminishe Siri zako kwa Mwanamke'**

**MIKAKATI YA KINA ASBATI DHIDI YA NABII YUSUF**

Bila ya shaka mna mafunzo mengi ndani ya kisa hiki kwani ndio kwanza tupo katika aya ya 6 lakini lakini mambo yake ni mazito kwa wenye kutafakkari na ndio maana Allah *Subhanah wa Ta'ala* akasema katika aya ifuatayo:

**Laqad ka̲na fee yoosufa wa-ikhwatihi a̲ya̲tun lilssa̲-ileena** *(Surat Yusuf 12:7).*

*Tafsiri:* ***Kwa Hakika katika (Kisa cha) Yusuf na Kaka zake, kuna Ayat (Dalili, Vithibitisho, Mafunzo, Alama n.k) kwa wale ambao ni Sailina.***

Aya imetumia neno *Sailina* ambalo ni lenye kutokana na neno *Sa'ala* ambalo kwa Kiarabu hua linamaanisha Kuuliza, Kuhoji kitu kwa kutumia njia zinazokubalika Kisharia, Kufanya Utafiti, Kuchunguza au Kudai Kitu ambacho ni haki yako kukijua au kua nacho. n.k

Ambapo neno *Sailina* liko katika hali ya wingi wa wanaouliza au Kuhoji. Na bila ya shaka Ibn Adam hua hawezi kuhoji juu ya kitu kama mtu huyo si wenye kutumia akili yake, kwani asietumia akili basi hawezi kutafakkar, wala hawezi kuhoji na pia hatoweza kunufaika na Mafunzo yaliyomo ndani ya kitu husika anachotakiwa kuhoji, na hapa aya zinazungumzia juu ya Kisa cha Nabii Yusuf na pia yote yaliyomo ndani ya Qur'an kwa ujumla ambayo ni haki yetu kujifunza na ni haki yetu kuyajua.

Na kwa kua ni haki yetu kujifunza na kuyajua yaliyomo ndani yake kwa kutumia Nyoyo zetu, Ufahamu wetu, Akili zetu na kila neema tulizoneemeshwa na Mola wetu basi bila ya shaka basi tutakuja kuulizwa juu yake kama inavyosema aya ifuatayo.

﴿وَلاَ تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ إِنَّ ٱلسَّمْعَ وَٱلْبَصَرَ وَٱلْفُؤَادَ كُلُّ أُولـٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْؤُولاً﴾

**Wala taqfu ma laysa laka bihi AAilmun inna alssamAAa waalbasara waalfu-ada kullu ola-ika kana AAanhu mas-oolan** *(Surat Al Isra 17:36)*

*Tafsir:* ***Na Msifuate kile ambacho hamkijui. Kwani bila ya shaka ya Macho, Masikio na Nyoyo kila kimoja juu yake mtaulizwa.***

Hivyo basi aya hii pia ni Miongoni mwa aya zinazotusisitizia Umuhimu wa Kutumia akili kwa ajili ya Kutafakkar!

Huo ni mtizamo mmoja wa ujumbe wa aya hio, ama mtizamo mwengine ni ule unaopatikana katika sababu ya kushushwa aya hii. Ambapo tunapofuatilia katika upande huo basi tunaona kua anasema Imam Muhammad Ibn Is-haq Ibn Yasar Ibn Khiyar kua:

‘**Wakati *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alipokua anajisikia vibaya kutokana na kufanyishiwa na ndugu zake wa Quraysh basi *Allah Subhanah wa Ta’ala* akamshushia ayah hii kumliwaza kwa kumwambia kua: *Laqad kana fee yoosufa wa-ikhwatihi ayatun lilssa-ileena***’

Ama kwa upande wa Imam Abu Bakr Al Shibli basi yeye anasema kua: ‘**Watu wengi hua ni wenye kuhadithiana visa vilivyomo ndani ya Qur’an, lakini ni wale wenye kutafakkari tu juu yake ndio ambao hua ni wenye kunufaika na mafunzo yaliyomo ndani yake’**

Na kama tulivyoona namna kaka zake walivyokua baada ya kupata habari njema zilizobashiwriwa ndani ya Ndoto hio ya Nabii Yusuf ambazo kwao wao hazikua na wema wowote ndani yake, ama juu ya kuoneana choyo basi aliulizwa Hasan Al Basr kua: ‘**Jee Mtu alieamini hua ni mwenye kumuonea Mwenzake Choyo?**’

Hasan Al Basr akajibu kwa kuwauliza suali wale waliomuuliza: ‘**Jee ni kitu gani kilicho kufanyeni nyinyi muwasahau kaka zake Nabii Yusuf?’**

Hivyo kaka zake hao Nabii Yusuf wakazidi kumuonea choyo na husda na hivyo wakasema:

﴿إِذْ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰ أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِى ضَلاَلٍ مُّبِينٍ﴾

**Idh qaloo layoosufu waakhoohu ahabbu ila abeena minna wanahnu AAusbatun inna abana lafee dhalalin mubeenin** *(Surat Yusuf 12:8)*

*Tafsir:* ***Hivyo wakasema: Kwa Hakika Yusuf na ndugu yake (Shadad/Ben Yamin) Wanapendwa zaid na Baba yetu zaidi yetu lakini sisi ni Usbah, na Baba yetu amekosea.***

Naam..Hapa kaka zake Nabii Yusuf wanasema kua wao ni *Aausban* ambalo ni nno linatokana na anneo *Asaba* lenye kumaanisha Kukunja, Kupinda, Kuzidi Nguvu, Kusababisha Ugumu, hivyo kina Al Asbati wamesema kua wao ni *Ausban* kwa kumaanisha kua Wao kama Kundi basi wana Nguvu, Uwezo na Uimara kutokana na Umoja wao na hivyo baba yao amekosea kutokana na kuwapenda zaidi ndugu zao wawili hao ambao ni Yusuf na Ben Yamin.

Na hii ni kwa sababu tunapoangalia maisha ya Wakulima na Wafugaji ambayo ni maisha yanayofanana na Maisha ya Nabii Yaqub na watoto wake, basi tunaona kua mara nyingi jamii za watu wa aina hii hua wanajitegemea wenyewe kwa kila kitu, hivyo basi kila mtu unapokua na ukoo mkubwa au familia kubwa basi ndio unapokua unanufaika zaid na ndio unapokua na uwezo mkubwa zaidi katika jamii husika na hivyo ndivyo heshima yako inavyopanda na ndio rahisi kwako kua na uwezo wa kujilinda na kujitetea dhidi ya madhara mbali mbali ikiwemo ya maadui zako.

Hivyo basi kaka zake Nabii Yusuf walikua wakijua umuhimu wao katika familia yao kwa ujumla na katika jamii na kutokana na kujua hilo basi ndio wakaona kua Baba yao amefanya makosa makubwa kwa kuwapendelea ndugu zao hao wadogo wasiosaidia chochote katika familia. Hivyo wakaamua kua watamuonesha ni nani yuko juu kwani hawakujua kua wao walikua na mtizamo potovu wa Iblis hivyo wanakimbilia kupotea njia.

Wakati baba yao yuko katika Uongofu kwani anaongozwa na yule ambae akikuongoza basi hakuna wa kukupotoa. Kwani baada ya kujiona kua ni wenye uwezo na msimamo kutokana ana Umoja wao basi Iblis akawashawishi kwa kuwashauri:

﴿ٱقْتُلُواْ يُوسُفَ أَوِ ٱطْرَحُوهُ أَرْضاً يَخْلُ لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُواْ مِن بَعْدِهِ قَوْماً صَالِحِينَ﴾

**Oqtuloo yoosufa awi itrahoohu ardhan yakhlu lakum wajhu abeekum watakoonoo min baAAdihi qawman saliheena** *(Surat Yusuf 12:9)*

*Tafsir:* ***Muueni Yusuf au tumfukuzie katika sehemu nyengine ya Ardhi ili mpate kupendwa peke yenu na baba yenu na mtakua baada ya hapo watu wema*** *(Surat Yusuf 12:9)*

Ni kawaida ya Ibilisi kumshawishi Muumuni kwa njia ya *Khawatir* kufanya Maovu kisha anapoona ameshindwa basi humpa kisingizio cha kumkumbusha juu ya Rehma za Mola wake kua Usiwe na Khofu kwani baada ya Kufanya dhambi hio basi bila shaka baadae ukishamaliza utafanya Maghfira kwa Mola wako na utakua Mwema na *Allah Subhanah wa Ta'ala* atakusamehe kwa Rehma zake!

Naam..huu ni mtihani ambao tunao wengi sana katika Ummah wetu wa kuamini kua tunao mda wa kutosha wa kufanya Maghfira hapo baadae au labda kesho hivyo watu wanajiandaa kwa ajili ya kufanya dhambi makusudi ili kesho watubu, yaani kama vile watu hawana dhambi na wanataka kutubu hivyo wanahitaji dhambi zaidi ili watubu.

*Astaghfir Allah!*

Kwani ingawa walikua ni wenye kukubaliana juu ya kuonesha Umoja wao dhidi ya Nabii Yaqub na Yusuf lakini hata hivyo baadhi yao miongoni mwao walikua na Imani zaid. Na aliekua na Imani zaidi alikua ni Judah, ambae yeye akasema kuwaambia ndugu zake kama inavyosema aya:

﴿قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لاَ تَقْتُلُواْ يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ فِى غَيَابَةِ ٱلْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ﴾

**Qala qa-ilun minhum la taqtuloo yoosufa waalqoohu fee ghayabati aljubbi yaltaqithu baAAdu alssayyarati in kuntum faAAileena** *(Surat Yusuf 12:10)*

*Tafsir:* ***Akasema Msimuue Yusuf. Lakini mtumbukizeni ndani ya kina cha Kisima ataokotwa baadae na Misafara Ya Wasafiri kama ikiwa lazima mfanye hivyo.*** *(Surat Yusuf 12:10)*

Naam, neno *Al Jubb* hua linamaanisha Kisima cha zamani ambacho hakitumiwi na hakijazungushiwa Ukuta juu yake, yaani kipo kama shimo tu. Hivyo basi ingawa Kaka zake Nabii Yusuf walikua ni wenye kukubaliana juu ya kuonesha Umuhimu wao katika familia lakini hapo hapo kulikua na tofauti ya mtizamo juu ya njia gani itumiwe ili kukamilisha adhma yao hio.

Kwani Judah yeye alikua ni mwenye Imani na Huruma zaid na hakua na Mitizamo Mikali na ndio maana akapinga Kuuliwa kwa Nabii Yusuf. Kwani amesema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿مِنْ أَجْلِ ذٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِيۤ إِسْرَائِيلَ أَنَّهُ مَن قَتَلَ نَفْساً بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِى ٱلأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعاً وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَا أَحْيَا النَّاسَ جَمِيعاً وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِٱلّبَيِّنَاتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيراً مِّنْهُمْ بَعْدَ ذٰلِكَ فِى ٱلأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ﴾

**Min ajli dhalika katabna AAala banee isra-eela annahu man qatala nafsan bighayri Nafsin aw fasadin fee al-ardhi fakaannama qatala alnnasa jameeAAan waman ahyaha fakaannama ahya alnnasa jameeAAan walaqad jaat-hum rusuluna bialbayyinati thumma inna katheeran minhum baAAda dhalika fee al-ardi lamusrifoona** *(Surat Al Maidah 5:32)*

*Tafsir:* ***Kutokana na hayo basi ndio maana tukawamrisha watu wa Bani Israil kua kwa hakika atakaekatili Nafsi bila ya sababu au akafanya ufisadi juu ya ardhi, basi hua ni kama alieua watu wote kwa ujumla, na yule ambae atakaemuachia hai mtu basi ni kama aliewaachia hai watu wote kwa ujumla, na kwa hakika waliwajia Mitume wetu na vibainisho, lakini hata hivyo wengi miongoni mwao baada yake wakawa ni wenye kufana ufisadi kwenye ardhi.***

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala.*

﴿وَلاَ تَقْتُلُوۤاْ أَنْفُسَكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيماً﴾

**Wala taqtuloo anfusakum inna Allaha kana bikum raheeman** *(Surat An Nisaa 4:29)*

*Tafsir: **Na wala Msiziue Nafsi zenu, kwani kwa hakika Allah Mwenye Rehma juu yenu (Wala Msiuane)***

Ama wengi wameitafsiri aya hii kwa mtizamo wa kua: '**Msiziue Nafsi zenu**' lakini kwa upande wa Imam Sahl Al Tustari basi yeye ameitafsiri kwa kusema kua: '**Aya hii inamaanisha kua msijiangamize kwa kuvuka mipaka na kudumu katika Maasi.**'

Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*: '***Miongoni mwa watu basi wale wenye Imani ndio wanaojizuia na Kuua.*** *' (Imam Abu Daud)*

Hivyo Imani ya Judah ambae ni mwenye kujua Uzito wa dhambi ya kuua imeyaokoa maisha ya Nabii Yusuf, kwa kuona kua kufanya hivyo kungekua ni kuvuka mipaka na tunapozungumzia juu ya kutovuka mipaka, kua na huruma na kutokua na misimamo mikali basi ni miongoni mwa sifa kuu za Wafuasi wa Dini ya Kaislam.

Yaani Uislam ni Ummah bora unaosimamia Maslahi ya kila kiumbe ulimwenguni na hivyo kua ni wenye kupiga vita kusababisha madhara kwa wengine yaani kwa wasiokua Waislam wala kwa Waislam wenyewe, ambapo hata hivyo ingawa hili ndio jambo ambao sisi tunaojisifia kua ni Waislam lakini tumesahau kua ni Uislam ni *Ummatan Wassatan*. Na badala yake tumekua tukiendekeza Matamanio yetu na hivyo kusababisha madhara kwetu sisi na kwa wenzetu wakiwemo wasiokua na hatia.

Hivyo ina Al Asbati wakakubaliana juu ya shauri la Judah kua haina haja kumuua Yusuf bali wamchukue kisha wamtumbukize Kisimani, ili baadae aokotwe na akishaokotwa basi wao watakua washajiepusha na *Mashakil* ya kupendwa sana kwa Yusuf na Baba yao, na hivyo wakakubaliana pia kua watafute njia ya kumshawishi Nabii Yaqub kuwaruhusu wao ili wamchukue Yusuf wanapoenda Malishoni pamoja nao.

Hapa sasa akasema Ruben ambae ndie mkubwa wao kua: '**Kwa Hakika Baba yetu hatokubalia kuturuhusu sisi kumchukua Yusuf pamoja nasi Malishoni. Hivyo basi bora tusimshawishi Baba yetu juu ya jambo hilo, bali kwaza tuanze na kuzoeana na kuonesha kumpenda Yusuf tunapokua pamoja nae Nyumbani hadi mwenye atuzee na asiwe na shaka nasi'**

Hivyo kuanzia siku hio basi kina *Al Asbati* hawa walikua kila wanaporudi Nyumbani wanaonesha kumpenda sana Yusuf hadi kufikia hali ya kua Yusuf nae akawa anawapenda sana na anataka kua nao kila wakati hadi ikafikia hali ya kua hata walipokua wakienda malishoni akawa anatamani kua pamoja nao.

**KUTUMBUKIZWA KISIMANI KWA NABII YUSUF**

Siku moja kina *Al Asbati* wakamwambia Yusuf: '**Jee unaonaje kama ukija pamoja nasi Malishoni?**'

Bila ya kujua basi Yusuf akafurahia jambo hilo. Lakini alikua anajua kua baba yake hatomruhusu kama akienda yeye mwenyewe kumuomba ruhusa kwa sababu Nabii Yaqub hataki kuona kua Yusuf anakua mbali ya Macho yake.

Hivyo Yusuf akawaambia kaka zake: '**Kama ni hivyo basi mimi Nadhani mniombee ruhusa kwa baba ili nami niende pamoja nanyi Malishoni'**

Kwani hili ndio jambo ambalo walikua wakilisubiri kina *Al Asbati*, hivyo wakakubaliana na rai ya Yusuf na kama kawaida yao wote kwa pamoja wakaelekea kwa baba yao na Kujipanga Mstari mbele yake kuanzia mkubwa kua mwanzo hadi mdogo kua mwisho. Nabii Yaqub alipowaona wamejipanga Mstari basi moja kwa moja akajua kua hapa kuna Ombi linataka kufikishwa mbele yangu.

Hivyo akawauliza: '**Jee kuna tatizo au kuna ombi gani?**'

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea walivyosema kina *Al Asbati* wakasema:

﴿قَالُواْ يَٰأَبَانَا مَا لَكَ لاَ تَأْمَنَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُ لَنَاصِحُونَ ۝ أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَداً يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ﴾

**Qaloo ya abana ma laka la ta/manna AAala yoosufa wa-inna lahu lanasihoona, Arsilhu maAAana ghadan yartaAA wayalAAab wa-inna lahu lahafi*dh*oona** *(Surat Yusuf 12:11-12)*

*Tafsir:* ***Wakasema Ewe Baba yetu kwa nini hutuamini juu ya Yusuf wakati sisi ni wenye Kumtakia Mema, Mruhusu pamoja nasi kesho Ataburudika na Kucheza na kwa hakika sisi Tutamhifadhi na kumlinda.***

Hivyo Al Asbati wakahoji Baba yetu kwa nini hutuamini na Yusuf, wakati sisi ni wenye kumtakia Mema Mruhusu pamoja nasi kesho ataburudika na Kucheza na kwa hakika sisi tutamhifadhi. Hivyo Aya zinatuonesha namna *Al Asbati* walivyojipanga kwa ajili ya kutumiza Adhma yao. Hususan pale tunapoona kua wametumia neno *Yartaa* ambalo ni lenye kuyokana na neno *Rat'a* lenye kumaanisha kula na kunywa kwa Raha na Starehe, Kustarehe, Kuona Raha na Kuburudika.

Hivyo ingawa baadhi ya Wafasiri wamelifasiri kua ni lenye kutokana na neno *Ra'a* ambalo ni lenye kumaanisha Kuchukua au Kulisha Wanyama ambalo pia ndio lililotumika katika hadith isemayo ***Kullukum Ra'a Wa Kullukum Mas-uul Ra'aiyatun*** yaani ***Kila Mmoja ni Mchunga na kila Mchunga Ataulizwa Juu ya Alichokichunga***. Na hivyo basi Maneno ya *Al Asbati* yalikua ni yenye kumaanisha kua Atachunga pamoja nasi Mifugo na Kustarehe kwa kucheza cheza pamoja nasi.

Lakini kimaana basi wengi wamelitafsiri kama Ataona Raha na hii ni kwa sababu Nabii Yusuf kila siku hua yuko Nyumbani hivyo Mtu akitoka mbali ya Nyumbani basi hua ni mwenye Kujisikia Raha ya Kuuburudisha ufaham, na hivyo kama alikua na *Mashakil* ya mawazo basi akitoka nje akatembea tembea na akapigwa na upepo basi akirudi anakua anajisikia Vizuri kabisa.

Mbali ya kusisitiza kua Yusuf ataona raha kutoka nao kaka zake, lakini pia *Al Asbati* wakatilia mkazo kua wanamjali na kumpenda Ndugu yao huyo na watamuangalia asidhurike kama vile anavyoangaliwa na Baba yao au zaidi. Bila ya shaka huu ulikua ni mpango mzuri kwao na uliokamilika kikamilifu ila sasa tatizo ni kua, *Al Asbati* walikua hawamjui vizuri baba yao.

Kwani walimshusha darja yake na kuona kua Ufahamu wake Mdogo, hawajui kua Nabii Yaqub ana utukufu wa Unabii. Na kama Cheo hicho kinavyojielezea kimaana kua Nabii maana yake kama tulivyosema kua hua ni Mtu anaepokea Habari kutoka kwa Mola wake, iwe habari hizo anaamrishwa kuzitangazia au la. Kwani kina Al Asbati walikua hawajui kua Nabii Yaqub nae alikua tayari ameshaoneshwa kwenye Ndoto Jambo litakalo tokea.

Kwani anasema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Nabii Yaqub alilala akaota kua Yusuf yuko juu Mlimani huku akiwa ananyatiwa na kutaka kuvamiwa na Mbwa Mwitu 10,**

**lakini hapo hapo Mbwa Mwitu mmoja tu kati yao alikua ndio anamlinda kutokana na mbwa mwitu wengine hao waliobakia. Kisha ghafla Ardhi ikapasuka na Nabii Yusuf akatumbukia ndani yake na hakutoka tena hadi baada ya siku tatu**.'

Na ndio maana Nabii Yaqub akawajibu kina *Al Asbati* kwa kuwaambia kua:

﴿قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِيٓ أَن تَذْهَبُواْ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَٰفِلُونَ﴾

**Qala innee layahzununee an dhadhhaboo bihi waakhafu an ya/kulahu aldhdhi/bu waantum AAanhu ghafiloona.** *(Surat Yusuf 12:13)*

*Tafsir:* ***Hakika Mimi inanisikitisha kua mnataka kuenda nae. Na Nna khofu kua Ataliwa na Mbwa Mwitu wakati nyinyi mkiwa mmeghafilika nae.***

Naam, baada ya kutoa hoja hio basi kina Al Asbati wakajitetea kwa kusema:

﴿قَالُواْ لَئِنْ أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ﴾

**Qaloo la-in akalahu aldhdhi/bu wanahnu AAusbatun inna idhan lakhasiroona.** *(Surat Yusuf 12:14)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Kina Al Asbati) Ikiwa ataliwa na Mbwa Mwitu wakati sisi tuko Kundi basi tutakua ni miongoni mwa waliokula hasara (hatufai).***

Anasema Abd Allah Ibn Umar *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa* Salam kua: 'Kamwe usiwashauri watu kuhusuiana na Hadith isiyokua ya kweli kwani huenda wakatumia mawazo ya hadith hio.''**

Kwani hali inayozungumziwa katika Hadith hio inaweka wazi yale yaliyowakuta kina *Al Asbati* kwani ukweli ni kua wao walikua hawajui kua Mbwa mwitu wanaweza wakamvamia na kumla mtu, hadi pale waliposikia kutoka kwa Baba yao, na hivyo baadae wakaja wakasema kama walivyoambiwa kua isije ikatokea hivyo. Na wao wakasema imetokea hivyo hivyo kama tutakavyoona hapo baadae katika kurasa zinazofuatia *In-shaa Allah.*

Kwani aya hio pia inatuonesha kua Nabii Yaqub ameingia katika hali ya Mghafiliko na ndio maana akasema kua Nna khofu kua ataliwa na Mbwa Mwitu.

Huu ni Mtihani ambao baadae pia Nabii Yaqub atakuja kulipishwa hapa hapa Duniani, na Atafanya toba kwa Mola wake, na kusamehewa kwani hapa alikua anatakiwa Awe na Khofu na Mola wake, na hakutakiwa kua na khofu na kiumbe Mbwa Mwitu. Lakini hata hivyo basi tunaona kua kila kitu kina kheri ndani yake kwani ingawa tunaona hali ya Mghafiliko kwa upande mmoja lakini kwa upande mwengine basi aya zinatuonesha haya ili nasi tupate kujifunza kutokana na mafunzo yaliyomo ndani ya Kisa hiki.

Ambapo baada ya aya hio basi aya iliyofuatia baada yake ilikua inatuonesha kua Al Asbati wakajitetea kwa kusema: ***Ikiwa ataliwa na Mbwa Mwitu wakati sisi tuko Kundi basi tutakua ni miongoni mwa waliokula hasara (hatufai).*** Na kisha wakamalizia kwa kumwambia Baba yao kwa kusema kua: '***Ya Nabiyyu Allah*! Itakuaje Mbwa Mwitu amle Yusuf wakati Miongoni mwetu yumo Simioni ambae hasira zake hazisimamishiki isipokua kwa kupiga ukulele, ukulele ambao akiutoa basi kama kuna mja mzito basi lazima atajifungua hata kama mda wake wa kujifungua**

**bado. Na pia miongoni mwetu kuna Juda ambae hakamatiki kwa hasira zake kwani hata Simba lazima atakimbia**.'

Baada ya Nabii Yaqub kusikia maneno hayo ambayo hata hivyo hayakua ni yenye kumsadikisha lakini kidogo akapata Utulivu, na Nabii Yusuf akasema: '**Tafadhali ewe baba yangu niruhusu japo kesho nami niende malishoni pamoja nao'**

Hapa Nabii Yaqub akauliza bila ya kutaka huku akiwa shingo upande: '**Ya Ibn hivi kweli unataka kuenda pamoja nao?**'

Nabii Yusuf akajibu: '**Tafadhali ewe baba yangu niruhusu japo mara moja kesho nami niende malishoni pamoja nao.'**

Hapa Nabii Yaqub akasema: '***In-shaa Allah*** **kesho utaenda pamoja nao.**'

Kwani kesho yake asubuhi Yusuf alipoamka alikua ni mwenye furaha na hamu kubwa sana ya kutoka na Kaka zake, hivyo akavaa nguo zake vizuri, kisha akatoka na Kaka zake. Nabii Yaqub akachukua mfuko wa ngozi ambao Nabii Ibrahim alikua anautumia kumtilia chakula Nabii Is-haq wakati anapoondoka, hivyo Nabii Yaqub akaujaza chakula Mfuko kwa ajili ya Yusuf ambae ni mboni ya Jicho lake.

Kisha akampa Yusuf na kutoka nje akiwasindikiza taratibu bila ya kutaka huku akiwa na Moyo wenye Uzito usiokua na uhakika juu ya kile alichoruhusu kufanyika ndani yake. Kabla hawajapiga hatua mbili tatu basi kina Al Asbati wakasema kumwambia Nabii Yaqub: '***Ya Nabiyyu Allahi*****! Usihangaike, rudi nyumbani ukapumzike**'

Nabii Yaqub akasimama kisha akawaambia *Al Asbati*: '**Enyi watoto wangu hakika mimi nnakutilieni mkazo juu yenu kua, muwe ni wenye kumuogopa Mola wenu. Na nnakuruhusuni kuondoka na ndugu yenu huyu Yusuf. Na nnakuombeni kwa Jina la Allah *Subhanah wa Ta'ala* kua muwe Waangalifu sana juu yake. Mpeni chakula chake atakapoona Njaa na mpeni maji yake atakapoona Kiu. Mlindeni na mhifadhini na wala msiwe ni wenye kughafilika juu yake. Kuweni na Upendo na heshimianeni baina yenu.**'

Ambapo kina *Al Asbati* wakamjibu kwa kusema: '**Usiwe na khofu ya *Nabiyyu Allah*! Kwani kwa hakika sisi sote ni watoto wako na ingawa Yusuf ni mdogo miongoni mwetu na mapenzi yako juu yake yako juu zaidi kuliko mapenzi yako juu yetu, lakini hata hivyo Yusuf pia ni ndugu yetu na ni mwenzetu, hivyo usiwe na khofu wala huzuni juu yake wala juu yetu.**'

Nabii Yaqub akajibu: '**Naam, bila ya shaka na Allah *Subhanah wa Ta'ala* atakulindeni kwa ajili yangu, ingawa mimi bado nnakhofu kua huenda ikawa sitomuona tena huyu ndugu yenu'**

Baada ya kusema hivyo basi Nabii Yaqub akamsogelea Yusuf akamkumbatia kwa nguvu kama mtu asietaka kuachana na mtu anaemkumbatia kisha akambusu kwenye paji lake la uso na kumwambia: '**Ya Ibn! Hakika mimi nakukabidhi kwenye hifadhi ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae ndie Mola wa Ulimwengu na kila kilichomo ndani yake. Nenda na urudi salama pamoja na kaka zako.**'

Kisha Nabii Yaqub akamuachia Yusuf akageuka na kurudi nyumbani taratibu kama mtu alievunjika Moyo baada ya kubebeshwa mzigo kubwa na mzito sana kiasi ya kua hakutaka hata kuangalia nyuma, kisa baada ya hapo hali ikawa kama anavyosema Kaab Al Akhbar kua: '**Mara tu baada ya Nabii**

**Yaqub kuwasindikiza watoto wake na kisha akamuaga Yusuf na kurudi nyumbani basi watoto wake hao walionesha Upendo na heshima kwa Yusuf kama walivyoahidi**.'

**'Lakini hali hio ya heshima na upendo haikua ni yenye kudumu kwani ilibadilika ghafla mara tu baada ya kufika katika maeneo ya Malishoni, kwani walipofika katika maeneo hayo basi wakadhihirisha uadui wao dhidi ya Yusuf na kuanza kumpiga kwa hasira na chuki kubwa sana, wakamnyang'anya mfuko wa chakula chake aliopewa na Nabii Yaqub, na kisha wakawapa mbwa wao chakula hicho. Yusuf aliendelea kuteswa kwa kupigwa mpaka akawa taabani, akashikwa na kiu kubwa sana na akawaomba kaka zake maji, lakini kina Al Asbati wakamkatalia.'**

Kwani baada ya Yusuf kuona kua hawana huruma juu yake na wala hawataki kumpa Maji basi akaanza kulia na kupiga Makelele huku akisema: '**Baba! Baba! Ewe Baba yangu Yaqub! Uko wapi! Yalaiti kama ungejua namna wanavyomfanyia Mtoto wako kipenzi sasa hivi.'**

Lakini hata hivyo kelele hizo hazikumsadia kitu kwani hakuna hata Mtu mmoja aliekua karibu hata kwa kupita njia na hivyo kuweza kusikia na kuja kumsaidia au kuangalia kuna nini kinachotokea na wala kulia kwake huko haikua ni sababu ya *Al Asbati* kusikia huruma juu yake au kua na hisia za kua na makosa juu ya jambo wanalolifanya kwani waliendelea kumpiga hadi Yusuf akataka kupoteza fahamu!

*Subhana Allah!*

Hapa sasa Juda ikabidi aingilie kati na kuwaonya kaka zake kwa kusema kua: '**Sasa hivi nyinyi mnataka kuvuka Mipaka! Jee mnakumbuka mliniahidi nini mimi? Si mliniahidi kua hamtomuua? Sasa mnataka kumfanya nini?**'

Naam Masuali haya ya Juda yalikua ndio muokovu wa Yusuf na hivyo kupata afueni kutokana na kipigo kisichokua na huruma alichokua akikipata kutoka kwa kaka zake hao. Hivyo hapa wakaamua kumuachia na kutompiga lakini wakamchukua na kumtumbukiza ndani ya Kisima. Qur'an inatuwekea wazi tukio hilo kwa kusema:

﴿فَلَمَّا ذَهَبُواْ بِهِ وَأَجْمَعُوٓاْ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ﴾

**Falamma dhahaboo bihi waajmaAAoo an yajAAaloohu fee ghayabati aljubbi waawhayna ilayhi latunabi-annahum bi-amrihim hadha wahum la yashAAuroona** *(Surat Yusuf 12:15)*

*Tafsir:* ***Na Kisha walivyoenda nae wakawa ni wenye kukubaliana kumtumbukiza ndani chini kabisa ya Kisima kisichokua na Ukuta na kisichotumika na tukamshushia Wahyi juu yake kua utawabainishia juu ya jambo hili huku wao wakiwa hawana habari nalo.***

**KANZU YA KWANZA YENYE DAMU YA NABII YUSUF**.

Inasemakana kua Kisima hiki kipo katika eneo liliopo baina ardhi ya Mji wa Midyan na Ardhi ya nchi ya Misri. Hiki kilikua ni kisima chenye maji ya chumvi, na kilikua na umbo kama la chupa yaani juu chembamba na chini ni kipana sana, kiasi ya kua mtu akitumbukizwa ndani yake basi kamwe hawezi kutoka tena nje yake na kilichimbwa na mtoto wa Nabii Nuh aitwae Sham ambae ndie aliekua

akiishi katika Maeneo ya Sham na ndio asili ya jina la eneo la ardhi ya Sham (Syria, Jordan, Palestina na Lebanon).

Na Kisima hicho kilikua kinaitwa *Jubb Al Huzn (Kisima cha Huzuni*) kwa sababu ukikosea na kutumbukia ndani yake basi hutoki tena lakini baada ya kutumbukizwa Nabii Yusuf ndani yake na kutoka basi kikawa kinatiwa *Jubb Yusuf* (Kisima cha Yusuf).

Kina Al Asbati walipoanza kumtumbukiza Yusuf kisimani basi walitaka kumtumbukiza na Kanzu yake lakini Yusuf alijizuia kwa mikono yake ili asitumbukie. Hivyo nao wakasita kisha wakatafuta kamba wakamfunga ili asiwape shida katika kumtumbukiza, hivyo Yusuf akavuliwa Kanzu yake na kisha mikono yake ikafungwa kamba basi akaanza kulia na kuwaomba kaka zake kwa kusema:

'**Enyi kaka zangu, nakuombeni tafadhalini nivalisheni Kanzu yangu, kwani kwa hakika mimi niko Uchi, hivyo nipeni hio kanzu angalau iwe sanda yangu baada ya kufariki kwangu, na nifungueni mikono yangu ili angalau niwe ni mwenye kuweza kujipangusa wadudu watakaonitambaa humu kisimani.**'

Kwani kina Al Asbati wakasema kua '**Wewe si uliona Jua, Mwezi na Sayari 11 zinakusujudia? Haya sasa ziite hizo Sayari Jua na mwezi wake zije kukuvalisha nguo na pia zikae pamoja nawe humo kisimani.**' Na kisha wakaanza kumtumbukiza kisimani kidogo kidogo kwa kamba iliyobakia.

Mara ghafla Yusuf akajiona kua ni wenye kukosa uzito na muelekeo, akagundua kua kasi yake ya kushuka chini imeongezeka na anashuka kwa kasi kubwa! Khofu ikajaa ndani ya Moyo wa Yusuf na mapigo ya Moyo wake yakazidi kuongezeka huku akiwa ni mwenye kujiuliza ni nini kitafuatia baada ya hapo kwani hana uwezo wa kufanya jambo lolote, kutokana na kua ni mwenye kufungwa mikono yake na hawezi kujizuia wala hakuna kwa kukamatia.

Kwani kaka zake walipohisi kua ameshafika kati kati basi kamba wakaikata hivyo nusu wakabaki nayo juu na nusu wakamuachia nayo Yusuf abakia nayo kisimani ndani Kisimani pamoja na Yusuf. Katika kuongezeka kasi ya kuanguka kwake, basi mara Yusuf akajihisi kua ametua na amesimama juu ya kitu kilaini na chepesi kiasi ya kua mbali ya uzito wa mwili wake aliokua nao basi hakua ni mwenye kuumia wala ni mwenye kuzama ndani ya Maji ya chumvi ya kisima hicho. Yusuf akamshukuru Mola wake kwa kumuokoa maisha yake.

Baada ya kutua na kumshukuru Mola wake basi Yusuf akaanza kulia. Kwani alipoanza kulia tu kwa huzuni basi kaka zake wakamsikia na hivyo wakamwita! Kusikia sauti za mwito wa kaka zake basi Yusuf akahisi kua labda wanamuonea huruma hivyo watamrushia Kamba ili wamtoe hivyo nae akaitikia wito huo!

*Subhana Allah!*

Kumbe kina Al Asbati walimwita si kwa sababu ya kutaka kumsaidia, bali kwa sababu ya kutaka kuhakikisha jee yuko hai au la! Hivyo Yusuf alipoitikia basi kina Al Asbati wakaanza kuchukua mawe na kurembea ndani Kisimani ili wammalize Kabisaaa! Kwa bahati nzuri Judah akawazuia tena ndugu zake na kuwakumbusha kwa kuwagombeza kwa kusema: '**Mliniahidi kua hamtomuua!**'

Ama kuhusiana na umri wa Yusuf katika kipindi alipotumbukizwa kisimani basi kuna kutofautiana kimtizamo kwani anasema Imam Ibn Jarir Al Tabari kua: '**Wakati Yusuf alipotumbukizwa Kisimani basi alikua na umri wa miaka 17**'

Ama kwa upande wa Mujahid Ibn Sulayman basi yeye anasema kua: '**Wakati Yusuf alipokua anatatumbukizwa Kisiamani basi alikua na umri wa miaka 6.'**

Baada ya kuangalia hayo basi tunarudi katika hali aliyokua nayo Yusuf baada ya kutumbukizwa kisimani ambapo tunaona kua kuna wasemao kua: '**Mara tu baada ya Yusuf kutumbukizwa Kisimani na kamba kukatwa basi *Allah Subhana wa Ta'ala* alimuamrisha Malaika Jibril kua ashuke haraka sana kumuokoa ili asizame kwenye Maji ya Kisima hicho'**

Kwani hii ni Moja kati ya kazi za Malaika Jibril, kama ilivyokua katika kisa cha Nabii Isa alipotaka kusulubiwa na kisa cha Nabii Musa na Samiriy, na pia katika kisa cha Nabii Muhamamd *Salallalahu Alayhi wa Salam.* Kazi ya aina hii ilifanywa tena na Malaika Jibril katika Kisa cha Nabii Idrisa, Nabii Ibrahim n.k Yaani Takriban katika visa vyote vya Manabii na Mitume waliopatwa na Mitihani kama hii basi wa kwanza kufika katika uokozi hua ni Malaika Jibril *Alayhi Salam.*

Kwani kwa upande mwengine basi kuna wanaosema kua Wakati Yusuf anatumbukizwa Kisimani na kisha kama ikakatwa, basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliliamrisha Jiwe kubwa lililokua chini ndani ya Kisima kupanda juu na kumpokea Yusuf kwa Unyenyekevu bila ya Kumsababishia Madhara na bila kumsababishia kuzama ndani ya Maji.

Na hivyo basi tunaona kua Malaika Jibril aliposhuka ghafla kutoka Mbinguni kwa kasi ya ajabu kiasi ya kua alimuwahi Yusuf hata kabla hajagusa Maji ya kisima, akamdaka, na kumfungua kamba zake alizofungwa na kisha akamvisha Kanzu ya Hariri ambayo alivishwa Nabii Ibrahim na Malaika wakati alipokua ndani ya Tanuri la Moto wa Namrudh na Watu wake.

Kwa upande mwengine basi kabla ya kuendelea na Yusuf basi bora kwanza tutoke ndani ya Kisima na kurudi juu na tunakutana na kina Al Asbati ambao walikua tayari washamchinja Kondoo na kisha kuipakaza Damu ya Kondoo huyo kwenye Kanzu waliyomvua Yusuf kabla kumtumbukiza Kisimani.

Kisha wakampika Kondoo huyo na kumla Nyama yake kusheherekea lile jambo ambalo kwao wao lilikua ni la Ushindi wa kufanikiwa kumuondoa katika Familia yao ndugu yao ambae kwa mtizamo wao basi alikua ni adui yao Mkubwa sana.

Hivyo wakati Al Asbati wanarudi Nyumbani basi walimuacha Yusuf ndani ya Kisima cha Maji chumvi huku akiwa Salama wa Salimin kutokana na Ukubwa na Uwezo usiokua na Kifani wa Muumba wa kila kitu ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* bila ya wao wenyewe kujua Miujiza inayotokea ndani ya Kisima hicho.

Kwani mbali ya kua Yusuf alikua *salama wa salimin* chini ya uangalizi wa Malaika ambae pia alimletea chakula cha Matunda ya Peponi lakini pia tukio hili lilisababisha Maji ya kisima hicho kua ni Matamu badala ya kua ni ya chumvi kama ilivyokua asili ya Maji hayo hapo kabla kwani kwa uwezo wa Allah *Subhanah wa Ta'ala* basi kila kitu hua kinawezekana, shubiri huweza kua tamu kama asali na Asali inaweza ikawa chungu.

Kuna mfano wa Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* ambao unaonesha namna alipopewa sharti la Kuwathibitishia Makafiri kua kama Dini yake ni Haki basi awathibitishie kwa Kunywa Sumu kali sana aliyowekewa ndani ya kikombe kizima nzima na kama akipona basi Makafiri hao wataingia katika Uislam na kama akifa basi ndio Kafa na Waislam wengine wa Jeshi lake itabidi wapigane hadi washinde au nao wafe.

Na bila ya shaka Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* akanywa Sumu hio baada ya kusema:

سم الله الذي لا يضر مع اسمه شيء في الأرض ولا في السماء وهو السميع

***Bismillahil-ladhi la yadhurru ma`is-mihi shai'un fil-ardhi wa la fis-sama'i, wa Huwas-Sami`ul-`Alim*.**

*Tafsir:* ***Kwa jina la Allah ambae hakuna chochote kinachodhuru kutokana na jina lake ardhini wala mbinguni, na yeye ni mwenye kusikia kila kitu na mwenye Kujua kila kitu.***

Na bila ya shaka Sumu hio ikawa Asali na hivyo kua ni Dawa baada ya kua ni Sumu yenye kumdhuru ama na kwa upande wa Nabii Yusuf nae basi akawa ni mwenye kuyatumia Maji hayo ya Kisima kwa ajili ya kuondoa Kiu yake.

Hivyo ilipofika wakati wa Magharibi basi Malaika aliekua na Yusuf akataka kuondoka, Yusuf akamwambia Malaika huyo: "**Usiondoke kwani nitakua na khofu nikiwa peke yangu**". Malaika akamwambia Yusuf: **Usiwe na Khofu na kama khofu ikikujia basi sema maneno yafuatayo**: **Ewe Msaidizi wa Kila mwenye kuomba Msaada, Ewe Mwenye Kunyeshesha mvua kwa Wanaoomba Mvua, Ewe Mwenye Kuondoa Khofu kwa Kila kua na Mwenye Khofu, Ewe mwenye kuona kila kitu na hivyo kua hakuna kinachofichikana kwako, Bila ya Shaka unaiona hali ya Mitihani yangu**."

Kwani mara tu baada ya kuomba Dua hio basi Hapo hapo Yusuf akashukiwa na Malaika 70 ambao walikaa nae ndani ya Kisima hicho kwa siku 3. Hapa sasa inabidi tukubaliane kua Yusuf si mtu wa Kawaida tena, kwani ingawa ni kweli yeye ana *Bashar* (Umbo la Maumbile ya Nje) la Ibn Adam wengine lakini hapo hapo tayari ameshapanda darja kwani tayari ameshakua ni mwenye kuwaona na pia kuzungumza nao Viumbe wasioonekana na Ibn Adam wengine wa Kawaida yaani kama mimi na wewe. Kwani Yusuf alikua tayari anawaona Viumbe Malaika.

Hivyo basi tayari Maumbile yake yalikua yanatofautiana na Maumbile ya watu wa kawaida lakini pale tunapozungumzia hali ya *Insan*.(Maumbile ya Ndani ya Ibn Adam yanayojumuisha Utu wake, Hisia zake za Ufahamu, Ustahmilivu Upendo, Utiifu kwa Mola wake, Nafsi yake n.k).

Hivyo basi ingawa ana *Bashar* (Umbo la kawaida la nje la mwili wa Ibn Adam) lakini ana Maumbile ya Tofauti ya hali ya Insan kwani hali yake ya kimaumbile ya *Insan* ni sawa na hali ya Maumbile ya Ndani ya Mitume na Manabii wengine wote wa *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Ambayo hua ni hali ya Ubora wa hali ya juu mbele ya Viumbe wengine wote wakiwemo Ibn Adam, Malaika na Majini.

Hivyo Yusuf tayari ameingia katika darja ya Manabii na Mitume tena akiwa katika darja ya wale waliopewa Unabii wakati wakiwa hawajafikia umri wa miaka 40 ambapo ndani yake tunakutana na Nabii Ibrahim, Ismail, Is-haq, Daud, Sulayman, Isa,Yahya n.k.

Kwani Qur'an inaonesha usawa wa *Bashar* zetu kua na tofauti ya hali ya *Al Insan* ya Manabii na Mitume kwa kusema:

﴿قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَٱسْتَقِيمُوٓا۟ إِلَيْهِ وَٱسْتَغْفِرُوهُ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِينَ﴾

**Qul innama ana basharun mithlukum yooha ilayya annama ilahukum ilahun wahidun faistaqeemoo ilayhi waistaghfiroohu wawaylun lilmushrikeena** *(Surat Fussilat 41:6)*

*Tafsir:* ***Sema: (Ewe Muhammad) Mimi ni Bashar (Mtu kimwili) kama nyinyi nnaeteremshiwa Wahyi (Kukuambieni) Kua Mungu wenu ni Mungu Mmoja hivyo fuateni njia iliyonyooka kuelekea kwake na atakusameheni na Ole wao Wanaomshirikisha.***

Hivyo baada ya aya *Surat Yusuf 12:15* kutuwekea wazi kwa kusema: ***Waawhayna ilayhi latunabi-annahum bi-amrihim hadha wahum la yashAAuroona*** *yaani* ***Na tukamshushia Wahyi juu yake kua utawabainishia juu ya jambo hili huku wao wakiwa hawana habari nalo.*** Kua kwa mara ya kwanza Yusuf anawekewa wazi kua yeye tayari ameshakua Nabii baada tu ya kupata Mtihani wa Kutumbukizwa Kisimani kwani Nabii hua anapokea *Wahyi*. Na ingawa kwa Upande mmoja kuna wasemao kua huu ulikua ni *Wahyi* kwa njia ya *Ilham* yaani Kumjia kwa njia ya Ufahamu wa Moyo.

Lakini kwa upande mwengine basi tunaweza kusema pia kua Wahyi huu ulikua pia unamuwekea wazi kua itambidi Wahyi huo auweke wazi, kwa hivyo inamaanisha tayari ameshakua ni Mtume lakini haujafika bado wakati wa kuuifikisha Ujumbe husika. Kwa sababu Nabii hua hana ulazima wa kuutangazia ujumbe wa *Wahyi* aliofikishiwa lakini *Rasul* hua anawajibishwa kuuweka wazi ujumbe aliofikishiwa.

Kwani Kila Mtume na Nabii hua anajaribiwa kwa mitihani ya aina yake ambayo ni yenye upekee kwa ajili yake kutokana na Maumbile yake na wakati wa kipindi cha Uhai wa Maisha yake na Mazingira anayoishi na Jamii ya Walengwa wa kuwafikishia ujumbe wake aliopewa na Mola wake.

Bila ya shaka hapa hatumjumuishi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kwa sababu yeye upekee wake Unajumuisha kua ni Nabii na Mtume wa Mwisho si wa jamii ya Watu wa Mji wa Makkah na Uarabuni tu na mazingira yao lakini pia ni Mtume na Nabii wa Ulimwengu mzima kwa vizazi vyote viliyofuatia baada yake, na hivyo ujumbe wake kua ni usiokua na mpaka wa kiwakati wala kimazingira.

**KUTOLEWA KISIMANI NA KUINGIZWA UTUMWANI KWA NABII YUSUF.**

Hivyo Nabii Yusuf kwake yeye ilikua lazima kwanza atayarishwe kwa kuchukiwa na *Al Asbati*, kisha wao wenyewe *Al Asbati* wajitenganishe nao kwa kwanza kumtumbukiza Kisimani ambamo ndimo atakapopandishwa darja kwa kushushiwa Wahyi, hivyo wakati Nabii Yusuf yumo ndani ya Kisima bado hajatolewa basi akashuka Mkuu wa Malaika ambae ni *Ruh al Amin* yaani Malaika Jibril ambae alimuuliza Nabii Yusuf:

'**Jee unataka kutokan humu ndani Kisimani?**'

Nabii Yusuf akajibu: '**Naam**'.

Malaika Jibril akasema: '**Basi sema maneno yafatayo: Ewe Muumba wa kila kitu, mponyaji wa kila kilichoharibika, mwenye kuwepo kila mahali, Mwenye Kusikia kila Sauti ya Wazi na ilivyofichikana. Ewe Mwenye ukaribi na Kila Nafsi, mwenye Kushinda Kila kitu, asiekua na Mpinzani. Mwenye Kujua yaliyo wazi na Yaliyofichikana. Mwenye Kuishi Milele ambae asiekua na Kifo, mfufuaji wa Waliokufa. Hakuna Mola anaestahiki Isipokua wewe'**.

**Hakika mimi Nakuomba wewe ambae ni mwenye Kustahiki Sifa zote, Muumba wa Mbingu na Ardhi na mwenye Nguvu na Uwezo wa Juu ya Kila kitu. Niokoe na uniingize katika Rehma na Neema zako zote ninazozitegemea na nisizozitegemea.**

Baada ya Nabii Yusuf kusema maneno hayo basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akampa Mamlaka ya Ardhi ya nchi ya Misri wakati yeye Nabii Yusuf akiwa ndani ya Kisima kabla hajatoka. Kwani hili ni miongoni mwa yale ambayo aliyokua hakuyategemea Nabii Yusuf kua ardhi ya Misri itakua chini yake. Na pia hakutegemea kua atawabainishia *Al Asbati* kua yeye ni Yusuf na juu ya walilomfanyia atakapokutana nao hapo baadae.

Hivyo tunatoka ndani ya kisima na kurudi nje ya kisima na kukutana na ina Al Asbatiambao walikua tayari wako njiani wakirudi kuelekea Nyumbani kwa baba yao ambae ni Nabii Yaqub huku wakiwa na kanzu ya Nabii Yusuf iliyojaa damu ambapo kabla hata hawajafika Nyumbani basi kwa mbali wakamuona Nabii Yaqub akiwa amekaa njiani akiwasubiri warudi na ndugu yao ambae ni Nabii Yusuf. Kwani Nabii Yaqub alikua ni mwenye kujua hua wanarudi wakati gani kila siku kama kawaida yao, ila leo walikua wamechelewa kidogo.

Na kina Al Asbati walipomuona tu Nabii Yaqub basi wakaanza kulia kwa sauti kubwa sana. Kiasi ya kua Walipomkaribia Nabii Yaqub basi moja kwa Moja moja akajua kua bila ya shaka wamefikwa na Msiba, kwani huenda yale aliyoyataka yasitokee basi yametokea, hivyo Nabii Yaqub akawakaribia Watoto wake hao, na jambo la kwanza ilikua ni kumuangaza Nabii Yusuf miongoni mwao. Lakini kila akiangaza macho yake basi anaona kua Nabii Yusuf hakua miongoni mwao watoto wake hao.

Khofu ikamjaa na kuona kua yale aliyokua akiyafikiriakua yatatokea basi tayari yameshatokea hivyo akawauliza: '**Enyi Watoto wangu jee kimetokea nini? Mbona Ndugu yenu Yusuf hayupo pamoja nanyi?'**

Ama tunapozungumzia maumble ya Ibn Adam basi bila ya shaka hatuwezi kumuelezea kwa ukamilifu wa sifa zake za kimaumbile ambazo hua zinajumuisha hisia, ambapo miongoi mwa hua ni hisia za Kulia kilio cha Machozi ambacho kwa upande moja hua ni chenye kuonesha huzuni au uchungu wa Mtu aliedhulumiwa na kwa upande mwengine basi hisia za kilio hua ni Silaha ambayo hua inatumiwa na wenye Makosa wengi sana pale wanapotaka kuonekana kua hawana Makosa.

Kwani anasema Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '**Siku moja Qadhi Shuraih Ibn Al Hârith Ibn Qays Ibn Al Jahm Al Kindi Al Yamani alitoa hukmu dhidi ya Mwanamke mmoja ambapo mara baada ya Hukmu, basi Mwanamke huyo akaanza kulia kwa sauti na machozi tele. Katika Mahkama hio alikuwepo pia Amr Ibn Sharahil Al Ashabi ambae nae baada ya kuona Mwanamke huyo analia huku akiwa na machozi tele, basi akamjia juu Qadhi Shuraih Ibn al-Hârith Ibn Qays Ibn Al Jahm Al Kindi Al Yamani na kumwambia: 'Hivi wewe huoni kua huyo Analia?'. Qadhi Shuraih Ibn Al Hârith Ibn Qays Ibn Al Jahm Al Kindi Al Yamani akamgeukia Amr Ibn Sharahil Al Ashabi kisha akamwambia huku akitabasam kua: 'Ya Al Ashabi! Jee wewe hujaona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* amesema katika Qur'an kua kaka zake Yusuf pia walirudi kwa baba yao huku wakiwa ni wenye kulia?**''

Hivyo basi kulingana na ayah hii basi tunaona kua mtu hutakiwi kutoa hukmu kulingana na uoneshwaji wa hisisa za kimaumbile za ki Ibn Adam kama kulia kwa mhusika bali inabidi kutoa hukmu kwa kutumia Muongozo wa Qur'an, Sunnah za *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*, Makubaliano ya *Ijmaa* ya Wanazuoni na Mitizamo ya Wanazuoni juu ya jambao husika.

Kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* analielezea tukio hilo la kulia kina ya *Al Asbati* kukaribia nyumbani kwa kusema:

﴿وَجَآءُوٓا أَبَاهُمْ عِشَآءً يَبْكُونَ ۞ قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَاعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَمَآ أَنتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَادِقِينَ﴾

**Wajaoo abahum AAishaan yabkoona, Qaloo ya abana inna dhahabna nastabiqu watarakna yoosufa AAinda mataAAina faakalahu aldhdhi/bu wama anta bimu/minin lana walaw kunna sadiqeena** *(Surat Yusuf 12:16-17)*

*Tafsir:* ***Na wakafika kwa baba yao wakilia katika wakati wa baada ya Maghribi.Wakasema Ewe Baba kwa hakika sisi tulienda kukimbizana na tukamuacha Yusuf akiwa na vitu vyetu, akaliwa na Mbwa Mwitu, lakini wewe hutotuamini, Japo kua tunasema Kweli.***

Mara tu baada ya Nabii Yaqub kupokea habari ya juu ya yaliyotokea kwa watoto wake na jambo lililomfika Nabii Yusuf basi akaanza kulia kwa mda na mwishowe akawaambia watoto wake: '**Hebu Nionesheni Kanzu yake ikiwa kweli nyinyi mnasema kweli**'

Kwani alipopewa Kanzu hio ambayo ilikua imejaa damu basi akaichukua na kuichunguza kwa kituo na kisha akasema: '***Wallahi*** **mimi sijawahi kuona katika maisha yangu yote yale kile ambacho nimekiona katika siku hii ya leo, kwani sijawahi kuona Mbwa Mwitu asiekua na ukatili wa kuvamia na kumuua mtoto wangu bila ya hata kuchana nguo yake hata kidogo shingoni au sehemu yeyote ile katika nguo hio'**

Yaani hapa Nabii Yaqub alikua akimaanisha kua anajua kua hakukua na Mbwa Mwitu wala Bweha, bali ni kulikua na Watu Mwitu ambao ndio waliomuua Mtoto wake kipenzi. *Allah Subhanah wa Ta'ala* anayaelezea haya kwa kusema:

﴿وَجَآءُوا عَلَىٰ قَمِيصِهِ بِدَمٍ كَذِبٍ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْراً فَصَبْرٌ جَمِيلٌ وَٱللَّهُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ﴾

**Wajaoo AAala qameesihi bidamin kadhibin qala bal sawwalat lakum anfusukum amran fasabrun jameelun waAllahu almustaAAanu AAala ma tasifoona** *(Surat Yusuf 12:18)*

*Tafsir:* ***Na Wakaileta Kanzu yake ikiwa imejaa Damu ya Uongo akasema (Nabii Yaqub) La! (Si Mbwa Mwitu) bali ni Nyinyi wenyenu ndio Mliotunga jambo hili (Ya Mbwa Mwitu). Hivyo Kwangu Mie (Kua na) Subra ndio Jambo Zuri zaidi na ni Allah tu ndie anaeombwa Msaada juu ya mnachokielezea.***

Kwani tunaona kua mbali ya kua Nabii Yaqub kupata mtihani na kuona wazi kua kile anachoambiwa kua sicho kilichotokea, basi ikambidi akubaliane na matokeo na hakupandwa na hasira wala hakupiga mtu bali alijidhibiti kisha akasema: *Fasabrun jameelun* yaani Hivyo kua na Subra ni vizuri zaidi kwangu.

Ambapo *Sabrun Jamilun* hua ni Subra ambayo haifuatiwi na malalamiko yeyote ndani yake. Hii ndio iliyokua Subra ya Nabii Yaqub.

Nabii Yaqub akalia kwa uchungu hadi akazimia, alipozindukana akaichukua kanzu ya Nabii Yusuf akaikumbatia na kuinusa na kisha akuibusu tena na tena. Ama tunapozungumzia hisia za Nabii Yaqub

kwa Nabii Yusuf basi hua hatuzungumzii hisia nzito za mapenzi ya Ibn Adam bali hua tunazungumzia hisia nzito, kali na safi za huruma za kumuwepesishia mtu ugumu wa hali au mitihani yake, kwani aina hii ya huruma hua ndio inayoinyanyua darja ya Utume na ndio hisia stahiki ya Mitume.

Baada ya tuko hilo basi kina *Al Asbati* wakamuacha Nabii Yaqub kama alivyo kisha wao wakaenda kulala kama kawaida. Na asubuhi yake mapema wakaamshana na kuondoka nyumbani kuelekea malishoni, walipofika njiani wakakaa na kuambiana: '**Uongo wetu haujasaidia kitu, hivyo twendeni kisimani tukamtoe Yusuf kisha tumchane chane na kuchukua Mifupa ya mbavu zake, kisha tumpeleke Baba yetu labda ataamini kua kweli Mbwa Mwitu kamla Yusuf.**'

Hapa Juda akaingilia kati tena maamuzi hayo na kusema: '**Enyi ndugu zangu jee mmesahau juu ya makubaliano yenu kwangu? Hivyo kama mkifanya kama mnavyotaka nyinyi basi mimi nitamwambia Mzee Yaqub, kisha mimi nanyi tutakua maadui hadi kufa kwangu na kama hamnijui mimi ni nani basi mtanijua mie ni nani hapo mtakapofanya mnayotaka kuyafanya.'**

Kina Al Asbati waliobakia wakaona hii sasa inataka kua balaa. Hivyo wakaamua kuachana na mipango ya kumfuata Yusuf ambae tayari alikua ameshakaa kisimani kwa mda wa siku 2 akiwa chini ya uangalizi wa Malaika, na hii ni kutokana na *Qudra* za mwenyewe *Allah Subhanah wa Ta'ala*.

Neno *Qudra* linatokana na neno *Qadara* ambalo kwa Kiswahili hua tunasema Kadario basi kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kua na uwezo wa Kufanya, Kua na nguvu juu ya, Kukadiria kwa makadirio Sahih, Kukisia kwa makisio kamilifu, Kuamua, Kupanga Kikamilifu, Kutayarisha Kikamilifu, Kutayarisha Kikamilifu, Kufaham, Kutumia, Kukubali.

Neno *Qadara* ndio lililotoa neno *Qadir* ambalo humaanisha sifa ya Jina la *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambayo ingawa hatuwezi kuielezea kikamilifu hadi ikafahamika kwa ufahamu wetu lakini kwa kifupi tu basi hua linamaanisha: '**Mwenye uwezo wa hali ya juu ya kukadiria kwa Ukamilifu juu ya kila kitu ambako hua ni kwenye kudumu na kujirudia bila ya Kusita wala kubbadilika kwa Milele.**'

Tunaangalia maana ya neno hilo kwa sababu anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Qur'an kua:

**Faqadarna faniAAma alqadiroona** *(Surat Al Mursalat 77:23)*

*Tafsir:* ***Hivyo Tumekadiria, na Kwa Hakika sisi ni Wabora wa Kukadaria.***

Kwani aya hii na za nyuma yake zinazungumzia Mtoto tangu anapotafutwa hadi anapoingia kwenye Kizazi hadi anapozaliwa, na hivyo kumaliziwa na aya hii inayoweka wazi Moja kati ya Uwezo unaotisha wa Muumba ambae ni *Allah Subhanah wa Taala* katika Kukadiria mambo kwa Kila Kiumbe chake hapa Ardhini na Mbinguni tangu Mwanzo wa Kuumbwa Ulimwengu Mpaka Mwisho wake.

Mfano mzuri juu ya jambo hili ni pale tunapoangalia kisa cha Nabii Ibrahim *Alayhi Salam* basi tunaona kua Nabii Ibrahim alimuacha Hajar na Ismail Jangwani katika sehemu isiyokua na Mtu wala isiyopitwa na Mtu.

Lakini kwa Makadirio yake *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi haikuchukua mda bali Watu wa *Banu Jurhum* waliokua wakitokea Yemen wakapita karibu ya eneo hilo na kujiuliza mbona sisi kila siku

tunapita miaka na miaka hapa na hatujawahi kuona kua kuna chemchem ya maji (Ya Zamzam)? Hivyo wakaamua kubakia katika eneo hilo na Hajar na Ismail na hio ndio ikawa asili ya Mji wa Makkah!

Kwani tunapoangalia Makadirio ya Muumba kwa upande wa Nabii Yusuf basi baada ya kukaa kwa siku 3 ndani ya kisima kilichokua hakitumiki kwa miaka na miaka kwa sababu ya umbo lake la hatari hivyo kuitwa Kisima cha Maangamizo na pia kwa sababu ya kua na maji ya chumvi yasiyoweza kunyweka, baada ya Nabii Yusuf kuomba dua aliyopewa na Malaika Jibril ambayo ndio ilikua ufunguo wa sababu ya kutolewa kwake kisimani katika siku ya 4.

Kwani katika kipindi ambacho Nabii Yusuf anatiwa kisimani basi ilikua tayari kuna msafara unaotokea katika Maeneo ya Midiyan kuelekea Misri na hivyo basi kwa makadirio ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi msafara huo ukapotea njia kabisa na kuja kujikuta umefika karibu na kisima alichotumbukizwa Nabii Yusuf bila ya kujijua wala kujua kua katika maeneo hayo kuna kisima wala kujua kua ndani ya kisima hicho kuna mtu ambae ni Nabii. *Subhanah Allah.*

Mji wa Madyan upo katika Upande wa Kaskazini Masharini ya Bahari Nyekundu pembeni ya Ghuba ya Al Aqaba, kwani hata katika kisa cha Nabii Musa basi tunaona kua Nabii Musa alikimbia kutoka Nchini Misri akapita katika Jangwa la Sinai hadi akafika katika ardhi ya Al Madyan bila ya kujijua. Hivyo mtu anapotoka katika Mji wa Midyan kwa Miguu basi humbidi kuvuka jangwa la Sinai kisha ndio afike katika ardhi ya Misri.

Kwani wenye kujua wanasema kua Kisima alichotumbukizwa Nabii Yusuf kilikua kipo karibu na ardhi ya Palestina ambayo ipo juu kaskazini zaidi ukishavuka Jangwa la Sinai ambalo nalo lina ukubwa wa kilomita 60000 za mraba.

Nadhani kidoogo tunaweza kuona kwa kiasi gani ulivyopotea njia Msafara uliotoka katika Ardhi ya Madyan hadi ukajikuta upo katika ardhi ya Palestina badala ya kuelekea katika ardhi ya Nchini Misri tena katika Mji wa *Al Qakhira* (Cairo). Unapoangalia na kutafakkari tukio hili ndio unaona wazi maana sifa ya *Al Qadir*.

Kwani Msafara ulipofika katika eneo lenye kisima hicho basi wasafiri wakaona bora wapimzike wao na Wanyama wao kwanza, kabla ya kuendelea na Safari yao hio kwani walikua taabani. Hivyo wakapiga kambi kisha kila mmoja akaanza kushughulikia jukumu lake katika kama kawaida ya misafara, kuna wanaolinda, wanaopika, wanaofunga Mahema, n.k Hivyo mmoja miongoni mwao ambae alikua akiitwa Malik Ibn Duar alikua na jukumu la kutatafuta Maji ya msafara wote.

Malik Ibn Duar akatayarisha vyombo vyake vywa kuchote maji na kamba yake huyo akaweka begani na kuanza kutafuta Maji katika maeneo ambayo kutokana na uzoefu wake hua anajua wapi anaweza kuyapata, na mara akafika pembeni ya Kisima. Ambapo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anaelezea kilichotokea katika eneo la kisima kua:

﴿وَجَاءَتْ سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُواْ وَارِدَهُمْ فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُ قَالَ يَٰبُشْرَىٰ هَٰذَا غُلَامٌ وَأَسَرُّوهُ بِضَاعَةً وَٱللَّهُ عَلِيمٌ بِمَا يَعْمَلُونَ﴾

**Wajaat sayyaratun faarsaloo waridahum faadla dalwahu qala ya bushra hadha ghulamun waasarroohu bidhaAAatan waAllahu AAaleemun bima yaAAmaloona** *(Surat Yusuf 12:19)*

*Tafsir:* ***Ukaja Msafara kisha wakamtuma Mchotaji Maji na aliposhusha ndoo yake (Kisimani) akasema: Habari Nzuri zilioje! Huyu ni Kijana Mdogo! wakamficha kama bidhaa na kwa hakika Allah ni mwenye kujua juu ya walilolifanya****.*

Hivyo Malik Ibn Duar alipoishusha kamba nan doo ya kuchotea maji basi Nabii Yusuf akaikamata kamba nan doo hio na kisha akaingia ndani ya ndoo na ilipovutwa juu Nabii Yusuf akaja nayo juu ama hapa Malik Ibn Duar akaona kua ndoo nzito hivyo imejaa Maji akaivuta juu. Ndoo ilipofika juu Malik Ibn Duar akaona maajabu ambayo hajawahi kuyaona yaani mshangao wake unawekwa wazi na maneno yaliyomtoka mdomoni kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua alisema: ***Ya bushra hadha ghulamun.***

Naam, neno *Bushra* haliwezi kutafsirika vizuri kwa kiswahili hivyo tuangalie maana yake kilugha ili kila mmoja afahamu inavyotakiwa kwa ufahamu wake ambapo tunaona kua neno *Bushra* linatokana na neno *Bashara* ambalo humaanisha Muonekano mzuri wa umbo la nje la Ibn Adam. Neno *Bashara* ndio lililotoa neno *Bishr* ambalo maana yake hua ni furaha yenye kudumu na hivyo kua ni yenye kuendelea.

Neno *Bashara* ndio lilotoa neno *Bushra* ambalo humaanisha Habari nzuri za kushangaza kiasi ya kua Uzuri wake unabadilisha muonekano wa uso wa anaepokea habari hizo, kwani Muonekano wa uso wa mhusika hua ni wenye kujaa furaha ya wazi isiyofichika kutokana na kutoamini kwake juu ya Uzuri wa kile anachokiona kwa macho yake au anachokisikia kwa masikio yake.

Kwani kama bado hujafaham basi faham kua kwa kawaida likitokea tukio kama hili kwa mtu yeyote yule basi mtu lazima atashtuka na kuiwacha kamba na ndoo yake na kisha kuanza kukimbia kwani badala ya Ndoo kuja juu na Maji juu basi imekuja ndoo na Mtu! Lakini *Subhanna Allah!* Kwani Uzuri wa kustaajabisha wa Nabii Yusuf ulimfanya Malik Ibn Duar asikimbie na kuhisi kua hii leo ni bahati nzuri ilioje.

Hivyo Uzuri wa Nabii Yusuf umemsaidia kutolewa nje ya Kisima tena kwa kusifiwa na kupendwa, kiasi ya kua baadhi ya Wafasiri wamesema kua Malik Ibn Duar aliamua yeye na wenzake kumficha Nabii Yusuf ili Matajiri wa Msafara huo wasimuone kua ni alieokotwa pale aya ilipomalizia kwa kusema: *Waasarroohu bidhaAAatan* yaani Wakamfanya kua ni siri na kumficha kua kama Bidhaa.

Hivyo Malik Ibn Duar na wenzake waliwaambia Matajiri zao kua Wamepewa Yusuf na baadhi ya watu ili waende nae Misri wakamuuze. Kwa sababu hawakutaka Matajiri wa Msafara huo wajue kua wamemuokota, kwani wangesema hivyo basi wangemchukua wao na kumuuza. Na baadhi wakasema juu ya maneno hayo yasemayo: *Waasarroohu bidhaAAatan* kua: Waliomficha hapa kama bidhaa ni kaka zake Nabii Yusuf kwa sababu Juda alikua kila siku anaenda kumuangalia Nabii Yusuf kama yupo Kisimani ama la.

Katika siku ya nne Juda alipoenda kisimani kumuangalia Nabii Yusuf basi hakumkuta ndani yake kisima hicho. Hivyo akashatuka na haraka sana akarudi kwa ndugu zake kuwapa habari juu ya tukio hilo. Hapa sasa kina Al Asbati wakaanza kufuatilia kwa kuangalia huku na kule katika maeneo yanayozunguka eneo hilo la kisima. Na mara wakauona msafara wa kina Malik Ibn Duar, na pamoja nao wakamuona Nabii Yusuf.

Hivyo wakamfuata Malik Ibn Duar na kumwambia kua: '**Huyu kijana ni Mtumwa wetu ametutoroka**.'hivyo basi Malik Ibn Duar akwaambia kina *Al Asbati* kua: '**Kama nihivyo basi niuzieni mie kama ni Mtumwa wenu aliekutorokeni.**' Na hii ni hali ambayo inatuonesha juu ya namna Malik Ibn Duar alivyovutiwa na Nabii Yusuf kiasi ya kua hakua tayari kuachana nae, na

hivyo aliona bora amnunue yeye, hivyo kina *Al Asbati* wakakubaliana na shauri hilo la Malik Ibn Duar na wakaamua kumuuza, Nabii Yusuf.

﴿وَشَرَوۡهُ بِثَمَنِۭ بَخۡسٖ دَرَٰهِمَ مَعۡدُودَةٖ وَكَانُواْ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ﴾

**Washarawhu bithamanin bakhsin darahima maAAdoodatin wakanoo feehi mina alzzahideena** *(Surat Yusuf 12:20)*

*Tafsir:* ***na wakamuuza kwa thamani ndogo sana kabisa, kwa Dirham zinazohesabika, na wakawa ni miongoni mwa wanaomchukulia kua si mwenye thamani.***

Hapa tunaona aya imetumia maneno yenye kuelezea thamani aliyokua nayo Nabii Yusuf mbele ya ndugu zake kwa kutumia maneno matatu tofauti ambayo ni:

***1-Bakhsin*** pale iliposema: ***Washarawhu bithamanin bakhsin*** - Na Wakamuuza kwa thamani *Bakhsin*, ambapo neno *Bakhsin* linatokana na neno *Bakhasa* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kulaghai, Kudhuru, Kumyima Mtu haki yake au Kudhulumu haki ya mtu.

Hivyo Neno Bakhsin lililotumika hapa hua linamaanisha Kushusha chini baei ya kitu kiasi ya kua kitu hicho kinakua ni sawa na bure, yaani sawasawa na leo Mtu uwe unamdai mtu sh.10000 kisha uchukue gari yake yenye thamani ya Mamilioni na uize kwa sh 10000 Ili upate kujilipa deni lako.

Neno *Bakhsin* humaanisha pia Ubakhili lakini sasa si Ubakhili wa kutoa la bali ni Ubakhili wa kupokea kiasi ya kua unakula hasara kubwa ya kiuendawazimu.

***2-Maadudatin*** pale iliposema: ***Darahiman Maadudatin*** **–** kwa Dirham zenye kuhesabika, ambapo neno *Maadudatin* linatokana na neno *Adda* lenye kumaanisha Idadi, Hesabu au Nambari. Neno Adda ndio lililotoa neno ambalo wengi tunalijua kutokana na aya ya Funga ya Ramadhani ambayo inamalizia na *Ayyama Maadudatun.*

Hivyo neno *Maadudatin* maana yake ni kua Sio nyingi bali zinazohesabika hapo hapo kwa mara moja na ghafla kufumba na kufumbua hesabu ikawa imemalizika.

***3- Zahidiina*** pale aya ilipomalizia kwa kusema: ***Wakanuu fiihi mina al Zahidiina*** - Na Wakawa ni miongoni mwa wanaomchukulia kua ni *Zahidiina,* neno *Al Zahidina* limetokana na neno *Zahada* linye kumaanisha Kujizia, Kushusha Thamani, Kutotamani, Kudharau, Kutovutiwa, Kutokua na Hamu na Kitu Kabisa. Neno Zahada ndilo lililotoa neno *Zuhd.*

Ambapo tunaona kua Imam Al Junayd anaielezea Az Zuhd kua ni: '**Kuuachia Huru Moyo kutokana na Kua na Matamanio**', na kwa upande wa Dhun Nun Al Misri basi yeye amesema kua: '***Az Zuhd* ni hali ya Mtu Kuidhibiti Nafsi yake'** na kwa upande wa Imam Abu Sulaiman Ad Daraani basi yeye amesema kua: **'*Az Zuhd* maana yake hua ni Kuachana na kila kitu kinachompelekea mtu kumsahau *Allah Subhanah wa Ta'ala*.'**

Hivyo *Az Zuhd* maana yake ni hua ni Kuachana na kitu kutokana na kua hakina thamani yeyote na tunapoangalia mfano mzuri wa maana ya *Az Zuhd* basi ni pale tunapoihusisha na Dunia kutokana na ule msemo wa Kiswahili usemao kua Dunia ni tambara Bovu! Yaani halina maana yeyote labda kufutia miguu michafu au kufutia uchafu sakafuni.

Hivyo ukweli ni kua aya inatuwekea wazi kua Nabii Yusuf aliuzwa kwa Bei ya Chini Kabisa karibu na bure, kwa pesa ambazo hata kama ukizihesabu basi hata dakika haimaliziki utakua ushazimaliza kuzihesabu kwake, kwani ni Dirham kidogo sana kwa sababu kwa kina Al Asbati basi Nabii Yusuf alikua hana thamani kabisa, alikua ni sawasawa na tambara bovu hata bure ghali.

Na hivyo ndivyo hali ilivyo kwa kila asiejua Thamani ya kitu fulani kilicho kwa si kwa ajili yake tu bali pia mbele ya Mola wake, kwani hii hua ni sawa na ilivyokua sisi tunavyoikumbatia Dunia ambayo ni mfano wa Tambara bovu, na kuachana na Akhera ambayo ni mfano wa Kitambaa cha Dhahabu kwa kutojua thamani ya Akhera.

Ndio Maana akasema *Mujaddid ad Din Hujjatul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua: '**Hakuna atakaemiliki Theluji isipokua itakua Rahisi kwake Kuibadilisha na Kito cha Thamani cha Lulu au Almasi. Halkadhalika ndivyo ilivyo Dunia hii kwani hua ni sawa na Theluji ambayo huyeyuka inapopigwa na Jua, na hivyo mwisho wake hua ni yenye kumalizika. Wakati uhalisi wa Akhera yako hua ni Sawa na Kito cha Thamani Cha Lulu Au Almasi, kwani hua ni yenye kudumu Milele.**'

Basi hali ndivyo ilivyokua kwa kina Al Asbati, kwani kwa kina Al Asbati basi wao walikua si wenye kujua thamani ya Nabii Yusuf mbele ya Mola wao, mbele ya Malaika na pia mbele ya viumbe wengine wote, kwani kama wangekua ni wenye kujua thamani na darja yake basi wasingemchukia ndugu yao huyo na wasingetaka kumuua na badala yake wangemthamini kwa thamani kubwa sana yaani zaidi ya mara 1000.

Hivyo aya hii inatuwekea wazi umuhimu wa kutafakkar na kutokimbilia kufanya mambo maovu ambayo hua si yenye thamani ndani ya maisha yetu na pia si yenye manufaa kwa akhera yetu bali ni yenye kutuingiza kwenye mashakil zaidi hapa duniani na kutuingiza katika hasara kesho Akhera, na hivyo aya inatuhimiza kukimbilia kufanya mambo bora kulingana na thamani yake mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa ajili ya manufa yetu ya hapa akhera na kesho akhera.

Baada ya kutokea tukio hili basi ingawa Nabii Yusuf alikua ni Mtu aliehuru lakini hakuweza kujitetea baada ya kuitwa kua ni Mtumwa na kaka zake kwani kwa upande mmoja basi aliona bora awe Mtumwa kuliko kubakia katika mikono ya Kaka zake, na kwa upande wa pili basi pia hakuweza kujitetea kwa sababu alikua ni mwenye kutawakkal kwa Mola wake. Hivyo hapa Nabii Yusuf alikua ni mwenye kujisalimisha kikamilifu kwa kukubaliana na Majaaliwa ya Mola wake juu yake.

Wakati Malik Ibn Duar na wenzake walipoanza kujitayarisha kuondoka basi kaka zake Nabii Yusuf wakamuonya kwa kumwambia: '**Chukua tahadhari nae kwani anaweza kukimbia tena na pia muangalie vizuri sana kwani ni mtu mwenye mkono mkono, hivyo sisi kukuuzia wewe kwetu mtu huyu imekua ni afueni kua tumefanikiwa kujipunguzia mashakil na aibu aliyokua akitutia mara kwa mara mbele za watu wa mkono mkono wake**.'

Baada ya tahadhari hio basi Malik Ibn Duar akamfunga kamba Nabii Yusuf na kumpakia juu ya mgongo wa Ngamia wake na kisha safari ya kuelekea Misri ikaanza huku Malik Ibn Duar akiwa anatembea kwa Miguu na wenzake. Ambapo kama kawaida ya Misafara ya Ngamia basi watu hua ni wenye kuongoza njia huku akishikilia hatamu ya Ngamia mmoja tu wa mbele, na hivyo Ngamia wengine wote hua ni wenye kufuata Ngamia anaeongozwa, na baadhi ya wakati basi hua hakuna hata haja ya kushika kamba ya Ngamia huyo wa mbele.

Katika kuendelea na safari yake Msafara huo ukapita katika Kaburi la Rashel ambae ni Mama yake Nabii Yusuf. Hapa Nabii Yusuf akachupa kutoka kwenye Ngamia na kuelekea kwenye Kaburi la

Mama yake kwa ajili ya kumuaga kwa Mara ya mwisho huku akilia machozi kwa Mitihani iliyomkuta.

Anasema Kaab Al Akhbar kua: ‘**Nabii Yusuf alikua ni mwenye kusikia sauti kutoka nyuma yake, bila ya kumuona mtu mwenye sauti hio, sauti hio ilikua ikimwambia Nabii Yusuf: ‘Kua na Subra na msimamo Imara ewe Yusuf na kwa hakika Mola wako atakuongezea Msimamo Thabit kutoka kwake’’**

Hivyo baada ya Mita kadhaa basi Malik Ibn Duar akaangalia Nyuma huku akitegemea kumuona Ngamia wake ambae alikua ni mwenye kumbeba Nabii Yusuf juu yake. Lakini akapata mshangao mkubwa ambao ulitokana na kutoamini macho yake! Kwani ingawa Ngamia wake alikua yupo kwenye msafara lakini Nabii Yusuf hakua juu ya Ngamia huyo. Hivyo Msafara ukasimamishwa watu wakataharuki na kuanza kumtafuta Nabii Yusuf huku wakijithibitishia kauli ya *Al Asbati* kua Nabii Yusuf ni mtu Matata sana na asieaminika.

Na haikuchukua mda mrefu wakampata, wakamhoji nae akajielezea kua alikua anataka kumuaga mama yake kwa mara ya mwisho kabla ya kuondoka katika mji huo, lakini wenye msafara huo wakashindwa kumfahamu, kwani walimuona kua anawapotezea mda wao, ni muongo na alikua anataka kukimbia. Nabii Yusuf akapigwa vibao usoni, kisha akafungwa na minyororo na kupakiwa tena juu ya Ngamia na kufungwa kamba kama mzigo ili asiweze kuanguka wala kushuka tena juu ya Ngamia huyo.

Safari ikaendelea huku msafara wa wasafiri hao uliokua umechukua Nabii Yusuf unaendelea na safari basi Malik Ibn Duar alishangazwa baada ya kuona kua kila walivyokua wakizidi kuendelea na safari yao basi ndivyo nae alivyokua akiona maajabu ambayo hajawahi kuyaona hapo kabla Kwani Malik Ibn Duar alikua akisikia sauti ambazo zilizokua zikimsalimia Nabii Yusuf kila siku usiku na mchana, asubuhi na jioni, lakini alikua haoni watu wala mtu yeyote alieongezeka miongoni mwao.

Vile vile katika wakati wa mchana basi alikua akiona kiwingu ambacho kilikua kipo juu ya Nabii Yusuf kikimpatia kivuli katika kila sehemu anayoenda Ngamia wake. Ngamia akisimama basi na kiwingu kinasimama na kivuli kinasimama. Jambo hili lilimshangaza sana Malik Ibn Duar.

## MAISHA YA NABII YUSUF KATIKA ARDHI YA NCHINI MISRI

Baada ya Masiku ya Safari basi Msafara ukawasili Nchini Misri. Na mara tu baada ya kuwasili basi Malik Ibn Duar akamuamrisha Nabii Yusuf kukoga ili awe msafi, Kisha akamvalisha nguo nzuri za kupendeza sana.

Malik Ibn Duar hakumwambia Nabii Yusuf akoge kisha akampa nguo nzuri apendeze, labda kwa sababu ya kua anataka kumpa mke, au anataka kumuonesha mbele za watu! La! Bali alimfanyia hivyo kwa sababu alikua anataka kumpeleka mnadani ili akamuuze Nabii Yusuf kwa faida nzuri wakati watakapokua wananadiwa Watumwa. Ambapo kuna mitizamo tofauti juu ya yaliyotokea katika Mnada huo wa Watumwa baada ya Nabii Yusuf kufikishwa mnadani hapo.

Kwani kuna wasemao kua: ‘**Baada ya Kunadiwa kwake Nabii Yusuf basi alinunuliwa na Qitfir Ibn Harib ambae yeye alikua ni Mtawala wa Sehemu ya Ardhi ya Al Ismailiyah ya Misri ambayo ilikua ipo chini ya Mfalme Mkuu wa Misri ambae ndie aliekua akitawala eneo zima la Ardhi ya Misri’** *(hapa nilikua nata kutanabahisha kua tusije tukachanganya baina ya jina la Qitfir huyu wa Nabii Yusuf na jina la Qitmir ambae ni yule mbwa wa watu wa As-hab Al Kahf ambao nao walikua ni Tamlikha, Maksimilina, Martaliyus, Baynus, Sawamus, Dawanus na Kashtus).*

Hivyo *Qitfir* alikua pia ni Msimamizi wa Wizara ya Hazina na Chakula kwa nchi nzima ya Misri ambae alikua chini ya Mfalmewa Misri ambae alikua akijulikana kwa jina la Rayyan Ibn Walid Ibn Thawran Ibn Arashan Ibn Qaran Ibn Amr Ibn Imlaq Ibn Lawudh Ibn Sham Ibn Nabiyyu Allahi Nuh *Najjiyu Allah.*

Hivyo Mfalme huyo alikua ni mwenye kutokana na kizazi cha Nabii Nuh kupitia kwa mtoto wake aitwae Sham au wengine humuita Sam.Wenye mtizamo huo wanasema kua Mfalme Rayyan aliishi katika kipindi cha Nabii Yusuf na akafariki kabla ya Nabii Yusuf na alikua ni mwenye kukubaliana na Imani ya Nabii Yusuf na akawa ni Muislam.

Baada ya kufariki kwake basi Ufalme huo ukachukuliwa na Qabus Ibn Musab Ibn Muawiyah Ibn Numayr Ibn Salwas Ibn Qaran Ibn Amr Ibn Imlaq Ibn Lawudh Ibn Sam Ibn *Nabiyyu Allahi* Nuh *Najiyyu Allah Alayhi Salaam.* Ambae yeye aligoma kufuata Imani ya Nabii Yusuf.

Ambapo kwa upande mwengine basi anasema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Wakati Msafara wa kina Malik Ibn Duar ulipowasili nchini Misri basi *Qitfir* alimnunua Nabii Yusuf kwa Dirham 20, na akaongezea pea mbili za viatu na Kanzu mbili nyeupe.**'

Ama kwa upande wa Wahb Ibn Munabih basi yeye amesema kua: '**Msafara ulipofika Misri na kisha Nabii Yusuf akapelekwa mnadani na kunadiwa, basi watu walianza kushindana bei juu yake, kwani kila mnunuzi alikua akitoa bei moja basi mwengine alikua akiandisha bei juu zaidi, hadi pale bei yake ilipofikia kua ni sawia na uzito wake wa mwili kwa kujumishwa uzito wa Misk, Fedha na Hariri kwa kila kimoja miongoni mwao kua na uzito sawia na uzito wa Nabii Yusuf. Na hio ndio bei aliyolipa *Qitfir* kumlipa Malik Ibn Duar. Kisha *Qitfir* akamchukua Nabii Yusuf na kumpeleka Nyumbani kwake.**'

Kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* anielezea hali ilivyokua baada ya Nabii Yusuf kunadiwa na kisha kununuliwa kwa kusema katika Qur'an:

﴿وَقَالَ ٱلَّذِى ٱشْتَرَاهُ مِن مِّصْرَ لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِى مَثْوَاهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَداً وَكَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُ مِن تَأْوِيلِ ٱلأَحَادِيثِ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمْرِهِ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ﴾

**Waqala alladhee ishtarahu min misra liimraatihi akrimee mathwahu AAasa an yanfaAAana aw nattakhidhahu waladan wakadhalika makkanna liyoosufa fee al-ardhi walinuAAallimahu min ta/weeli al-ahadeethi waAllahu ghalibun AAala amrihi walakinna akthara alnnasi la yaAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:21)*

*Tafsir:* ***Na akasema yule (Qitfir) ambae aliemnunua (Nabii Yusuf) nchini Misri kumwambia Mke wake: Mkirimu ajisikie yupo Nyumbani huenda akatufaa au tutamfanya kua ni Mtoto wetu. Hivyo ndivyo tulivyosimamisha makazi Yusuf katika ardhi ya Misri. Ili tupate kumfundisha kuhusiana na kutafsir hadithi. Na kwa hakika Allah ni mwenye udhibiti juu ya jambo lake lakini watu wengi si wenye kujua juu ya hilo.***

Naam, aya hii inabidi tuigawe katika sehemu mbili ambapo sehemu ya kwanza ya aya ni ile inayoelezea yaliyotokea baada ya Nabii Yusuf kupigwa Mnada na kununuliwa kwani hapa katika sehemu ya aya hii itabidi tuzame kidogo kwa kina ili tupate kuangalia mambo mawili matatu.

Kwanza inabidi kua hili Jina la *Qitfir* maana yake hua ni Jina la cheo chenye mamlaka ya Utawala Katika sehemu fulani katika Ufalme wa Misri, ambalo kwa lugha ya *Qubt* yaani ya kimisri cha kale basi hua linamaanisha: '*Aliependwa na Mungu.*' Na ukweli ni Qur'an haikumtaja Qitfir kwa jina hili bali imetumia jina la Al Aziz, kwa hivyo na sisi pia tutakua ni wenye kulitumia jina la Al Aziz katika kila sehemu ambayo inamzungumzia Qitfir.

Ama kwa upande mwengine basi tunaona aya inatuwekea wazi kua Al Aziz alikua anataka kumfanya Nabii Yusuf kua ni Mtoto wake yeye na mke wake. Hivyo hii inaonesha kua Ndoa yao ilikua inafikia ukingoni kwa sababu ya kutopata mtoto kiasi ya kua walikua tayari washavunjika Moyo na hawana matumaini ya kua na mtoto lakini walikua wakitamani kua nae. Hivyo basi Nabii Yusuf ameingia katika maisha yao kama Mtu ambae ni wa kuimarisha ndoa hio baina yao na hii ni kutokana na mtizamo wa Al Aziz.

**NABII YUSUF NDANI YA NYUMBA YA ZULAYKHA – *IMRAAT AL AZIZI***

Ama tunapozungumzia juu ya jina la mke wake Al Aziz basi kuna utofauti mitizamo ya Wanazuoni juu ya jina la mke huyu wa Al Aziz kwani ingawa wengi tunajua kua alikua anaitwa Zulaykha au Zuleikha lakini pia Qur'an imekua ikimtaja kwa jina la *Imraat Al Aziz.* Ambapo neno *Imraat* limetokana na neno *Mara'a* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kukamilika, Kua na urahisi wa kusagika tumboni, Yenye kutoa Manufaa, Raha na Furaha Nzuri.

Neno *Mara'a* ndio lililotoa neno *Mar'un* ambalo hua ni lenye kumaanisha Ibn Adam au Mtu, Mtu mwenye Nyama laini ndani ya mwili wake chini ya Ngozi yake. Hivyo neno *Mara'a* ndio pia lililotoa neno Imraa'atun ambalo hua ni lenye kumaanisha Mwanamke au Mwanamke alieolewa na Mwanamme fulani au Mke wa fulani pale ambapo linapotumika neno hilo na mbele yake likawekwa Jina la Mwanamme mbele yake kama vile ilivyo kwa *Imraat al Aziz.*

Kwani tunapoiangalia Qur'an basi tunaiona kua imetumia neno *Mara'a* mara 38 katika hali 5 tofauti. Ambapo miongoni mwa mara hizo ni pale inapozugumzia Wake wa watu fulani, kwa mfano:

﴿إِذْ قَالَتِ ٱمْرَأَةُ عِمْرَانَ رَبِّ إِنِّي نَذَرْتُ لَكَ مَا فِي بَطْنِي مُحَرَّراً فَتَقَبَّلْ مِنِّي إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ﴾

**Idh qalati imraatu AAimrana rabbi innee nadhartu laka ma fee batnee muharraran fataqabbal minnee innaka anta alssameeAAu alAAaleemu**. *(Surat Al Imran 3:35)*

*Tafsir:* ***Na Kisha akasema Mke wa Imran: Ewe Mola wangu hakika mimi nimeapa juu yao kua kile kilichomo ndani ya tumbo langu kiwe ni chenye kujitlea kwa ajili yako, hivyo nikubalie kwani kwa hakika wewe ni mwenye kusikia kila kitu na ni mwenye kujua juu ya kila kitu.***

Na pale iliposema kuhusiana na Wake walioufuru.

﴿ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلاً لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمْرَأَةَ نُوحٍ وَٱمْرَأَةَ لُوطٍ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِينَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيْئاً وَقِيلَ ٱدْخُلاَ ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّاخِلِينَ﴾

**Dharaba Allahu mathalan lilladheena kafaroo imraata noohin waimraata lootin kanata tahta AAabdayni min AAibadina salihayni fakhanatahuma falam yughniya AAanhuma mina Allahi shay-an waqeela odkhula alnnara maAAa alddakhileena** *(Surat At Tahrim 66:10)*

*Tafsir:* ***Anakupigieni Allah mfano wa wale waliokufuru, Mke wa Nuh na Mke wa Lut ambao walikua chini ya Waja wawili wema lakini waliwasaliti (Waume zao), hivyo hawakuwanufaika na kitu chochote kutokana nao kutokana kwa Allah na wakaambiwa: 'Uingieni moto pamoja na wanaouingia'***

Na iliposema kuhusiana na Asiyah Bint Muzahim yaani Mke wa Fir'awn:-

﴿وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلاً لِّلَّذِينَ آمَنُواْ ٱمْرَأَةَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتاً فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّالِمِينَ﴾

**Wadaraba Allahu mathalan lilladheena amanoo imraata firAAawna idh qalat rabbi ibni lee AAindaka baytan fee aljannati wanajjinee min firAAawna waAAamalihi wanajjinee mina alqawmi al*dhdha*limeena** *(Surat At Tahrim 66:11)*

*Tafsir:* ***Na anakupigieni Allah mfano wa wale walioamini, Mke Fir'awn pale aliposema: Ewe Mola wangu Nijengee kwako Nyumba Peponi na uniepushe na Fir'awn na amali zake na Uniepushe na Watu waliokua Madhalim.***

Na pale ndege aina ya Hud Hud aliposema kumwambia Nabii Sulayman kuhusiana na Malkia Bilqis:

﴿إِنِّى وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَىْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ﴾

**Innee wajadtu imraatan tamlikuhum waootiyat min kulli shay-in walaha AAarshun AAa*dh*eemun** *(Surat An Naml 27:23)*

*Tafsir:* ***Hakika mimi nimemuona mwananamke akiwatawala na kwa hakika amepewa kila kitu na yake ni Kubwa sana.***

Na ilipomzungumzia Maryam Bint Imran pale alipohojiwa kwa kusema:

﴿يٰأُخْتَ هَارُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيّاً﴾

**Ya okhta haroona ma kana abooki imraa saw-in wama kanat ommuki baghiyyan** *(Surat Maryam 19:28)*

*Tafsir:* ***Ewe Dada yake Haruni hakua baba yako ni Mtu muovu na hakua Mama yako mhuni.***

Na pale ilipowazungumzia Mabint wawili miongoni mwa mabint waliomo katika kisa cha Nabii Musa ambapo mmoja wao ni Zafura aliekua mke wa Nabii Musa, kwa kusema.

﴿وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ ٱلنَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ ٱمْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا قَالَتَا لاَ نَسْقِى حَتَّىٰ يُصْدِرَ ٱلرِّعَآءُ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ﴾

**Walamma warada maa madyana wajada AAalayhi ommatan mina alnnasi yasqoona wawajada min doonihimu imraatayni tadhoodani qala ma khatbukuma qalata la nasqee hatta yusdira alrriAAao waaboona shaykhun kabeerun** *(Surat Al Qasas 28:23)*

*Tafsir**: Na alipofika kwenye Maji (kisima cha Maji) Madyan akalikua Kundi la watu likinywesha maji (mifugo yao) na pembeni yao akawaona Wanawake wawili waliokua wakiwachunga (Wanyama wao kuwazuia wasinywe maji): Akawauaza (Nabii Musa): 'Vipi mna nini?'Nao wakajibu: 'Sisi hatuwezi kuwanywesha (wanyama wetu) mpaka Wafugaji wachukue wanyama wao. Na Baba yetu ni Mtu mzima sana.'***

Hivyo kama tunavyoona mifano hio kua aya zinatuonesha kua neno Imraa limetumika kuonesha Mtu kama ilivyokua kwa neno *Rajul* na *Imraat* limetumika kumaanisha Mwanamke mmoja mpaka wawili ambapo wanapokua wanawake wengi basi hutumika neno *Nisaa.*

Tunarudi katika aya yetu inayozungumzia kisa chetu cha Nabii Yusuf katika ya iliyomtaja Mwanamke husika kwa jina la *Imraat ul Aziz* Mke wa Aziz *(Qitfir).* Kwani Qur'an imekua ikitumia neno *Imraat* fulani kwa sababu katika kipindi ambacho matukio yake yanazungumziwa ndani yake basi Wanawake walioolewa walikua hawaitwi kwa Majina yao wala kwa Majina Ya Watoto wao kama hii leo kwani katika nyakati hizo basi Wanawake walioolewa walikua wakiitwa *Imraat wa Fulani*.

Na ndio maana ikawa Qur'an haitaji Majina ya Wanawake hao bali ilikua inataja Darja zao katika Jamii katika nyakati hizo. Kwani kutokana na kutumia Jina hilo basi ndio maana ikawa kuna kutofautiana kimtizamo kuhusiana na uhalisia wa Jina la *Imraat al Aziz.* Na hivyo kua ni wenye kuona kua kuna baadhi ya Wanazuoni wanasema kua alikua anaitwa Zuleykha au Zulaykha, Zalikha, kuna wasemao kua alikua akiitwa Rahil, kuna wasemao kua alikua kiitwa Rashel, na kuna wasemao kua liakua akiitwa Rail Bint Ruyail na pia wasemao kua laikua akiitwa Bakkah Bint Fayush.

Kwani hili jina linatofautiana kulingana na Wafasiri wa Qur'an katika kifafanua kwao na pia kulingana na Wanazuoni wa *Tarikh*, lakini ukweli ni kua wengi miongoni mwa Wanazuoni *wa Tarikh* (Historia) na Wafasiri wa Mwanzoni wa Qur'an walioishi katika Karne za Mwanzoni za Uislam walikua wakitumia Majina tofauti lakini baadae basi wengi miongoni mwa Wanazuoni wa vizazi vya baadae waliofuata wakawa wanatumia jina la Zulaykha yaani Zuleikha. Hivyo basi na sisi itabidi tutumie jina hilo hilo lililozoeleka kulisikia katika Kisa hiki cha Nabii Yusuf ambalo ni la Zulaykha.

Ama kwa upande mwengine ambao ni upande wa kimaana basi jina la Zulaykha nalo pia hua linamaanisha Uzuri wa Kimaumbile Wenye Kuvutia, Kufurahisha Kuridhisha na Kukuletea Mafanikio. Na ukweli ni kua bila ya shaka Zulaykha nae alikua *Ma-shaa Allah* anavutia sana lakini nae akakumbana na Nabii Yusuf anaevutia zaidi!

Yaani hapa tunaweza kulinganisha uzuri wa yule mwanamke aliekua kiitwa Zuhra katika kisa cha Harut na Marut, kwani Zuhra nae alikua ni mwanamke mzuri sana lakini sasa Zuhra nae akaja kukumbana na Harut na Marut ambao nao walikua wanavutia zaidi na matokeo yake ikawa balaa. Hivyo nadhani kidogo tumefahamiana juu ya Maumbile ya Kuvutia kwa Uzuri aliojaaliwa kua nao

*Imraat Al Aziz* yaani Zulaykha ambae nae alipokutana na uzuri wa Nabii Yusuf basi akachanganyikiwa.

**HISTORIA YA *IMRAAT AL AZIZI* - ZULAYKHA**

Kulingana na Imam Nurdin Abd Rahman Al Jamii basi tunaona kua yeye anatuambia kua: '**Zulaykha alikua ni Mtoto wa kike wa Mfalme wa Mauritania. Ambao katika kipindi cha ujana wake, Zulaykha alilala kisha akaota kua amekutana na Mwanamme mzuri sana, mwenye uaminifu na Utukufu ambae alimpenda sana.**

**Hivyo Zulaykha akawa ni mwenye kuzienzi hisia zake hizo za mapenzi kisirisiri na kwa huzuni kwani hajawahi kumuona Mwanamme huyo aliempnda wakati akiwa ndotoni. Na ukweli ni kua ndoto hio aliiota mara tatu mfululizo. Katika mara ya tatu alipoota akajaribu kumuuliza jina lake kijana huyo aliemutoa na sehemu anayoishi, lakini hata hivyo kijana huyo hakutaja jina lake na badala yake akataja ardhi tu anaoishi kwa kusema kua yeye ni Al Aziz wa Misri.**

**Hivyo Zulaykha akawa ni mwenye kumfikiria sana huyu Al Azizi, kiasi ya kua kutokana na uzuri wake basi Zulaykha aliwakataa Wafalme na Watoto wa Wafalme wengi sana waliotaka kumuoa kutokana na Uzuri wake, na hivyo baada ya kumwambia baba yake kuhusiana na siri yake hio aliyoiona ndotoni basi baba yake akaamua kumuozesha kwa Al Azizi wa Misri.**

**Msafara wa Zulayha ulipowasili Misri kwa Al Azizi wa Misri ambae ni *Qitfir* basi Zulaykha kabla ya kushuka kwenye gari lake la Farasi basi akachungulia kupitia kwenye pazi na kumuangalia huyo Al Aziz wa Misri lakini hata hivyo akamuona kua Al Aziz huyo sie yule aliemuona kwenye ndoto yake.**

**Hivyo akamwambia baba yake kuhusiana na jambo hilo, lakini usiku huo alipola a akaota kua anaambiwa kua, ijapokua huyu sie Al Aziz aliemuona kwenye ndoto yake, lakini ni bora kukubali kuoana nae kwani atampa hifadhi katika mji huo hadi pale atakapotokea Al Azizi aliemuona kwenye ndoto yake.**'

Hivyo ndivyo ilivyokua mpaka Zulaykh akawa ni mwenye kuolewa na Al Aziz, na baada ya kufaham juu ya hali ya *Imraat al Aziz* basi na tuangalie Maumbile ya Al Aziz mwenyewe, kwani anasema Imam Ibn JarirAl Tabari kua: '**Al Aziz alikua ni Mtawala wa Misri ambae ingawa alikua ni mwenye kuoa Mke lakini alikua ni *Makhsi*'** ambapo neno *Al Makhsi* kwa Kiarabu hua linamaanisha Mwanamme ambae amehasiwa na hivyo hua hawezi kupata mtoto.

Hivyo kwa kua Al Aziz alikua ni *Makhsi* basi ilikua ni lazima kwake yeye na *Imraat Al Azizi* kutafuta Mtoto wa Kulea ili angalau wapate utulivu wa Nafsi zao katika ndoa yao hio. Kwa upande mwengine basi anasema pia Imam Muhammad Ibn Is-haq Ibn Yasar Ibn Khiyar kua: '**Al Aziz alikua ni Mtu ambae hawezi kuingiliana kimwili na Wanawake na Mkewe Rail (Zulaykha) alikua ni Mwanamke mzuri sana mwenye kuishi maisha ya Kitajiri sana na ya anasa yasiyokua na shida ndani yake.**'

Imam Muhammad Ibn Is-haq anaendelea kutuwekea wazi kwa kusema kua: **Amesema Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* kua:**

**Watu Waliokua na ufaham mkubwa sana wa kujua mambo na kutoa maamuzi Sahih na katika wakati Sahih walikua ni watu watatu ambao ni:**

**1-Al Aziz: Pale alipomuangalia Nabii Yusuf na Kisha akasema kumwamba *Imraat Al Aziz* kua kama inavyosema aya yetu:-**

﴿وَقَالَ ٱلَّذِى ٱشْتَرَاهُ مِن مِّصْرَ لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِى مَثْوَاهُ عَسَىٰ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَداً﴾

**Waqala alladhee ishtarahu min misra liimraatihi akrimee mathwahu AAasa an yanfaAAana aw nattakhidhahu waladan** *(Surat Yusuf 12:21)*

*Tafsir:* ***Na akasema yule (Qitfir) ambae aliemnunua (Nabii Yusuf) nchini Misri kumwambia Mke wake: Mkirimu ajisikie yupo Nyumbani huenda akatufaa au tutamfanya kua ni Mtoto wetu.***

**2-Zafura: Ambae ni yule Mwanamke aliemuona Nabii Musa kisha akamwambia Baba yake kua:**

﴿قَالَتْ إِحْدَاهُمَا يٰأَبَتِ ٱسْتَأْجِرْهُ إِنَّ خَيْرَ مَنِ ٱسْتَأْجَرْتَ ٱلْقَوِىُّ ٱلأَمِينُ﴾

**Qalat ihdaahuma Ya Abati Istajirhu Inna Khayra mani istajarta Al Qawiyyu al Aminu** *(Surat Al Qasas 28:26)*

*Tafsir:* ***Akasema mmoja wao: Ewe Baba Muajiri (Nabii Musa) kwani kwa hakika Wabora kuajiriwa ni Wenye Nguvu na Uaminifu***

**3-Abu Baqar as Saddiq *Radhi Allahu Anhu* pale alipoamua kumchagua Umar Ibn al Khattab *Radhi Allahu Anhu* kua ndie Mrithi wake wa Mamlaka ya Ukhalifa wa Kiislam.**

Tuumeona Uzuri wa Maumbile ya Zulaykha, wingi wa Mali na Cheo na kasoro ya Mumewe ambae ni Al Aziz. Na namna ghafla alivyoingia Nabii Yusuf katika maisha yao ambae yuko chini ya Uangalizi wa Mola wake kabla ya hata kuzaliwa kwake, na yuko katika hali ya kupendwa na Baba yake, kutumbukizwa Kisimani na kutolewa, Kufanywa Mtumwa hadi kufikia katika Nyumba ya Al Aziz na hivyo kuanza makazi yake mapya katika ardhi ya nchi ya Misri kama inavyomalizia aya yetu kwa kutuwekea wazi Uwezo mkubwa wa *Allah Subhana wa Taala* kwa kusema:

﴿ كَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُ مِن تَأْوِيلِ ٱلأَحَادِيثِ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ﴾

**Wakadhalika makkanna liyoosufa fee al-ardhi walinuAAallimahu min ta/weeli al-ahadeethi waAllahu ghalibun AAala amrihi walakinna akthara alnnasi la yaAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:21)*

*Tafsir:* ***Na kadhalika hivyo ndivyo tulivyomsimamishia makazi Yusuf katika ardhi ya Misri. Ili tupate kumfundisha kuhusiana na kutafsir hadithi. Na kwa hakika Allah ni mwenye udhibiti juu ya jambo lake lakini watu wengi si wenye kujua juu ya hilo.***

Hapa tunaona kua baada ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuweka wazi namna alivyomjaalia Nabii Yusuf kutoka hatua moja hadi nyengine kuanzia katika Uchungaji hadi katika kuchungwa yeye kwa kua ni Mtumwa na mwishowe kuingia katika moja kati ya Nyumba za Watawala wa Misri. Kisha

bado *Allah Subhanah wa Ta'ala* anaweka wazi kua bado Nabii Yusuf hajafikia Darja ambayo amemkadiria kuifikia hapa ulimwenguni, kwani kamkadiria afike juu zaid na bila ya shaka ataifikia.

Na ndio maana akasema: *Wa Allahu Ghalibun Aala Amrihi* -Na Hakika ni *Ghalib* wa Mambo yake. Ambapo neno *Ghalib* linatokana na neno *Ghalaba* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kushinda, Kutawala, Kua na Ubingwa, Kuzidi Uwezo wa Kitu, Kudhibiti.

Hapa inabidi tujue kua tunapozungumzia Majina ya Sifa za Allah *Subhanah wa Ta'ala* basi kamwe hatuwezi kufafanua maana yake ipasavyo, ila hua tunajaribu kufafanua kwa ufahamu wetu ili angalau tupate muangaza juu ya maana iliyokusudiwa na aya.

Mbali ya kua neno *Ghalaba* limetoa neno *Ghalib* ambalo maana yake ni kudhibiti lakini pia neno hilo limetoa neno *Maghlub* ambalo maana yake ni kudhibitiwa. Hivyo basi katika kisa hiki Nabii Yusuf alikua ni *Maghlub* aliedhibitiwa na ndugu zake hadi akatiwa kisimani. Na ndugu zake ambao ni ina Al Asbatibasi wao walikua ni *Ghalibun* yaani waliomdhibiti na kumshinda Nabii Yusuf.

Sasa *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kua yeye na *Ghalib* yaani ni mwenye Uwezo Mkubwa sana wenye ukamilifu wa Kupita kiasi wa kudhibiti Makadirio ya Kila kitu chake na hivyo akikadiriacho yeye basi kamwe hakuna atakaeweza kupangua makadirio yake. Ambapo kwa upande wa Nabii Yusuf ili afikie alipokadiriwa afike basi inabidi lazima kwanza apitie kwenye mitihani mizito sana, kwani kama tunavyojua kua ili Dhahabu ing'are basi lazima kwanza ipigwe Moto kisha isuguliwe!

Hivyo tunaanza kuona namna Nabii Yusuf alivyokua akipashwa Moto na Mola wake na kisha kuanza kung'arishwa kwa mitihani ambayo kama tungepewa sisi leo hii basi ni asilimia 1% tu miongoni mwetu ndio wangepasi, kwa wanaojua basi wanajua kua kwa upande wa Nabii Musa basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* alimpa Hikma Nabii Musa wakati alipofikia umri wa Miaka 35, na hii ni baada ya kukaa Midian kwa Shuayb kwa miaka 10.

Na kwa upande mwengine basi hata Nabii Isa Ibn Maryam kua Yeye alipewa Hikma wakati bado akiwa Mdogo, hali hii pia tumeiona katika kisa cha Nabii Daud na Nabii Sulayman na Nabii Ibrahim lakini nae pia alipewa Hikma akiwa Mdogo.

Sasa tunaporudi katika kisa chetu hiki tunachokizungumzia sasa hivi cha Nabii Yusuf basi tunaona kua mara tu baada ya aya iliyokua ikizungumzia Nabii Yusuf kununuliwa na kukaribishwa kwa Al Aziz basi aya inayofuatia inatuwekea wazi kua Nabii Yusuf alipewa Hikma baada ya Kufika Misri kwa Al Aziz.

Na hii ni kwa sababu kama tulivyosema hapo kabla kua Nabii Yusuf alikua anatakiwa kukabiliana na Mtihani mkubwa sana ambao wengi wetu leo hii tungefeli.

﴿وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ آتَيْنَاهُ حُكْماً وَعِلْماً وَكَذٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Walamma balagha ashuddahu ataynahu hukman waAAilman wakadhalika najzee almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:22)*

*Tafsir:* ***Na (Yusuf) alipobaleghe na kupea kikamilifu basi tulimpa Hikma na Ilmu na hivyo ndivyo tunavyowalipa wenye kufanya Mema.***

Aya inasema kua wakati Nabii Yusuf alipobalegh akapewa Hikma, hii inamaanisha kua Nabii Yusuf alikaa kwa Al Aziz katika Nyumba ya Zulaykha kwa mda kidogo hadi akapea kimwili, kiakili na

kiufaham, na kihikma na mbali ya kua na Uzuri wa kuvutia sana lakini pia akawa ni Mwanamme Shababi aliekamilia. Kwani kwa upande mwengine basi tunaona kua Zulaykha nae mbali ya kua na uzuri wa kipekee na utajiri lakini pia Zulaykha alikua katika umri wa baina ya miaka 35-40.

Na bila ya shaka kama ilivyokua kwa Kijana Mwanamme anapobaleghe na kua ni mwenye mitihani ya kujidhibiti tunapozungumzia Wanawake kwa sababu anakua anajiamini sana takriban katika kila kitu, basi ndivyo hivyo hivyo inavyokua kwa Mwanamke anapokua katika kupindi cha miaka ya 32 mpaka 40 anakua anajua ni kipi anachokitaka kwa muda mrefu na kipi asichokita kwa muda mfupi.

Kwani kipindi hiki Mwanamke nae hua tayari amesharidhika na Majaaliwa ya Maumbile yake na hivyo anajijua ndani nje na kujiamini sana na hakamatiki hususan tunapozungumzia kuhusiana na Hisia za Mapenzi na Matamanio ya Kimwili, hivyo Zulaykha alikua tayari ameshafikia hali ambayo anajua anachokitaka, ambacho kitamfaa kwa mda mrefu na hivyo akaamua kukifukuzia kile kizuri kisichokua na mfano kiliopo mbele yake ambacho ndicho pekee akitakacho, kwani kwa mtizamo wake yeye basi kizuri hicho ndio kipo juu kwenye darja yake, hii inawekwa wazi na aya yetu inayofuatia ambayo inasema kua:

﴿وَرَاوَدَتْهُ ٱلَّتِى هُوَ فِى بَيْتِهَا عَن نَّفْسِهِ وَغَلَّقَتِ ٱلأَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ إِنَّهُ رَبِّيَ أَحْسَنَ مَثْوَاىَ إِنَّهُ لاَ يُفْلِحُ ٱلظَّالِمُونَ﴾

**Warawadat-hu allatee huwa fee baytiha AAan Nafsihi waghallaqati al-abwaba waqalat hayta laka qala maAAadha Allahi innahu rabbee ahsana mathwaya innahu la yuflihu al*dhdha*limoona** *(Sura Yusuf 12:23)*

*Tafsir:* ***Na (Yusuf) akatakiwa na yule ambae yumo Nyumbani kwake (Zulaykha) kwa ajilli ya Nafsi yake Na (Zulaykha) akafunga Milango kisha akasema (Kumwambia Nabii Yusuf): 'Hebu njoo hapa.' Nae (Yusuf) akasema: 'Nnajikinga kwa Allah, kwani kwa hakika (Al Aziz) ni Bwana wangu, ameyafanya makazi yangu hapa kua ni mazuri (hivyo sitomsaliti). Kwani kwa hakika hawatofuzu wale wenye kufanya udhalim'.***

Aya yetu imetumia neno *Rawada* ambalo liatokana na mzizi wa neno *Rada* ambao kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Kutafuta, Kuomba kitu kwa Upole, kuenda huku na kule taratibu kwa ajili ya kutaka kitu. Neno *Rada* ndio lililotoa neno Ruwaida ambao hua linamaanisha Kutembea taratibu na pia likatoa neno *Irada* ambao hua linamaanisha Kutaka au kua na Khiari katika kufanya kitu.

Hivyo tunapoliangalia neno *Rawada* ambalo limetokana na neno *Rada* hua linamaanisha Kutamani, Kutaka kutokana na matamani, Kutongoza, Kushawishi mtu kufanya kitu asichotaka hadi mtu huyo akawa ni mwenye kufanya kitu hicho.

Tafakkar! Kwani aya haikutumia neno *Rawadat-hu* kumaanisha Kutakiwa kimapenzi, Kutamaniwa au Kutongozwa kwa mara moja tu, bali neno hili ni lenye kumaanisha Kutakiwa na kutongozwa ambako kuko katika hali ya kudumu na kuendelea kwa mda mrefu, kutokana na kurudiwa mara kwa mara kwa majaribio hayo ya kutakiwa kwa Nabii Yusuf na Zulaykha.

Na hii ilitokana kwa sababu ingawa Zulaykha Mwanamke Mzuri Tajiri na mwenye Mume mwenye Mmalaka na Uwezo wa kutawala lakini Mumewe alikua hana uwezo wa Kumtekelezea Mkewe Matamanio Yake. Hivyo Zulaykha alipomuona Nabii Yusuf na Uzuri wake wa kuvutia sana, halafu

yuko chini ya Mamlaka yake basi akafanya yanavyotaka Matamanio ya Nafsi yake kwa kuona kua sasa hivi atapata utulivu wa Nafsi yake.

Na kutokana na mtizamo wake basi akaona kua umefika mda muwafaka kwani hata umri wake na Umri wa Nabii Yusuf basi anaweza kumdhibiti na Mazingira wanayoishi basi yapo pia kwa ajili ya Manufaa yake. Hivyo Zulaykha akaanza kidogo kidogo kumuonesha dalili Nabii Yusuf kwa maneno ya wazi wazi na baadae kwa vitendo kabisa.

Anasema Imam Muhammad Ibn Is-haq Ibn Yasar Ibn Khiyar kua: '**Zulaykha alianza kwa kumsifia Nabii Yusuf Uzuri wa maumbile yake na kuanza kumuonesha namna anavyomtani na kutaka sana Nabii Yusuf, kwani alikua akimwambia: 'Ewe Yusuf hakika wewe ni Kijana mwenye Nywele nzuri sana''**

Nabii Yusuf akawa ni mwenye kujibu: '**Hakika hizo nywele uunanziona nzuri basi zitakua ndio za mwanzo kuanguka kutoka katika mwili wangu nitakapofariki'**

Zulaykha alipokua akisema: '**Yusuf una Macho mazuri sana!'**

Basi Nabii Yusuf alikua akisema: '**Hayo Macho ndio yatakua ya mwanzo kuchanganyika na udongo ardhini baada ya kufariki kwangu.**'

Zulaykha alikua akisema: **'Yusuf una sura nzuri na yenye kuvutia sana'**

Basi Nabii Yusuf alikua akisema: '**Uzuri wangu huo wa mwili wangu ndio utakaoliwa na mafunza baada ya kufa kwangu.**'

Mbali ya Majibu ya Mkato ya Nabii Yusuf lakini hali hii ya kusifiwa kwa uzuri wake kamwe haikusita, kwani Zulaykha aliendelea kuonesha Dalili kwa kumfuata fuata na kumuamrisha kumfanyia mambo mbali mbali ambayo hayastahiki kwa Kijana Mwanamme kumfanyia Mwanamke.

Na Nabii Yusuf alitekeleza kwa sababu alikua tayari ameshajaaliwa Hikma na Ilm na hivyo basi hakutaka kumkera Al Aziz wala Zulaykha mwenyewe pale inapokua hajavuka mpaka ambao tayari Nabii Yusuf alikua ameshauweka na ameshajitayarisha kuulinda na anasubiri aone kama utavukwa ama la! Kwani ukivukwa basi hapo sasa itabidi achukue hatua stahiki za kuainisha wazi mipaka iliyopo baina yake na Zulaykha.

Kwani ingawa Zulaykha alitumia kila njia za maneno na vitendo kumvuta Nabii Yusuf lakini Nabii Yusuf hakuterereka na msimamo wake wa kuonesha kutojali vishawishi vya Zulaykha dhidi yake.

Kuna siku Zulaykha alimwambia Nabii Yusuf: '**Ewe Yusuf hakika uzuri wa monekano wako unadhooofisha na kukondesha mwili wangu.**'

Nabii Yusuf akamjibu Zulaykha: '**Bila ya shaka Ibilis atakusaidi juu ya hilo'**

***HAMM* NA MATAMANIO YA ZULAYKHA KWA NABII YUSUF.**

Hali hii iliendelea hadi ilifikia wakati Zulaykha akawa anajua kua Nabii Yusuf anampenda na anamtaka yeye pia lakini sasa Yusuf anaogopa kuvuka kizingiti kilichopo mbele yake yaani, Al Aziz.

Hivyo Zulaykha akasubiri siku mbayo Al Aziz ametoka na akaandaa mazingira ya kumuingiza Nabii Yusuf chumbani ambapo *Allah Subhanah wa Ta'ala* analielezea tukio hilo katika sehemu ya pili ya aya yetu pale aliposema kua:

﴿وَغَلَّقَتِ ٱلأَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ إِنَّهُ رَبِّيٓ أَحْسَنَ مَثْوَاىَ﴾

**Warawadat-hu allatee huwa fee baytiha AAan Nafsihi waghallaqati al-abwaba waqalat hayta laka qala maAAadha Allahi innahu rabbee ahsana mathwaya** *(Sura Yusuf 12:23)*

*Tafsir:* **Na (Zulaykha) akafunga Milango (kwa kufuli) kisha akasema (Kumwambia Nabii Yusuf): 'Hebu njoo hapa.' Nae (Yusuf) akasema: 'Nnajikinga kwa Allah, kwani kwa hakika (Al Aziz) ni Mlezi wangu, ameyafanya kua ni mazuri makaazi yangu hapa (hivyo sitomsaliti).'**

Hivyo Zulaykha alikua hafikirii kua Nabii Yusuf anamuogopa Mola wake kwanza na kisha ndio Al Aziz, kwani yeye alikua anajua kua Nabii Yusuf anamuogopa Al Aziz tu. Hivyo siku hio Zulaykha alimwita Nabii Yusuf chumbani akafunga Milango kisha akapanda kitandani na akamwita Nabii Yusuf aje juu ya Kitanda tena ndani ya shuka la Kitanda hicho.

Anasema Imam Abu Is-haq Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ibrahim Al Thalabi Al Shafii kua**: Amesema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: Zulakha alimwambia Nabii Yusuf walipokua Chumbani kwa kusema kua:** '**Umeuchosha mwili wangu kutokana na uzuri wa Uso wako.' Nabii Yusuf akasema: 'Iblis atakusaidia juu ya hilo.'**

**Zulaykh akasema: 'Ewe Kibustani changu kinawaka Moto hebu njoo uuzime moto wake.'**

**Nabii Yusuf akajibu: 'Kama nikiuzima Moto huo basi mimi ndio nitaungua badala yake'**

**Zulaykha akasema: 'Ewe Yusuf Kibustani changu kimekauka kinataka Maji njoo ukimwagie Maji'**

**Nabii Yusuf akasema: 'Yule Mwenye Ufunguo wa nyumba hii ndio mwenye haki ya kukimwagia maji'**

**Zulaykh akasema: 'Ewe Yusuf Nywele laini za Hariri zimeshatandazwa kwa ajili yao hivyo njoo unitimizie hamu yangu'**

**Nabii Yusuf akajibu: 'Nikifanya hivyo basi nitakua nimekosa sehemu yangu ya Pepo'**

**Zulaykha akasema**: '**Ewe Yusuf njoo hapa upande Kitadani ukae pamoja nami, tujihifadhi humu ndani ya shuka'**

**Nabii Yusuf akamwambia Zulaykha:** '**Hakuna kitakachonificha mimi Mbele ya Macho ya Mola wangu pale nitakapomuasi.**'

**Zulaykha akasema:** '**Njoo basi angalau unipapase ili nipate utulivu wa Moyo wangu.**'

**Nabii Yusuf akajibu:** '**Hakika Mlezi wangu Al Aziz ana haki zaidi juu ya kutekeleza jambo hilo kuliko mimi'**

**Hivyo Zulaykha akasema: ‘Alaa, kumbe una khofu na Al Azizi, basi usiwe na khofu kwani kwa hakika mimi ninaweza kumnywesha kikombe za Zebaki na Nyama ya Mwili wake itaachana na mifupa ya Mwili wake. Kisha nitamzonga kwenye guo la dhahabu na kuutupa mwili wake kwenye *Qaytun* (Chumba cha Kuhifadhia vitu kwa Muda Mrefu). Na Hakuna atakaejua juu yake, kisha nawe nitakukabidhi Umiliki wa Kila kitu chake kuanzia Kikubwa hadi kidogo kilichomo ndani ya Mamlaka yake.’**

**Nabii Yusuf akasema: ‘Lakini inabidi ufaham kua ukifanya hivyo basi kuna siku ambayo ni siku ya hesabu, ambapo ikifika siku hio basi haitolipika hesabu yake kwa jambo hilo.’**

**Zulaykha akajibu: ‘Ewe Yusuf mimi nadhani kua wewe hujui, kwani ukweli ni kua mimi nna hazina kubwa sana ya Dhahabu, Lulu, Zamaradi, Almasi, Yaqut na kila kitu uachokijua wewe kua ni chenye thamani Duniani, hivyo hivi nitakupa mimi baada ya kua nami na utatumia hazina hio kwa ajili ya kumfurahisha na kumridhisha Mola wako.’**

Hivyo Nabii Yusuf akasema kama inavyomalizia aya kua:

﴿قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ﴾

**Qala maAAadha Allahi innahu rabbee ahsana mathwaya innahu la yuflihu al*dhdha*limoona** *(Sura Yusuf 12:23)*

*Tafsir:* **Nae (Yusuf) akasema: ‘Nnajikinga kwa Allah, kwani kwa hakika (Al Aziz) ni Mlezi wangu, ameyafanya kua ni mazuri makaazi yangu hapa (hivyo sitomsaliti). Kwani kwa hakika hawatofuzu wale wenye kufanya udhalim’.**

Yaani aya inatuwekea wazi namna Nabii Yusuf alivyokua akimkatalia Zulaykha jambo lake hilo la Udhalim ambalo ni la kumdhulumu na kumvujia haki yake Al Aziz, kwa kumbainishia kua mtizamo aliokua nao yeye Zulaykha ni mtizamo wa Kidunia tu, na hivyo hafikirii kuhusiana na hali ya kesho, katika siku ya Malipo! Mbele ya *Allah Subhanah wa Ta’ala*.

Lakini sasa hata hivyo aya inayofuatia baada ya hio yaani Aya ya 24 basi tunaiona kua inasema:

﴿وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦ وَهَمَّ بِهَا لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ﴾

**Walaqad hammat bihi wahamma biha lawla an raa burhana rabbihi kadhalika linasrifa AAanhu alssoo-a waalfahshaa innahu min AAibadina almukhlaseena** *(Surat Yusuf 12:24)*

*Tafsir:* ***Na Kwa Hakika (Zulaykha) alikua na hamu nae (Nabii Yusuf) Na yeye (Nabii Yusuf) Angekua na Hamu nae (Na kumtekelezea Matamanio yake Zulakykha) Lau Kama Angekua Hajaona Dalili za Mola wake na Hivyo ndivyo Tulivyomgeuza (Yusuf) Kutokana na Maovu na tabia ya Uasharati Kwa Hakika yeye alikua ni Miongoni mwa Waja wetu Tuliowachagua na Kuwaongoza.***

Ama juu ya aya hii basi tunaona kua kua mitizamo tofauti juu ya maana yake. Kwani Wanazuoni wanasema kua aya imetumia neno *Hamm* ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha

Kua na Wasi wasi, Kua na Hamu, Kua ni mwenye kujali, Kua ni mwenye kutamani, Kua ni mwenye malengo au makusudio juu ya kitu. Na tunapozungumzia *Hamm* basi kilugha hua kuna *Hamu* ana mbili:

***1-Hamm ya Khatir*** - Yaani Hamu ya Mawazo ambayo hua ni ya kukusudia akilini kisha yakapita na Kutoka akilini mwako kutokana na sehemu yake kuchukuliwa na Mawazo mengine.

**2- *Hamm ya Israr*** -Yaani Hamu ya Nia, Mawazo na Msimamo Thabit ambayo inakua ndani ya Kifua na Moyo wa Ibn Adam.

Anasema *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Az Zukhruf Ad Din* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii kua: ‘***Khatir* hua ni Hamu hutayarisha *Raghba* (Matamanio) Matamanio hutayarisha vitendo na kutia Azma ambayo nayo husababisha kutayarishwa kwa *Niyyah* ambayo huupelekea Mwili kutekeleza kwa vitendo yale yanayotakiwa kutekelezwa. Kwani *Khawatir* (Wingi wa *Khatir*) hua ndio Wasi wasi (Vishawishi vya Shaytan) ambapo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* amesema kua Wasi wasi unajumuisha *Khawatir* ambazo hua ni zenye kuingia ndani ya ufaham wa mwenye kufanya Jitihada kwa ajili ya kumkimbilia Mola wake na kila sababu ya *Khawatir* hua ina chanzo chake ambacho kina jina lake. Na jina la chanzo cha Mawazo hayo ya wasi wasi hua ni Shaytan, na haiwezekani kuingia akilini kua kama Ibn Adam anaweza kujitenga nae Shaytan.’**

*Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Az Zukhruf Ad Din* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii anasema kua : ‘**Inabidi Mtu kujilinda na *Khawatir* kwa kuyadhibiti matamanio ya ambayo yanasababishia kutokea kwa *Khawatir*, kwa kukaa mbali na mambo yote ambayo ni mapambo ya kidunia na hivyo ni yenye kupotosha, na badala yake kua ni mwenye kumkaribia na kumtegemea *Allah Subhanah wa Ta’ala* pekee.’**

Imam Muhammad Ibn Atiyyah Al Harith Abu Talib Al Makki Al Shafii basi yeye anasema kuhusiana na hamu kua: ‘**Mawazo ambayo hua ni yenye kuhimiza kufanya mema hua ni muhimu kuyatilia maanani. Lakini Hamu ambazo zinaushugulisha Moyo hususan kuhusiana na mambo yaliyopita, na mambo yatakayokuja baadae hua ni Waswas wa Shaytan, ambao hua ni wenye kumzuilia Mja kujitolea kwa ajili ya Mola wake na Kumuamini na kumtegemea Mola wake. Kila mashambulizi haya madogo madogo ya Ibilisi yanapokua mengi basi hua ni yenye kumtia wasi wasi mtu kuhusiana hali kiNafsi ya Mja. Kwani Wasi wasi huifanya Nafsi kua ni yenye kuteleza teleza kutokana na kusudio lake hilo la kiroho. Hivyo kama Mja atakua ni mwenye kupigana dhidi ya adui huyu mbaya ambae ni Ibilisi basi bila ya shaka *Allah Subhanah wa Ta’ala* atakua ni mwenye kumlipa Mja huyu kwa Mapenzi na kumuongezea nguvu dhidi ya Ibilisi.’**

Ambapo kwa upande wa Imam Abu Abd Allah Harith Ibn Saad Al Muhasibi Al Basr basi yeye anasema kuhusiana na mapigano ya Nafsi dhidi ya *Khawatir* kua: ‘**Hali hii hua ni sawa na mtu ambae yuko safarini huku njiani akiwa ni aliezama kwenye kiza, hakuna muangaza, hivyo basi macho yake yamekua hayana maana kwake kwani hakuna mwangaza na hana hata taa, na hapo hapo hata kama atakua nayo hio taa basi taa hio haitokua na maana kwake kama macho yake yatakua ni dhaifu, na hata kama macho yake yatakua ni mazuri yenye afya basi taa hio haitokua na maana kwake kama ikiwa hatoangalia ni wapi anaweka hatua za miguuu yake, ili aweze kuendelea na safari kwa umakini.**

**Na kama mtu huyo akiwa anaangalia juu mbinguni katika kutembe kwake, japo Macho yake yakiwa mazima na yenye afya na taa yake inamurika sana basi atakua pia ni sawa na yule**

**asiekua na taa na pia si mwenye kuona, na akiangalia ardhini bila ya taa basi atakua si mwenye kuona pia. Hivyo Muono wenye afya hua ni sawa na Ufaham wenye Afya, na Taa hua ni sawa na I'lm. Na kua na umakini katika kutembea kwako hua ni sawa na kua na umakini na Ufaham wako ambao unautumia katika kutafuta kupata mtizamo ndani ya I'lm na kua na umakini juu ya kile kinacho kujia akilini kulingana na Qur'an na Sunnah'***(Kitab Ar Riya.)*

Hivyo tunapozungumzia *Hamm* ya Zulaykha iliyozungumziwa katika aya yetu hii ya 12:24 ya *Surat Yusuf* basi hii ilikua ni *Hamm* ya *Israr* yaani hamu ya Nia na Kusudio iliyojaa msimamo madhubuti kama aliokua nao Zulaykha katika kumtaka Nabii Yusuf, lakini *Hamm* ya Nabii Yusuf iliyozungumziwa katika aya aya hii ilikua ni ilikua ni *Hamm* ya *Khawatir* yaani ya mawazo yenye kuingia akilini bila ya kukaa kwa kupitia upande mmoja na kutokea katika upande wa pili.

Na tulivyosema hapo Mwanzo kua Maana ya Jina Zulaykha ilikua inaenda sambamba na Maumbile ya Zulaykha mwenyewe, kwani alikua na Maumbile ya Uzuri wa Kuvutia, Kufurahisha na Kukuletea Mafanikio ndani yake. Lakini Nabii Yusuf alikua ni Mzuri zaidi na alikua na *Bashar* (mwili au umbo) la Ibn Adam lakini *Ins* (Maumbile ya hisia ya Kibinaadam) yalikua tofauti na mimi na wewe, hivyo basi huenda mimi na wewe tungefeli Mtihani na tungeona bora tuyamalize mambo yaishe, na Al Azizi atajijua mwenyewe, hali ambayo ni tofauti na ile ya Nabii Yusuf.

Kwani Nabii Yusuf basi alipitiwa na Mawazo hayo ya kua na hamu lakini hapo hapo akaoneshwa Dalili na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kama vile tunavyoona pale tunaporudi kwa *Sultan Al Mutakkalimin Mujaddid ad Din Imam* Al Ghazali al Thani Imam Fakhr ad Din Al Razi ambae yeye ana mtizamo unaoenda sambamba kimaana na mtiizamo wa *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari ambao kwa pamoja basi wao wanasema kua:
**Kumbuka kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika aya hii amesema kua:**

﴿وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَآ أَن رَّأَى بُرْهَانَ رَبِّهِ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلْفَحْشَآءَ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُخْلَصِينَ﴾

**Walaqad hammat bihi wahamma biha lawla an raa burhana rabbihi kadhalika linasrifa AAanhu alssoo-a waalfahshaa innahu min AAibadina almukhlaseena***(Surat Yusuf 12:24)*

*Tafsir:* ***Na Kwa Hakika (Zulaykha) alikua na hamu nae (Nabii Yusuf) Na yeye (Nabii Yusuf) Angekua na Hamu nae (Na kumtekelezea Matamanio yake Zulakykha) Lau Kama Angekua Hajaona Dalili za Mola wake na Hivyo ndivyo Tulivyomgeuza (Yusuf) Kutokana na Maovu na tabia ya Uasharati Kwa Hakika yeye alikua ni Miongoni mwa Waja wetu Tuliowachagua na Kuwaongoza.***

**Hivyo Miongoni mwa Sifa za Utukufu wa kua ni mwenye kuchaguliwa na kuongozwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua ni kua na Ushindi dhidi ya Matamanio sio, na wala si kutokua na Matamanio sio.**

Naam, hio ni sehemu ya kwanza ya aya kimaana ambayo inaweka wazi hali ilivyokua baina ya Zulaykha na Nabii Yusuf basi na tuingie katika sehemu ya pili ambayo inazungumzia namna Nabii Yusuf alivyogeuzwa na kuoneshwa Dalili kutoka kwa Mola wake.

Sehemu hio ni yenye maneno yasemayo: ***lawla an raa burhana rabbihi*** yaani *Lau kama angekua hajaona Burhan za Mola wake.*

Ambapo tunaona kua aya imetumia neno *Burhana* ambalo ni lenye kutokana na neno *Bariha*. Neno Bariha hua linamaanisha Kuthibitisha, Kutoa Hoja, Kumshinda Mtu kwa hoja na Vithibitisho vya hali ya juu kabisa yaani visivyopingika au kudharaulika. Hivyo basi Neno *Burhan* hua linamaanisha Uthibitisho, Ushahidi, Ubainisho wa hoja yenye nguvu kubwa iliyo wazi ambayo kamwe haiwezekani kupingana nayo wala kuidharau, hususan kutokana na kua Uthibitisho huo ni wenye kutoka kwa Mola wa Viumbe *Allah Subhanah wa Ta'ala*.

Na ingawa aya haijaweka wazi Nabii Yusuf alioneshwa vithibitisho gani vya wazi ambavyo vilimfanya kutanabahi na kugeuka mzima mzima na kumpa mgongo Zulaykha lakini Wanazuoni wanasema kua: '**Nabii Yusuf alimuona Nabii Yaqub akiwa mbele yake baina yake na baina ya Zulaykha huku akiwa ni mwenye kumgonga gonga Yusuf Kifuani kwa vidole vya mkono wake.'** Huo ni mtizamo wa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kutoka kwa Imam Abu Qasim Sulayman Ibn Ayub Ibn Mutayyir Al Lakhmi Al Tabarani.

Ama kwa mtizamo wa Imam Abu Abdillahi Ikrimah Ibn Abdillahi, Imam Abu Hajjaj Mujahid Ibn Jabir na Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal basi wao wanasema kua: '**Wakati Zulaykha alipokua keshapanda kitandani anamwita Nabii Yusuf basi mara ghafla Nabii Yusuf aliona paa la Nyumba hio halipo kisha juu yake akamuona Nabii Yaqub akiwa anajitafuna vidole'**

Na Kwa upande wa Imam Isma'il ibn 'Abd al-Rahman Ibn Abi Karima Al Suddi basi yeye anasema kua: '**Nabii Yusuf alisikia Sauti ikiwa inamwambia: 'Ya Yusuf! Usilale nae! Kwani ukilala nae Kitandani basi utakua kama ndege asieweza kuruka na hivyo kubakia ardhini bila ya kua na uwezo wa kujilinda kutokana na madhara yeyote. Na usipolala nae utakua huru kama ndege anaeruka angani bila ya kutua chini na hivyo hua si mwenye kudhibitika na wala si mwenye kudhurika. *Tafakkar Ya Yusuf!* Kwani ukilala nae utakua kama Nyati aliekufa na hivyo hana uwezo wa kutumia pembe zake kwani wadudu wamehamia na kutoboa ndani yake. Na kama hukulala nae basi bila ya shaka utakua huru kama Nyati hutodhibitika kwani Nyati hua ni mwenye kutumia pembe zake katika kujilinda kwake''**

Katika kuendela kuangalia mitizamo inayoonesha kua Nabii Yusuf alioneshwa *Burhan* na *Allah Subhanah wa Ta'ala*, basi tunaona kua anasema Imam Sahl Al Tustari kua: '**Kutokana na *Nafsi Tabiyyah* (Nafsi ya tabia za Kimaumbile) basi Nafsi ya Nabii Yusuf ilikua na hamu na Zulaykha pia.**

**Lakini sasa jambo hili halikuwezekana kutokana na kua Nabii Yusuf alipewa Nguvu na Uwezo kupitia katika *Nafsi Al Tawfiq wa Al Islma* (Nafsi inayoungwa Mkono na Muumba na Inayolindwa kwa ajili ya Mafanikio ya Kiakhera). Hivyo basi badala yake Nabii Yusuf akawa na hamu ya kumkimbia Zulaykha na kupingana nae. Yaani *Allah Subhanah wa Ta'ala* alimlinda Nabii Yusuf.**

**Hivyo basi kama si msaada wa *Allah Subhana wa Ta'ala* kumlinda Nabii Yusuf basi bila ya shaka Nabii Yusuf angekubaliana na Matakwa ya Zulaykha ambayo ni yenye kutokana na *Nafs Ash Shahwaniya* (Nafsi ya Matamanio). Hivyo Nabii Yusuf alihifadhiwa kwa kuoneshwa *burhan* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kumtuma Malaika Jibril *Alayhi Salam* na hivyo akatokea mbele ya Nabii Yusuf huku akiwa katika umbo la Nabii Yaqub ambae alionekana akitafuna vidole vya mkono wake. Na Nabii Yusuf alipomuona Nabii Yaqub akiwa mbele yake anatafuna vidole vya mkono wake basi akakimbilia Mlangoni ili kujiepusha na kosa linalotaka kutokea na kuanza kuomba msamaha kwa Mola wake.'**

Ama hapa baadhi wanaweza wakajiuliza kwa nini hii ni mara ya pili Wanazuoni wanasema kua Nabii Yusuf alimuona Nabii Yaqub akitafuna Vidole vyake? Hivyo basi jibu la suali hili ni kua: '**Wanazuoni wa Lugha ya Kiarabu mara nyingi hua wanatumia maneno kama haya ya kua 'Mtu anatafuna vidole vyake' kutokana na kua Watu wa jamii za Kiarabu hua ni wenye kufanya hivyo pale wanapoonesha mshangao, Kustaajabu au wanapokua na woga au khofu, kama vile vila jamii za Kiswahili zinavyofanya hivyo kwa khofu na mtu kuanza kusema: 'Mama Yangu Wee!' huku machozi yakianza kumtoka**.

**Hivyo Nabii Yufusu alioneshwa kua Baba yake ana khofu juu ya hilo jambo linalotaka kutokea mbele ya mtoto wake, kua ni kosa kubwa sana na matokeo yake ni mabaya sana mbele ya Al Aziz na pia mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*'**

Ama kusema kweli basi mitizamo iko mingi sana juu ya Tukio hili, na kila mmoja anatoa uthibitisho wake kulingana na alivyofaham, kiasi ya kua nikielezea basi tutaganda hapa chumbani kwa Zulaykha kwa siku kadhaa.

**KANZU YA PILI ILIYOCHANIKA YA NABII YUSUF**

Hivyo mara tu baada ya Nabii Yusuf kuoneshwa *Burhan* na *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hapo hapo akatanabah na kugeuka akitafuta sehemu ya kujiokoa na hivyo kumpa mgongo Zulaykha ambae yupo kitandani. Nabii Yusuf akaona kua hapa hakuna njia ya kuokaka na mtihani huu isipokua kwa kupitia Mlangoni. Ghafla akili yake ikamwambia kua akimbilie Mlangoni ili apate kutoka chumbani humo, na hivyo akaanza kuukimbilia Mlango ambao nao ulikua umefungwa.

Kwani Zulaykha ambae alikua tayari keshapanga mikakati yake na kuona kua leo kusudio langu litatimia tu, na hivyo Yusuf ataingia mikononi mwangu, na alipomuona Nabii Yusuf anageuka upande mwengine basi na yeye ghafla ufahamu wake ukamwambia kua kuna kitu kinataka kutokea hivyo ukaanza kutanabahi na kujiuliza jee anataka kufanya nini Yusuf?

Akagundua kua huenda Yusuf anataka kumpangulia mikakati yake ambayo ameipanga kwa mda mrefu na kwa umakini mkubwa sana. Hivyo akakaa kitako na kumuangalia Nabii Yusuf kisha kama namna ambavyo Paka anaetaka kumkamata Panya huku akipiga mahesabu kua akikimbilia huku nitamrukia kwa mkono wa kulia na akirukia kule nitamkamata kwa mkono wa kushoto.

Kwani Zulaykha alikua akimuangalia Yusuf kwa muangalio ambao ni Muangalio wa Mtu ambae anajua kua akichomoka leo basi ni sawa na kuagana *Maasalam w Allah Maak!* Huenda asiingie tena mtegoni kama inavyotakiwa kama alivyoingia leo na hivyo ndoto ya matamanio yangu yatakua ndio mwisho wake.

Hivyo Nabii Yusuf alipochomoka na mbio basi bila ya shaka Zulaykha alikua tayari nae keshachomoka kutoka kitandani kwa kasi zaid na kua nyuma ya Nabii Yusuf. Naam hali hii anaielezea *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Qur'an pale aliposema:

﴿وَٱسْتَبَقَا ٱلْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَى ٱلْبَابِ قَالَتْ مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ﴾

**Waistabaqa albaba waqaddat qameesahu min duburin waalfaya sayyidaha lada albabi qalat ma jazao man arada bi-ahlika soo-an illa an yusjana aw AAadhabun aleemun**.*(Surat Yusuf 12:25)*

*Tafsir:* ***Wakafukuziana kuelekea Mlangoni, na (Zulaykha) akaichana Kanzu yake (Nabii Yusuf) mgongoni, wakakumbana na bwana wake (Zulaykha yaani Al Aziz) mlangoni. Nae (Zulaykha akasema) : 'Jee ni Malipo gani juu ya yule ambae anamtakia Ovu Mke wako, isipokua Kumfunga Jela au Kumpa adhabu iliyo kali'***

Aya imeanza na *Waistabaqa Albaba* yaani Wakafukuziana kuelekea Mlangoni, na ingawa mara zote anaekimbia kitu hua na kasi zaid ya anakikimbilia kitu lakini kama tulivyosema kua Zulaykha alichomoka na kasi kubwa zaidi ya Nabii Yusuf kwa sababu yeye ndie mwenye haja na hamu zaidi na bila ya shaka mbio za sakafuni huishia ukingoni, hivyo Nabii Yusuf hakufika mbali isipokua Zulaykha alimkuta na kutaka kumsimamisha kwa kumkamata mkono lakini akaukosa.

Akili ya Zulaykha ikasema Vyovyote itakavyokua basi leo huyu Yusuf hachomoki! Hivyo basi mkono wa Zulaykha ulipoukosa mkono wa Nabii Yusuf basi haukurudi nyuma bali ukasogea mbele zaidi ili kukamata kitakacho kamatika kabla hajaufikia mlango.

Hivyo wakati mguu wa Nabii Yusuf unafika chini ya mlango basi mkono wa Zulaykha ukafika kwenye mgongo wa Nabii Yusuf na hivyo kuwahi kakamata Kanzu ya Nabii Yusuf kwa Mgongoni na katika purukushani hizo Kanzu ikachanika mgongoni kwa kuvutwa, kwani hii ilikua ni patashika iliyopelekea hadi nguo kuchanika. Lakini Nabii Yusuf akawahi kuukamata Ufunguo wa Mlango na kufungua ili atoke nje kukimbilia mbali zaidi kutoka katika maeneo aliyokuwepo Zulaykha. Huku Zulaykha akiwa tayari nae yuko chini ya nyayo zake hapo hapo Mlangoni akijaribu kumvuta ndani Nabii Yusuf ambae tayari ameshafanikiwa kuufungua mlango.

Na ghafla Nabii Yusuf akakumbana uso kwa uso na Al Azizi Mlangoni huku Zulaykha akiwa nyuma ya Nabii Yusuf na wote wakiwa katika hali ambayo pumzi zao zinazoingia na kutoka kwa kasi ndani ya vifua vyao kutokana na hali ya kuhema, hali hio ilikua ni yenye kuweka wazi purukushani zilizokua zikitokea baina yao ambazo zilisimama ghafla Mlangoni.

*Allah Subhanah wa Ta'ala* akaendelea kutuwekea wazi hili katika aya yetu ya 25 kwa kusema:

﴿وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَى ٱلْبَابِ﴾

**Waqaddat qameesahu min duburin, Waalfaya sayyidaha lada albabi** *(Surat Yusuf 12:25)*

*Tafsir:* ***Na (Zulaykha) akaichana Kanzu yake (Yusuf) kwa mgongoni na Wakakumbana na Bwana wake (Zulaykha) Mlangoni.***

Kwani tunaona kua Nabii Yusuf tayari ameshafika Malangoni na Nyuma yake yuko Zulaykha na ghafla mlango unafunguka na mbele yao wanakumbana uso kwa uso na Al Aziz ambae nae anashtuka kwa kuwaona wote wawili Nabii Yusuf na Zulaykha wakiwa katika hali ya utata na kustaajabisha kwa sababu wote wawili wako katika Hali ya kutoweza kuzidhibiti vizuri pumzi zao yaani wanahema kama vile waliokua wakikimbizana nyumba nzima, na pia nguo ya Nabii Yusuf Imeshachanika. Ama juu ya kua ni nini kilichofuataia baada ya hapo basi kuna mitizamo tofauti juu yake na pia kuna mitizamo tofauti juu ya lile lililotokea baada ya Mlango kufunguliwa.

Kwani kuna wasemao kua Al Aziz alikua peke yake na pia kuna wanaosema kua Al Aziz hakua peke yake bali alikua pamoja na Ibn Ami wa Zulaykha ambae nae alishuhudia na kushangazwa na aliyoyaona mbele ya macho yake, na juu ya usahih wa mtizamo huu basi tutajua hapo baadae, kwani kwanza inabidi tunarudi kwa Nabii Yusuf ambae yuko mbele ya Al Aziz na nyuma yake Nabii Yusuf amesimama Zulaykha.

Ambapo Nabii Yusuf alikua ni mwenye kupigwa na bumbuwazi kwani alikua hajui aseme nini au aelezee vipi tukio hilo. Hivyo akaamua kukaa kimya bila ya kusema chochote wala kulalamika kwa sababu hakutaka kuanzisha fitna baina ya Al Aziz na *Imraat Al Aziz* Zulaykha. Hivyo Nabii Yusuf alikua yuko tayari kutosema chochote kwa kumhifadhia Zulaykha aibu yake. Ambapo ingawa Nabii Yusuf alikua tayari kumhifadhia Zulaykha aibu yake lakini kwa upande wa Zulaykha basi yeye kwa upande wake alikua na khofu zaid na kuhisi kua huenda Nabii Yusuf atamuuza.

Hivyo basi akaona bora amuwahi Mumewe kabla ya hata Nabii Yusuf kutamka neno na kabla kuulizwa suali yeye na Al Aziz basi Zulaykha akaamua kutumia kanuni za kivita zisemazo kua unapokua karibu na Adui anaehatarisha Usalama wako basi Mvamie kabla Hajakuvamia. Hivyo moja kwa moja akajiingiza katika hali ya kua si mwenye Makosa bali ya kua ni mkoswaji kama mazingira yanavyoonesha kama vile ilivyokua kwa kina Asbati walipojiliza baada ya kumuona Nabii Yaqub ili waonekane kua hawana makosa.

Hivyo kwa upande wa Zulaykha basi yeye akapitisha hukumu moja kwa moja kua yeye ndie mkoswa na kua ni mwenye kutaka kulinda heshima yake ambayo tayari inaonekana kua inataka kutoweka na akaamua moja kwa moja bila ya kuelezea yaliyotokea kwa kumuliza Al Aziz:

﴿ مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلاَّ أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ﴾

**ma jazao man arada bi-ahlika soo-an illa an yusjana aw AAadhabun aleemun**.*(Surat Yusuf 12:25)*

*Tafsir:* ***Jee Ni Nini Malipo ya yule anaemtakia Maovu Mkeo? Isipokua Kifungo au Adhabu Kalia sana***

Hilo ni suali alilolitoa Zulaykha kumuuliza Al Aziz kua jee ni Adhabu gani ambayo anastahiki mtu anaetaka kumfanyia uovu wa kutaka kumuingilia kwa nguvu mke wa Al Aziz?

Na ingawa Nabii Yusuf alikua yuko tayari kulinyamazia tukio hilo lakini hata hivyo baada ya kutuhumiwa basi akaona bora ajitetee, hivyo akasema kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿قَالَ هِىَ رَاوَدَتْنِى عَن نَّفْسِى وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُ قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ الكَاذِبِينَ۞فَلَمَّا رَأَى قَمِيصَهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُ مِن كَيْدِكُنَّ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ﴾

**Qala hiya rawadatnee AAan nafsee washahida shahidun min ahliha in kana qameesuhu qudda min qubulin fasadaqat wahuwa mina alkadhibeena; Wa-in kana qameesuhu qudda min duburin fakadhabat wahuwa mina alssadiqeena** *(Surat Yusuf 12:26-27).*

*Tafsir:* ***Akasema: Ni Yeye ndie alieitaka Nafsi yangu. Na Shahidi akashuhudisha kutoka Miongoni mwa watu wake. (Kwa Kusema) Kama Ikiwa Kanzu yake (Yusuf) Imechanika Mbele basi (Zulaykha) anasema Kweli. Na Yeye (Yusuf) atakua ni Muongo na Kama ikiwa Kanzu yake (Yusuf) imechanika Nyuma basi (Zulaykha) kakadhibisha (Kasema Uongo) na yeye (Nabii Yusuf) atakua ni Miongoni mwa wenye kusema ukweli.***

Ambapo kuna baadhi hua wanadhani kua Shahidi alietoa ushauri huo wa kuangaliwa kwa Kanzu alikua ni Mtoto kutokana na ile hadith isemayo kua: ‘**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Watoto wanne Wamezungumza ndani ya mkoba wa kubebea Watoto wachanga ambao ni : Mtoto wa Msusi wa Fir’awn, Shahidi wa Nabii Yusuf, Mtoto wa kisa cha Jurayj na Nabii Isa Ibn Maryam.**’

Ambapo kuna baadhi ya Wanazuoni wao wanasema kua hadhith hii ni dhaifu na hivyo wao ni wenye mtizamo wa kua: ‘**Alietoa ushahidi huu hakua ni mtoto mdogo bali alikua ni Mtu mzima ambae alikua akiishi ndani ya nyumba ya Al Azizi na Zulaykha’**

Hapa sasa katika mtizamo huu ndio anaingia yule Ibn Ami wa Zulaykha tuliemtaja awali ambae alikua amesimama pamoja na Al Aziz wakati Nabii Yusuf na Zulaykha wakigombaniana Mlango na kufunguka mbele yao. Ama kwa upande mwengine basi wako wanaosema kua: ‘**Alietoa ushauri huu alikua ni Mtu mzima mwenye Busara ambae alikua ni Mshauri Mwenye Busara wa Al Aziz’**

Kwani aya inatufunza umuhimu wa kuangalia pande zote kabla ya kutoa hukmu ya kitu na pia umuhimu wa Mashahidi katika mambo mbali mbali muhimu ikiwemo *Kayda.*

Neno *Kayda* kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Njama, Mbinu, Mipango, Buni, Hila, Fanya jitihada katika kupanga Mipango iwe mizuri au Mibaya, Kamilisha au fanya jitihada katika kupanga mipango we Mizuri au iwe Mibaya, Pangilia, Kua na Ustadi au Ujuzi wa hali ya juu katika Kufanya Mambo.

Tumeanza na maana ya Neno *Kayda* kwa sababu inabidi tuangalie mtizamo wa Al Aziz mwenyewe baada ya kuona Tukio la kustaajabisha na pia wakati huo huo ni la kushtusha lililotokea baina mbele ya macho yale baina ya Nabii Yusuf ambae ni Mtoto wake wa Kulea na Mke wake ambae ni Zulaykha.

Ambapo baada ya kuhoji yaliyotokea na kuchunguza kwa kina basi akafanikiwa kuuona ukweli wazi wazi. Kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Aya ambayo ndio iliyotumia neno *Kayda* kua:

﴿فَلَمَّا رَأَى قَمِيصَهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُ مِن كَيْدِكُنَّ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ﴾

**Falamma raa Qamiisahu Qudda min Duburihim Qala innahu Kaydakunna Aadhimun.** *(Surat Yusuf 12:28).*

*Tafsir:* ***Na kisha (Al Aziz) Alipoona kua Kanzu yake (Nabii Yusuf) imechanika Nyuma akasema (Al Aziz kumwambia Zulaykha) kwa: Hakika Hizi Ni Mbinu zenu (Wanawake). Kwa Hakika Mbinu zetu Zinauwezo Mkubwa sana.***

Naam aya inatuonesha kua Al Aziz hakutaja jina kwa kusema kuahizi ni mbinu zako Zulaykha bali alisema hizi ni mbinu zenu ambapo moja kwa Moja alijumuisha Wanawake kwa Ujumla.

Na hii ni kuweka wazi Ukweli kua tunapozungumzia Viumbe Wanawake basi bila ya shaka Wana mbinu na hila zenye nguvu sana ambazo huweza Kulainisha hata chuma pale wanapoamua kufikia Malengo yao hususan Mpinzani wao anapokua ni Mwanamme. Ambapo hii haimaanishi kua Wanawake ni viumbe wenye kupenda kutumia hila pae wanapotaka mambo yao. La!

Na ingawa aya imejumuisha kua Wanawake wana mbinu zenye uwezo Mkubwa kwa kutumia maumbile ya jinsia zao. Lakini hapo hapo inabidi tufahamu kua si Wanawake wote wanye sifa hio ya Kutumia Maumbile yao katika kutaka yao na hivyo aya hio ikatumiwa kama kisingizio kua *Inna Kaydakuna Aadhimun.*

Kwani Anasema tena *Allah Subhanah wa Ta' ala* katika *Surat An Nur* kua:

﴿إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَاتِ ٱلْغَافِلاَتِ ٱلْمُؤْمِناتِ لُعِنُواْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلآخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ﴾

**Inna alladheena yarmoona almuhsanati alghafilati almu/minati luAAinoo fee alddunya waal-akhirati walahum AAadhabun AAadheemun** *(Surat Nur 24:23)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika Wale ambao Watawatuhumu Wanawake Wema, Wenye Usafi wa Nyoyo Zao Walioamini, Basi (Wenye kuwasingizia Wanawake hao) Wamelaaniwa hapa Duniani na kesho Akhera na Watapata Adhabu kalia sana.***

Hapa inabidi tufafanue neno *Al Ghafilat* ili tufaham zaid ambapo juu yake basi tunaona kua anasema Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: ***Al Ghafilati*** **maana yake hua ni Wanawake ambao Vifua Vyao na Nyoyo zao zia Usafi wa awali wa kimaumbile, hivyo hua hawasemi Uongo, si Walaghai na hua ni wale ambao hawana mambo ya kimjii mjini**.

Hivyo inabidi hapa tuwe Makini katika kuitumia aya hio ya kisa cha Nabii Yusuf kwa kutojumuisha Wanawake wote kwani pia ameaema *Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam* kua:

**Jitahadharini na Mambo 7 yenye kuangamiza ambayo ni:**
**1-Kumshirikisha *Allah Subhanah wa Ta'ala.***

**2-Kufanya Uchawi.**

**3- Kuua Nafsi isiyokua na hatia.**

**4-Kula Riba**

**5-Kula Mali ya Yatima.**

**6-Kuvikimbia vita vya Jihadi**

**7-Kumsingizia Mwanamke Mwema alieamini.**

Tunarudi kwa Al Aziz ambae nae baada ya kuuona ushahidi wa kua ni nani mkosa na kumkaripia Zulaykha kwa makosa yake basi akawageukia wote wawili na kuwaambia:

﴿يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَـٰذَا وَٱسْتَغْفِرِى لِذَنبِكِ إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلْخَاطِئِينَ﴾

**Yoosufu aAAridh AAan hadha waistaghfiree lidhanbiki innaki kunti mina alkhati-eena** *(Surat Yusuf 12:29)*

*Tafsir:* ***Yusuf Achana nalo hili (tukio) Na (Wewe Zulaykha) Omba Msamaha kwa Kosa lako kwani kwa hakika wewe ni Miongoni mwa wenye Hatia.***

Hivyo hali inaonekana kua kama hali aliyokua nayo Nabii Yusuf juu ya Jambo hili basi ndivyo ilivyokua kwa Al Aziz kwa sababu aya inatuonesha kua Al Aziz aliamua kulisamehe na kulisahau tukio hili ambalo hata hivyo yeye kwa Upande wake basi inambidi kuchukua hatua hizo kwa sababu kama habari hii ikitoka nje basi gumzo la aibu yake itakua balaa kwa mji mzima. Kwani hapa tayari Zulaykha ana makosa yafuatayo:-

**1- Kamtamani Mtoto wake wa Kulea.**

**2- Kataka Kuisaliti Ndoa Yake.**

**3- Kataka kumsaliti Mumewe**

**4 - Kamzulia Uongo Mtoto wake huyo wa kulea.**

**5 - Katika mara zote hizo kamuasi Mola wake.**

Ama kwa upande wa Al Aziz basi nae ndio kabisaa Aibu yake ingekua haisemeki kwa sababu kasoro yake ndio iliyompelekea Mke wake ateleze na kutaka kumvuta na kumwangusha yeye pia mwenye nguo nyeupe kwenye utelezi wa matope tena machafu sana. Kwani hata hivyo haikuchukua mda isipokua habari hio ikavuja na watu wakaanza kuizungumzia katika kila upande wa Mji huo.
*Allah Subhanah wa Ta'ala* anaielezea hali hii kwa kusema katika Qur'an:

﴿وَقَالَ نِسْوَةٌ فِى ٱلْمَدِينَةِ ٱمْرَأَةُ ٱلْعَزِيزِ تُرَاوِدُ فَتَاهَا عَن نَّفْسِهِ قَدْ شَغَفَهَا حُبّاً إِنَّا لَنَرَاهَا فِى ضَلاَلٍ مُّبِينٍ﴾

**Waqala niswatun fee almadeenati imraatu alAAazeezi turawidu fataha AAan Nafsihi qad shaghafaha hubban inna lanaraha fee dalalin mubeenin** *(Surat Yusuf 12:30)*

*Tafsir:* ***Wakaanza kusema Wanawake wa Mji huo, Mke wa Al Aziz (Zulaykha) Amemtaka Mjakazi wake, katika Nafsi yake Kwa Hakika kumejaa Mapenzi (Kwa ajili yake Nabii Yusuf) kwa hakika Sisi tunamuona kua Amepotea sana.***

Hivyo Wanawake wa Mji huo nao wakaanza kuoneshana vidole kila wanapokutana na kisha akapita Zulaykha. Ama kuhusiana na habari hii basi baadhi ya Wafasiri wanasema kua hawakua Wanawake wote wenye kuijua habari hii bali ni baadhi tu ya Wanawake ambao ni Wake wa wale waliokua na ukaribu na familia ya Al Aziz. Yaani alikuwemo Mke wa Mpikaji Mikate wa Mji huo, Mke wa Mshughulikiaji vyombo vya Jikoni ndani ya Jumba la Al Aziz, Mke wa Mshika Funguo za Geti la Jumba Hilo, Mke wa Bwana Jela wa Mji huo na Mke wa Msimamizi wa Wafanyakazi wa Jumba la Al Aziz.

Ama kuhusiana na mji uliotokea tukio hili basi kuna tofauti ya Mitizamo juu ya Mji huo ulikua ni Mji gani, kwani kuna wasemao kua ni maeneo ya Kusini Magharibi ya Misri katika eneo la Tiba. Na kuna wasemao kua ulikua ni Mji uliopo katika Maeneo ya *Wadi Al Tumailat* ambao upo baina ya Mji wa *Al Sharqiya na Al Ismailia.*

Ama tunapoiangalia aya yetu basi tunaona kua katika kuelezea hali ya hisia za Zulaykha basi Wanawake hao wamekua ni wenye kutumia neno *Shaghafaha.* Ambalo ni lenye kutokana na neno

*Shaghafa* ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kuathirika kwa Moyo kutokana na Hisia fulani ambazo zimezama ndani kwenye kina kikubwa sana cha Moyo huo.

Hivyo basi Wanawake hawa walikua wakizungumzia hali ya Zulaykha ya kua katika *Qad Shaghafaha Hubban yaani walikua* wakijadili namna Moyo wa Zulaykha ulivyokua umeathirika kimapenzi juu ya Nabii Yusufu kiasi ya kua ni vigumu kwake yeye kuweza kukanusha hisia hizo wala kuzidhibiti au kuweza kutoka ndani ya kina hicho kirefu cha hisia hizo bila ya kua ni mwenye kutoathirika kiufaham na kiakili. Na ndio maana Zulaykha akawa yuko tayari hata Kumuua Al Aziz kwa ajili ya kua na Nabii Yusuf.

Na mbali ya kua Wanawake hao wametumia neno *Shaghafa* lakini pia wakaweka wazi kua hali hio ya athari ya *Shaghafa* haikua kwa ajili ya kitu chochote isipokua kwa ajili ya *Hubb.* Ambapo neno *Hubb* hua ni lenye kutokana na harfu 2 za Kiarabu ambazo ni:

**1- *Hu* Ambayo unapoitamka basi hua inasababisha mdomo kuachana na kutanuka, na**

**2- *Bb* Ambayo unapoitamka basi hua inasababisha Midomo Kufunga na Kuungana.**

Neno *Hubb* ambalo linamaanisha Hisia za Mapenzi au Kupenda hua linaweka wazi kua '**Moyo wa Mtu unapopenda hua unatanuka na kisha unamuingiza mhusika anaependwa na Moyo wa huyo unaopenda ndani yake katika kina chake, na kumbakisha anaependwa ndani ya kina cha Moyo wa anaependa, kama vile kitu kilichoingizwa Mdomoni isa Mdomo Ukafunbwa na kilichoingizwa ndani yake ikawa kimemezwa kama vile linavyoonesha neno *Hubb* katika wakati wa kulitamka kwake.**'

Na hivyo basi neno *Hubb* ambalo ndio lililotoa neno *Mahabba* hua linatumika kuelezea Mapenzi ambayo ni yenye kudumu kiasi ya kua anaependwa hua hawezi kusahaulika ndani ya Akili na Moyo wa anaependa, na hivyo hisia hizo hua ni zenye usafi usiokua na shaka ndani yake wala kuchujwa na hisia nyengine zozote. Na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema katika Qur'an kua:

﴿وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَاداً يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ آمَنُواْ أَشَدُّ حُبّاً﴾

**Wamina alnnasi man yattakhidhu min dooni Allahi andadan yuhibboonahum kahubbi Allahi waalladheena amanoo ashaddu hubban lillahi** *(Surat Al Baqar 2:165)*

*Tafsir:* ***Na miongoni mwa watu wale wanaowachukua Miungu myengine zaidi ya Allah kama wapinzani hu ni wenye kuwapenda kama wanavyompenda Allah, lakini wale walioamini basi hua ni wenye kumpenda sana Allah (kuliko kitu chochote).***

Na ndio maana ikawa ni Wajibu kumpenda *Allah Subhanah wa Ta'ala* na ni Wajib kumpenda *Rasul Allah Salallahu Alahyi wa Salam* kama zinavysema aya*:*

﴿قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِى يُحْبِبْكُمُ ٱللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Qul in kuntum tuhibboona Allaha faittabiAAoonee yuhbibkumu Allahu wayaghfir lakum Dhunoobakum waAllahu ghafoorun raheemun** *(Surat Al Imran 3:31)*

*Tafsir:* ***Sema kama kweli mnampenda Allah basi nifuateni mimi na Allah atakupendeni na atakusameheni dhambi zenu. Hakika Allah ni mwingi wa usamehevu na ni mwingi wa Rehma.***

Na hivyo kuweka wazi kwa kusema kua asiefanya hivyo basi yeye mwenye Muumba ataleta watu wengine ambao yeye atawapenda na wa watampenda kama inavyosema *Surat Al Maidah*:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِى ٱللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلاَ يَخَافُونَ لَوْمَةَ لاۤئِمٍ ذٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo man yartadda minkum AAan deenihi fasawfa ya/tee Allahu biqawmin yuhibbuhum wayuhibboonahu adhillatin AAala almu/mineena aAAizzatin AAala alkafireena yujahidoona fee sabeeli Allahi wala yakhafoona lawmata la-imin dhalika fadhlu Allahi yu/teehi man yashao waAllahu wasiAAun AAaleemun** *(Surat Al Maidah 5:54)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini! Yeyote yule miongoni mwenu atakaeipa mgongo dini yake basi Allah atawaleta watu ambao atawapenda yeye (Allah Subhanah wa Ta'ala) na wao watampenda (Allah Subhanah wa Ta'ala) na watakua ni wakali dhidi ya makafiri, kupigania katika njia ya Allah na kamwe hawatokua na khofu na lawama za wenye kulaumu. Hizo ni fadhila za Allah humpa amtakae na kwa hakika Allah ni mwenye kutosholeza juu ya mahitaji ya waja wake na ni mwenye kujua kila kitu.***

Kutokana na hali hizo basi ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akawa na Jina la Sifa Tukufu ya *Al Waddud* yaani ni mwenye Mapenzi makubwa sana yasiyokua na mfano wake kwa usafi wake na uhakika wake kwa Waja wake kama anavyosema wenyewe katika Qur'an:

﴿وَٱسْتَغْفِرُواْ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوۤاْ إِلَيْهِ إِنَّ رَبِّى رَحِيمٌ وَدُودٌ﴾

**Waistaghfiroo rabbakum thumma tooboo ilayhi inna rabbee raheemun wadoodun** *(Surat Hud 11:90)*

*Tafsir:* ***(Akasema Shuayb) Na muombeni msahamaha Mola wenu kisha tubuni kwake kwani kwa hakika Mola wangu ni mwingi wa Huruma na Mwingi wa Mapenzi.***

Ambapo sifa hio ya *Al Wadud* imetumika kumuelezea *Allah Subhanah wa Ta'ala* mara mbili tu katika *Qur'an* na mara moja ni katika aya hiyo ya *Surat Hud* na mara ya pili ni katika *Surat Al Buruj* pale iliposema mara baada ya kuainisha ukali wa adhabu zake kwa wasiokua na utiifu kwake na kisha kuainisha Usamehevu mkubwa sana wake na Mapenzi yake makubwa sana kwa Waja kwake kwa kusema:

﴿إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ۞ إِنَّهُ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ۞ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ﴾

**Inna batsha rabbika lashadeedun; Innahu huwa yubdi-o wayuAAeedu; Wahuwa alghafooru alwadoodu** *(Surat Al Buruj 85:12-14)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika (Ewe Muhammad) adhabu ya Mola wako ni kali sana; Kwani kwa hakika yeye ni mwenye kuanzisha (Adhabu) na kuirudia rudia. Na yeye pia ni Mwingi wa Usamehevu na ni mwenye Mapenzi makubwa makubwa sana (kwa Waja wake)***

Anasema *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi katika kufafanua hali za mapenzi ya Ibn Adam basi yeye anasema kua: '**Wakati mapenzi yanapokua yamesimamia katika kitu husika kinachopendwa basi hua ni yenye kuweza kuvuka mipaka ya kimaumbile ya kupenda na hivyo hupelekea kuchanganyikiwa na kusababisha uadui ndani yake baia ya mwenye kupenda na mwenye kupendwa**.'

**Hivyo tunapozungumzia Mapenzi baina ya Kiumbe na Muumba basi hua kuna mambo matatu ambayo yanahitajika kupatikana ambayo ni:**

**1. Uhusiano (*Ta'alluq*) ambao hua ni uhusiano ambao unahitajika kuwepo baina ya mwenye sifa ya kupendwa na mwenye kupenda. Na hivyo hali hii hua ni yenye kuthibitisha kua yule Mja anaempenda Muumbaji basi hua ni mwenye kushikamana na hali ya kutomuasi na kutoachana nayo hali hio vyovyote itakavyokua.**

**Na hii ni kwa sababu Mja hua ni mwenye kumhitajia Mola wake ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani yeye ndie anaemjaalia mja wake kuyafikia mafanikio ya kua na hali ya *Wadd* yaani mapenzi yenye kudumu kwa ajili ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na pia kuyafikia Mapenzi halisi kwa ajili yake *Allah Subhanah wa Ta'ala* juu ya yule ambae ameamrisha kua apendwe na hivyo kuyajumuisha mapenzi yako kwake ndani ya Nafsi yako.**

Baada ya hali ya *Ta'alluq* basi yenye kufuata hua ni ile hali ambayo inajulikana kama kua ni hali ya Kuthibitisha au ya kuhakikisha ambayo hua inajulikana kama *Tahaqquq.*

**2- Kuhakikisha (*Tahaqquq*) ambayo hua ni hali ya kuhakikisha mapenzi ya kweli kutokana na asili yake na uthibitisho wake ndani yake, kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema katika Qur'an kua:**

﴿أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلأَرْضَ مِهَاداً ۞ وَٱلْجِبَالَ أَوْتَاداً ۞﴾

**Alam najAAali al-ardha mihadan, Waaljibala awtadan** *(Surat An Nabai 78:6-7)*

*Tafsir:* ***Jee hatukuijaalia Ardhi kua kama kitanda na Milima kama vigingi.***

***Awtad*** **yaani Vigingi vinavyozungumziwa hapa hua ni vile ambavyo hua pia vinaitwa *Wadd,* hivyo neno *Wadd* pia hua ni lenye kumaanisha *Ithbat* na Muendelezo. Na hivyo *Al Muhib* hua ni yule ambae Mapenzi yake hua ni yenye usafi na yaliyotolewa kwa ajili ya anaependwa, waakati yule anaependa hua ndie mwenye kupenda kwa Milele kusikopungua mapenzi yake ndani yake.** Na baada ya kupatikana *ithbati* au uhakika ndani yake basi hali inayofuatia hua inajulikana kama *Takhalluq.*

**3. Uleaji (*takhalluq*) hii hua ni hali ambayo hutokea pale inapokua Mapenzi ya *Allah Subhaah wa Ta'ala* na mapenzi ya yule aliemrisha kua apendwe hua ni yenye kujaa ndani ya Moyo wa Mja katika kila hali ambayo hutokea kwa ghafla kutoka kwa anaependa atake asitake, na inapofikia hali hii basi Mja hua ni mwenye kupendwa.**

**Hivyo tunapozungumzia sifa ya *Al Wadud* basi hua tunamzungumzia yule ambae anaesababisha kudumu kwa Mahaba kulingana na Mapenzi yasiyopungua.**

Ama tunapozungumzia sifa za Mapenzi basi nazo hua na sifa nne na hii ni kulingana na mtizamo wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi pia ambae yeye anasema kua: Hali za Mapenzi hua ziko za aina nne ambazo ni: *Hawa, Wadd, Hubb na Ishq.*

**1. *Hawa* –** hii ni hali ya mwanzo ambayo hua ni hali ambayo unauteka nyara Moyo na hivyo hua ni wenye matamanio mengi sana na ya ghafla na ndio maana Waarabu wakawa wananasibisha hali hii na *Hawa al Najm* yaani Mapenzi yanayofanana na Kuanguka kwa Nyota.

**2. *Wadd* –** Baada ya hawa basi hali inyofuatia hua ni ile inayoitwa *Wadd* ambayo hua ni hali ya kupenda kwa kuendelea na kwa uaminifu.

***3. Hubb* –** Baada ya *Wadd* ndio hua inafuatia hali ya *Hubb* ambayo hua ni hali ya Mapenzi ya kimaumbile kunakotokana na kua na Mapenzi yaliyo safi ambayo ndani yake basi yule anaependa hua hana khiari wala uthibitisho wa kuwepo kwa khiari ya anaependwa.

***4. Ishq* –** ambayo hua ni hali ya kudhibitiwa na matamanio yanayotokana na mapenzi yaliyouzunguka Moyo wa anaependa. Kwani neno *Ishq* hua ni lenye kutokana na neno *Ashaqa* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kupanda, Kuzunguka, Kuzonga katika Miti tofauti, na hivyo *Ishq* hua ni hali ya kuzongwa wa Moyo wa anaependa kiasi ya kua hua haoni mwengine zaidi ya yule anaempenda.

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* amejaalia kuwepo kwa *Mawaddah* na *Mahabbat* kwa waja wake ili kufanikisha miongoni mwa mambo yafuatayo:

Kupendana baina ya Waumini kutokana na uzuri wa Dini ya Kiislam kwani ni yenye kunawirisha Nafsi na Nyoyo, kiasi ya kua Nyoyo ambazo hazina mapenzi ndani yake hua zinajulikana pia kua ni Nyoyo ambazo ziko katika hali ya umauti, kwani ni wale Waumini wenye Mapenzi ndani ya Nyoyo zao ndio hua ni wenye kupata fadhila za *Allah Subhanah wa Ta'ala na Rehma* zake.

Ambapo tunapozungumzia Mapenzi kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua ni kwenye kujumuisha ndani yake Kumtii kwake, Kutomuasi, Kumshukuru, Kuridhika na Majaaaliwa yake kwa Mja wake husika, Kutovunjika Moyo na Rehma zake, Kumkumbuka, Kujitolea kwa ajili yake n.k.

Ama tunapozungumzia Kumpenda *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* basi hua kunajumuisha ndani yake kuzikhuisha Sunna zake, Kufuata Maamrisho yake, Kusimamia na kulinda wito wake na kupenda aliokua akiwapenda na mambo yote aliyokua akiyapenda na kuachana na kuchukia aliyokua akiyachukia. Kwani kumpenda kwake hua ndio sababu ya kupata ushindi dhidi ya maadui wa Uislam na hivyo kupata Rehma na Radhi za *Allah Subhanah wa Ta'ala.*

Ambapo tunapozungumzia *Mawaddah* yaani Mapenzi kwa Upande wa Viumbe basi tunaona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* amesema katika Qur'an kua:

**Wamin ayatihi an khalaqa lakum min anfusikum azwajan litaskunoo ilayha wajaAAala baynakum mawaddatan warahmatan inna fee dhalika laayatin liqawmin yatafakkaroona** *(Surat Rum 30:21)*

*Tafsir:* ***Na katika dalili zake ni kukumbieni nyinyi kutokana na Nafsi zenu miongoni mwenu pea (Wake na Waume) ili mpate utlivu kutokana nao, na akajaalia baaina yenu Mapenzi na Huruma, kwa hakika katika haya mna Vithitisho kwa watu wenye kutafakkari.***

Ambapo Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi na baadhi ya wafasiri wengine wanasema kua: **Maana ya '*kutokana Nafsi zenu miongoni mwenu*' ni '*kutokana na aina moja ya kiumbe*' yaani Adam.** (*Al-Jami` li Ahkam Al-Qur'an)*

Mtizamo huo wa Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi unaendana pia na mtizamo wa *Sultan Al Mutakkalimin Mujaddid ad Din Imam* Al Ghazali al Thani Imam Fakhr ad Din Al Razi, ambae anasema kua: **Tafsiri hii ya '*kutoka miongoni mwenu*' ndio ambayo inaingia akilini zaidi kuliko ile maana inayonukuliwa sana ambayo yenye mtizamo wa '*kutoka katika mbavu ya Adam*'**, kwani maana ya '***Kutoka miongoni mwenu***' ndio ile ile inayopatikana katika tafsiri ya aya isemayo:

﴿لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِنْ أَنفُسِكُمْ﴾

**Laqad jaakum rasoolun min anfusikum**.*(Surat At Tawba 9:128)*

*Tafsir* ***: Kwa hakika, amekujieni Mtume kutoka miongoni mwenu..***(yaani Mtume kutoka miongoni mwa jamii ya watu waliotumiwa Mtume huyo).

**Kuendana kwa tafsiri hii ya '*kutoka miongoni mwenu*' kunathibitishwa na maneno yanayofuatia ya aya hiyo ya *Surat Ar Rum* yasemayo kua '*ili mpate utulivu pamoja nao*', yaani sababu ya msingi ya kuumbwa kwa viumbe wenza (ambao ni wanawake, kua viumbe wenza wa wanaume) '*kutoka miongoni mwenu*' yaani '*kutokana na aina moja ya kiumbe*', kwani kama ingelikua wenza hao wanatokana na aina nyengine ya viumbe basi usingelipatikana utulivu, masikilizano wala faraja baina yao.**

Hivyo hisia za hali hii ya *Mahabat* na Mawaddat baina ya Mwanamme na Mwanamke hua ni yenye kutokana na Maumbile kamilifu ya Mwili wa Ibn Adam ambayo hua ni yenye sifa ya kuzalisha kemikali nyingi miongoni mwao ikiwemo za *Dopamine* na *Oxytocin ambazo* zinazosimamia hisia za Mapenzi, Matamanio, Mshikamano, Kusaidiana, Kuhurumiana, n.k baina ya Mke na Mume, Baba na Mama, Kaka na Dada, Ndugu na Familia, n.k kulingana na uhusiano wa hali ya hisia hizo zinazosababishwa kuzalishwa kutokana na nguvu na uwezo wa Moyo na pia Ubongo wa Ibn Adam.

Kwani tunapozungumzia *Oxytocin* basi hua tunazungumzia kemikali ambazo kimaarufu hua zinajulikana kama kemikali za '*Mapenzi na Uaminifu'* na huzalishwa ndani ya miili yetu baada ya kupatikana hisia zinazotokana na ufanyaji kazi wa viungo vya hisia za Mwili za Kuona, Kusikia Sauti, Kuhisi Harufu au Kugusana na hivyo hutupelekea kua na hali ya kujisikia kua na Raha, Upendo, Utulivu, Usalama, Amani pale tunapokua karibu na wale tunaowapenda na hivyo kutuzidishia hisia za kutotaka kukosana au kuachana na watu hao na kuwapenda, kuwajali, kuwafanyia ukarimu na kuwaonea huruma.

Kemikali za Oxytocin pia hua ndizo zinazosimamia jukumu la kuvitayarisha viungo vya mwili wa Mwanamme na Mwanamke kwa ajili ya kua tayari katika hali ya kuingiliana kimwili, kwa ajili ya

kuendeleza vizazi na pia kwa ajili ya kuupa utulivu na kuupumzisha mwili kwa kuupa hisia za Raha inayotokana na kitendo cha kuingiliana kimwili, ambayo hutegemeana na wingi wa uzalishwaji wa Oxytocin kwani kila zinavyozidi kuzalishwa kwa wingi zaidi katika wakati wa tendo hilo basi ndio inavyozidi kupatikana hisia za Raha ambayo haina mfano wake katika tendo hilo kama anavyoelezea *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Az Zukhruf Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali pale aliposema kua: '**Raha ya mda mfupi inayopatikana katika kuingiliana kimwili basi hua ni Raha ambayo kamwe haiwezi kufananishwa na Raha nyengine, na kama ingekua ni yenye kudumu basi ingekua ni moja kati ya dalili ya moja kati ya Raha za Milele tulizoahidiwa Peponi'**

*Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali anatufafanulia zaidi pale aliposema: '**Hikma ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na Rehma zake zinaonekana pale unapoangalia katika kuweka Matamanio ya aina mbili katika Maisha yetu. Matamanio ya kwanza hua ni ya muonekano wa kimaisha wa nje pale mtu anapokua anaendeleza kizazi chake kupitia kwa watoto wake. Na muonekano wa pili ni wa muonekano wa kimaisha ya ndani unaohusiana na maisha ya baadae kesho Akhera. Kwani raha ya kuingiliana kimwili hua si yenye kudumu katika ulimwengu huu na ni lazima iwe ni ya mda mfupi, na yenye kikomo kwa kumalizika mara tu baada ya kuihisi raha hio kiasi ya kua humpelekea Ibn Adam kua na hamu ya kutaka raha hio iwe ni yenye kudumu, na hivyo hii humfanya Ibn Adam kua ni mwenye kudumu katika Mema kiibada ambayo yatampelekea kupata Raha kama hizo milele.'**

Kwani hisia za Mapenzi na kupenda, basi hua ni miongoni mwa neema ya Hisia za Kimaumbile na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema katika kitabu *Surat Al Imran kua:*

﴿زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَاتِ مِنَ ٱلنِّسَاءِ وَٱلْبَنِينَ وَٱلْقَنَاطِيرِ ٱلْمُقَنْطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلْفِضَّةِ وَٱلْخَيْلِ ٱلْمُسَوَّمَةِ وَٱلأَنْعَامِ وَٱلْحَرْثِ ذَٰلِكَ مَتَاعُ ٱلْحَيَاةِ ٱلدُّنْيَا وَٱللَّهُ عِنْدَهُ حُسْنُ ٱلْمَآبِ﴾

**Zuyyina lilnnasi hubbu alshshahawati mina alnnisa-i waalbaneena waalqanateeri almuqantarati mina aldhdhahabi waalfidhdhati waalkhayli almusawwamati waal-anAAami waalharthi dhalika mataAAu alhayati alddunya waAllahu AAindahu husnu almaabi** *(Surat Al Imran 3:14)*

*Tafsir:* ***Vimependezeshwa kwa ajili ya Watu kupenda vyenye kutamanisha vinavyotokana na Wanawake na Watoto na Wingi wa Marundo ya Dhahabu na Fedha na Farasi (Vipando) Wazuri na Ngombe na Ardhi yenye Rutba, Hakika Haya ni Mapambo ya Maisha ya Dunia na Kwa Allah ndiko kwenye Marudio Bora.***

Tunapoiangalia aya yetu tunaona kua jambo la mwanzo ililotaja miongoni mwa yaliyopendezeshwa kwa Ibn Adam kupenda ni Wanawake, kisha ndio wanafuatia Watoto, na Mali kiasi ya kua hata Mwanamme awe ni mcha Mungu kiasi gani basi kwake yeye inakua ni vigumu kujitenga na kujidhibiti dhidi ya hisia za kimaumbile za kuwapenda Wanawake, kama tunavyoona katika Hadith ya Anas Ibn Malik *Radhi Allahhu Anhu* ambae amesema kua: **Siku moja *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua amekaa na Masahaba zake, na akasema: Mambo matatu ya Dunia hii yamependezeshwa kwangu mie: Mafuta mazuri, Wanawake na utulivu wa Salah katika macho yangu.**

**Ambapo Abu Bakr *Radhi Allahu Anhu* akasema: Hio ni Sahih! Na mimi napenda vitu vitatu: Kuuangallia Uso wako *(Ya Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam)*, Kutumia Mali yangu kwa**

**ajili yako na kwa ajili ya Bint yangu ambae ni Mke wako ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*.**

**Hapo akasema Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu*: Hio ni Sahih! Na mambo matatu nnayoyapenda mimi zaidi ni Kusimamia Haki, Kutakaza Maovu na Kuvaa nguo za zamani.**

**Ambapo Uthman Ibn Affan *Radhi Allahu Anhu* akasema: Na mambo matatu nnayoyapenda mimi zaidi ni Kuwalisha Masikini, kuwavisha Wasiokua na nguo na Kusoma *Qur'an*.**

**Na akasema Ali Ibn Abi Talib *Karam Allahu Wajh* kua: Nami napenda mambo matatu, Kuwakirimu wageni, Kufunga katika siku yenye Joto Sana na Kupigana na maadui kwa upanga wangu.**

**Mara akatokea Malaika Jibril *Alayhi Salam* na akamwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Allah *Subhanah wa Ta'ala* ameniambia nikuambieni kile ninachokipenda mie kama ningekua nnakufa.**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: Bila ya Shaka tuambie ewe Jibril.**

**Hapo Jibril akasema: Kama ningekua nyie basi ningependa mambo matatu: Kuwaongoza watu waliopotoka, Kuwapenda wale wenye kufanya Ibada wakati wakiwa na umasikini na napenda kumsaidia Masikini mwenye familia.**

**Ama kuhusiana na *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi yeye anapenda sifa tatu za Mja wake ambazo ni: Kujitahidi katika kumuelekea yeye, Kulia machozi wakati wa kutubu na kua na Msimamo katika Wakati wa shida na Njaa.**

Hivyo tunapoiangalia Hadith hii basi tunaona kua ingawa imezungumzia mambo mengi lakini maneno ya *Rasul Allah Salallah Alayhi wa Salam* yanatufunza kua tunatakiwa tuwe ni wenye msimamo wa kati ndani ya Nyoyo zetu pale tunapokua katika hali ya kua ni wenye kupenda kwetu kimaumbile kwa Wanaume kupenda Wanawake na pia kwa Wanawake kua ni wenye kupenda Wanaume, kwani kila kitu hapa ulimwenguni hua ni cha mpito. Na hivyo tujitahid kua ni wenye kutafuta utulivu wa Nafsi zetu ndani ya Sala zetu, kwani ni kutokana na utulivu wa Nafsi ndani ya Sala ndio kunakopatikana yale yenye thamani katika Akhera yetu.

Na tunapozungumzia Mapenzi na kupendana kimaumbile basi Nafsi na Nyoyo hua ni zisizoshiba juu ya hisia hizo na ndio maana *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akawa ni mwenye kupenda kuomba ile Dua isemayo: '**Ya Allah hakika mimi natafuta hifadhi yako kutokana na kile kisichokinaisha Nafsi'.**

Kwa upande mwengine basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alisema pia kua: **Sikuacha mimi mtihani mkubwa kwa Wanaume kuliko Wanawake.** *(Musnad Imam Ahmad, Sunan Imam An Nasai, Sunan Ibn Majah.)*

Hivyo *Al Hubb* - Mapenzi ni Hisia ambazo ni Neema inayokamilisha miongoni mwa sifa Bora ya kila Ibn Adam, Mwanamme na Mwanamke na ndio sababu ya kuongezeka Ulimwenguni. Na tunapozungumzia hisia za *Al hub*b katika Lugha ya Kiarabu basi tunaona kua Utajiri wake hauna mfano kwa Hisia za Mapenzi zinaelezewa katika hali tofauti na kuainishwa na maneno ya Lugha ya Kiarabu zaidi ya 12 ambapo miongoni mwao ni:

***1-Al Hawa*** - Yaani hali ya Matamanio, ambayo hua ni hali ya mwanzoni mwa mapenzi ambayo yako katika hali kama ya hewa au upepo upepeao taratibu kutokana na hisia za kuvutiwa na anaependwa.

***2-Al Sabwa*** **–** Yaani hali ya mwanzoni ya hisia za mapenzi ya mtu ambae hua ni mwenye kupenda kua na ukaribu na yule anaehisi kua anampa utulivu na kumfurahisha ndani ya Moyo wake.

***3-Al Wajd*** **–** Yaani hali ya hisia ambayo mtu anaependa hua ni wenye kumfikiria yule ampendae katika kila wakati, yaani hawezi kukaa bila ya kumfikiria kwani hua ni mwenye kujisikia vizuri pale anapofikiria na hivyo hua ni mwenye kutabasam mwenyewe kwa mwenyewe kutokana na mawazo yaliyomo ndani ya ufaham wake.

***4-Al Kalaf –*** Yaani hali ya hisia ambayo mwenye kupenda hua ni mwenye kuhisi uzito fulani ndani ya Moyo wake kutokana na athari anazopata pale anapomfikiria yule ampendae.

***5-Al Ishq*** **–** Yaani hali ya hisia ya matamanio ambayo inapatika pale wanapokutana wanaopendana.

***6-Al Najwa*** **–** Yaani hali ya hisia za Maumivu pale mtu anapokua amemjaza mtu ndani ya Moyo wake kisha akawa kutekwa Nyara Moyo wake huo hivyo kua ni mwenye huzuni kutokana na uzito wa hisia hizo na hivyo Moyo husika hua unahitaji kuokolewa kwa kua na yule unaempenda.

***7-Al Shawq*** **–** Yaani hali ya hisia za Kumtamani mtu sana na kutaka kua nae kila wakati kla sehemu, na hivyo kumkosa kwawe hua ni mashaka matupu ndani ya Moyo husika.

***8-Al Khula*** **–** Yaani hali ya hisia za Mapenzi na urafiki mkubwa sana ndani yake kiasi ya kua mtu anaependa hua ni mwenye kuona kua hakuna mwengine mwenye sifa zaidi ya anaempenda.

***9-Al Shaghaf –*** Yaani hali ya hisia ya Mapenzi kuzama ndani ya kina cha Moyo.

***10-Al Taym*** **–** Yaani hali ya hisia za Mapenzi ambapo Moyo wa mtu anaependa hua umeshatekwa nyara na yule ampendae kiasi ya kua mwenye kupenda hua hawezi kumkatalia kitu yule ampendae na hivyo humbidi kufanya kila atakachoambiwa na yule ampendae ili asimkasirishe anaependwa.

***11-Al Tabal*** **–** Yaani hali ya hisia za Mapenzi ambayo huipata mtu pale anapokua tayari ameshakumbatia Matamanio yote ya Kidunia na hivyo Moyo wa mtu husika hua umtoka katika hali yake ya kimaumbile na hivyo kua ni wenye kujaa hali ya matamanio husika.

***12-Al Tadhliya*** **–** Yaani hali ya hisia za Mapenzi ya kudhalilika na hivyo mwenye kupenda hua hawezi kufikiria kitu chenginne isipokua yule ampendae tu.

***13-Al Huyam –*** Yaani hali ya hisia za Mapenzi ambayo inaitwa na ya kiwenda wazimu kwani Moyo, Akili, Ufaham na mwili wote hua unadhibitiwa na hisia za kumtaka mwenye kupendwa

***14 –Al Gharam*** **–** Yaani hali ya hisia za Mapenzi ambayo mtu anaependa hua hawezi kuachana na anaempenda yaani kwa vyovyote vile itakavyokua basi wapendanao hao lazima wawe pamoja.

Naam hizo ndio hali tofauti za hisia za Mapenzi ambapo inabidi tujue kua Kila Neema yaani hali ya hisia za Mapenzi tuliyojaaliwa basi inatakiwa itumiwe kihalali kama alivyotuamrisha *Allah Subhanah wa Taala* alietupa Neema hio. Na tukiitumia sivyo na katika njia za Haram kinyume na Maamrisho ya Muumba alietupa Neema hio basi bila shaka tutakua ni wenye kufeli Mtihani, na kua ni wenye wenye kula hasara na kupotoka.

Na ndio maana Umar Ibn Al Khattab akamshauri mfanyakazi wake kwa kusema: '**Usisabishe Mapenzi yako yakawa ni Adhabu, na wala Usisababishe Chuki zako ikawa ni maangamizo. Usimpende Mtu sana (Ukasababisha madhara kutokana na mapenzi yako) na wala Usimchukie Mtu sana (kwani unaweza kumuangamiza Unaemchukia)**'

Na ndio maana pia Wanawake hawa wakamuona Zulaykha kua amepotoka kwani kwa upande wake Zulaykha basi Moyo wake na Ubongo wake ulikua hausikii wala hauoni kwa sababu kwa mda mrefu sana umekua ni wenye kuachia Kemikali za Testerone, Estrogen na Progestrone ambazo ni zenye kuhusiana na mtu kua na hali ya kujiruhusisha, kujikubalisha na Dopamine ambayo hua ni yenye kukuza hisia za kua na hamu kubwa ya kutaka kuingiliana baina ya Mwanamke na Mwanamme, na hivyo Zulaykha alikua ni mwenye kumfikiria sana Nabii Yusuf kupita kiasi, na kua na hamu nae kupita kiasi, na hapo hapo kemikali za Vasopressin zimeshaachiwa na kujumuika na Vasopresin na hivyo zinamfanya kila wakati kua ni mwenye hamu ya kumgusagusa au kuguswaguswa na Nabii Yusuf na kutaka kua nae katika hali hio kwa mda mrefu sana, na hivyo kua katika hali ya *Shaghafat Al Hubb.*

Na hili halishangazni sana wa upande wa Wanawake kwa sababu kwa upande wa Maumbile yao basi Miili yao hu ani yenye kuzalisha kemikali za Oxytocin kwa zaidi ya asilima 30% tofuati na zile zinazozalishwa na mwili wa Mwanamme kimaumbile, na dio maana tunapozungumzia hisia za Mapenzi basi Wanawake hua ni wenye kupenda kwa kina zaidi kuliko Wanaume na hivyo hua ni wenye kutaka kua ni kama alieingia wazimu na kutaka kua na Mwanamme huyo yeye tu peke yake na ndio maana Zulaykha akawa kama alieingia wazimu.

Kwa upande mwengine basi kemikali za Oxytocin hua si chochote silolote pale inapokua kumekosekana kemikali za Estrogen ambazo nazo hua zinazalishwa zaidi katika mwili wa Mwanamke kuliko katika Mwili wa Mwanamme, na hivyo kila Oxytocin zinavyozalishwa kwa wingi basi ndivyo kemikali za Estrogen zinavyozidi kuongezeka pia na hivyo humpelekea Mwanamke kua ni mwenye kuathirika zaidi kihisia pale anapohisi kua anataka kupapaswa na akapapaswa, na hapo hutokea ile hali ya kama tambi ambazo mwanzo wake zinapokua kavu hua ni ngumu na imara lakini zikisharoa maji basi hua taabani hazijiwezi.

Kwani alisema Ibn Nasir al Khatib kua: '**Bunyan Al Dakht aliulizwa hivi inakuaje mpaka Mwanamke hua ni mwenye kuonesha kupendelea Mwanamme zaidi ya Mume wake? Nae akajibu: 'Hii ni kwa sababu Mwanamke hua ni mwenye Matamanio makubwa sana ya Kuingiliana Kimwili, kwani Matamanio ya Kimwili yamegaiwa katika sehemu 11 ambapo sehemu moja tu ndio kapewa Mwanamme na 10 zote zilizobakia kapewa Mwanamke''**

Na akasema *Shaykh ul Islami* Imam Ahmed bin Suleiman Ibn Kamal Pasha kua**: 'Siku moja Mfalme aliwauliza Barja na Hababib, hivi Jee ni Nani Mwenye Matamanio Zaidi baina ya Mwanamme na Mwanamke?**

**Ambapo nao wakajibu 'Mwanamke alie dhaifu katika kuingiliana basi hua ni mwenye nguvu zaidi kuliko Mwanamme Mwenye nguvu zaidi'**

**Mfalme akauliza: 'Jee Mna Uthibitisho gani?'**

**Ambapo nao wakajibu: 'Kwani Mwanamke mmoja hua ni mwenye kuweza kuingiliana na kuwatosheleza Wanaume wengi kwa wakati mmoja.''**

Na ndio maana akasema *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua*: **Matamanio ya kuingiliana kimwili baina ya Mwanamme na Mwanamke hua pia na sehemu ambayo hua ni yenye kuweza kumuangamizia mtu Dini yake na Dunia yake kama ikiwa hayakudhibitiwa na kushindwa na kurudishwa katika hali yake ya asili ya utulivu. Kwani wanasema wenye kujua maana ya maneno ya ile aya isemayo:**

﴿رَبَّنَا وَلاَ تُحَمِّلْنَا مَا لاَ طَاقَةَ لَنَا بِهِ﴾

**Rabbana wala tuhammilna ma la taqata lana bihi** *(Surat Al Baqara 2:286)*

*Tafsir:* ***Ewe Mola wetu usitubebeshe Uzito wa yale tusiyoyaweza***.

**Kama yakitafsiriwa kiusahihi basi hua ni yeye kumaanisha: Matamanio ya hali ya juu. Na kwa upande wa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* basi yeye ameyafahamu maneno ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* yasemayo kua:**

﴿وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ﴾

***Wamin sharri ghasiqin idha waqaba*** *(Surat Al Falaq 113:3)*

*Tafsir:* ***Na Shari ya Kiza kinapofunika.***

**Hua inamaanisha wakati ambao unaposimama Uume wa Mwanamme. Na hivyo basi amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua hii inamaanisha kua: 'Wakati Uume unapoingia' Ambapo Fayad Ibn Najih basi yeye amesema kua: 'Uume unaposimama basi Mwanamme hua ni mwenye kupoteza sehemu tatu yake ya Ufaham' na ndio maana *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akawa ni mwenye kuomba Dua kwa kusema: 'Ya Allah hakika mimi najilinda kwako dhidi ya Uovu unaoweza kusababishwa na Masikio yangu, Macho yangu, Moyo wangu na Manii Yangu.'***(Sunnan Abu Daud, Sunan At Tirmidhii)*

Kwani amesema Abu Nuaym kua: '**Kama si kua na Matumanio basi Wanawake wasingekua na Nguvu dhidi ya kuwadhibiti Wanaume.'**

**Siku moja Nabii Musa alikua amekaa pamoja na watu wengine mara akaja Ibilisi akiwa amevaa joho lenye rangi tofauti *(yatalawwanu fihi alwan)* na alipofika karibu ya Nabii Musa basi akasema: 'Sala iwe juu yako ewe Musa.' Nabii Musa alipojibu basi Ibilisi akasema: 'Hakika mimi ni Ibilisi' Nabi Musa akasema: 'Allah akulaani ewe Ibilis! Umekuja kufanya nini hapa?' Ibilisi akasema: 'Nimekuja kukusalimia kwa sababu Darja yako iko juu sana mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala'* Nabii Musa akasema: 'Sasa ulikua umevaa nini', Ibilisi akasema: 'Ni Joho ambalo hua nawapokonyea Ibn Adam Nyoyo zao.'**

**Nabii Musa akauliza: 'Jee ni kitu gani ambacho Ibn Adam hukifanya na hivyo wewe hukubidi kufanya ili uwe ni mwenye kumshinda Ibn Adam?'**

**Iblisi akajibu: 'Hua ni mwenye kujisikia kua ameridhika na mema yake aliyoyafanya. Na hivyo hua ni mwenye kusahau dhambi zake. Hivyo sasa hivi nilikua nataka kukuusia juu ya mambo matatu ewe Musa. Mambo matatu hayo ni kua:**

**Kwanza kamwe usikae peke yako na Mwanamke ambae unaeweza kumuoa kwani kamwe haitokei Mwanamke na Mwanamme kukaa pamoja bila ya mimi kua miongoni mwao na si hua kama ni wenzangu, bali mimi hua ni mwenza wa Mwanamme. Hivyo hua kuwashawishi kwa kila mmoja kutaka kuingiliana kimwili na mwenzake.**

**Pili kamwe usile kiapo mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* bila ya kukitekeleza'**

**Tatu kamwe usitayarishe kutoa kitu Sadaqa kisha ukawa ni mwenye kushindwa kutoa Sadaqa hio, kwani kamwe haitokua hivyo kwa mtu kutotoa Sadaqa sisipokua ni kutokana nami, na hii si kutokana nami kua kama mwenziwe bali ni kutokana na yeye kua ni mwenzangu. Kisha Iblisi akaondoka na kumuacha Nabii Musa aakiwa ni mwenye kulia huku akisema: Ole wangu mimi Musa, kwani nimeshajifunza jambo ambalo ninatakiwa niwajuulishe kwa kuwaonya Ibn Adam.**

Said Ibn Mussayib aliwahi kusema kua: **'Shaytan kamwe hakuwahi kuvunjika Moyo kuwaangamiza watu wa Ummah zilizotangulia kupitia kwa Wanawake. Hivyo kwa mtizamo wangu, basi Wanawake ni viumbe ambao wanatakiwa waogopewe sana. Hakika mimi siingii kwenye nyumba yeyote ile hapa mjini Madina isipokua katika nyumba yangu na nyumba ya Binti yangu ambapo hua naingia na kukoga kwa ajili ya Kusali Sala ya Ijumaa na kisha hua ni mwenye kuondoka**.'

***Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali: 'Kua kuna Mtu miongoni mwa wenye kujua alisema kua: 'Shaytan alisema kuwaambia Wanawake kua: Enyi Wanawake hakika nyinyi ni Mshale wangu wa kutunguia Shabaha ambao kamwe hua shabaha yangu sikosi ninapouachia kulenga palennilipokusuda. Kwani nyinyi ndio mnaonifanya mimi niwe ni mwenye kujiamini. Nyinyi ndio wajumbe wangu ambao kupitia kwenu basi kupata kile ninachokata.'' Hivyo nusu ya Jeshi la Ibilsi hua linahusiana na Matamanio na nusu hua linahusiana na Hasira.**

*Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali anaendelea kutuambia kua: **'Matamanio ya Wanawake, hua ni matamanio yenye kuathiriwa na hali tatu, ambazo ni kuzidi kwake, kupungua kwake, na kua na hali ya kati na kati ya uasili kwake. Kuzidi kwake hutokea pale inapokua Ufaham umezidiwa hivyo mtu husika hua ni mwenye kuvutiwa na Wanawake na hivyo hua hawezi kurudi katika njia ya Mola wake na kujali kuhusiana na maisha ya Akhera, au huweza kumuondolea mtu dini yake kwani mtu hua ni mwenye kujawa na hamu ya kutaka kuingiliana tu.'**

**Hali hii hua ni mbaya zaidi pale inapokua kuna hali mbili mbaya ambapo ya kwanza ni pale mtu husika anapotaka kutumia kitu ambacho hua kitamfanya kua na nguvu zaidi ya kuingiliana na pia kua na uwezo wa kuingiliana mara kwa mara, kwa mfano kama vile watu wanavyokula dawa ili waweze kula zaid vyakula wanavyo vitamani. Hali hii hua haifanani na kitu chochote isipokua hua inafanana na mateso ambao mtu hua ni mwenye kuyapata kutokana na mnyama wa Mwituni au nyoka ambae hua ni mwenye kulala mara kwa mara. Lakini hata hivyo mtu huyo hua na hiari ya kumuamsha mnyama huyo na pia hua na uwezo wa kumuachia kua ni mwenye kulala na hivyo akawa ni mwenye kupata utulivu kutokana nae na hivyo kuepuka mateso ya mnyama huyo.**

**Kwani kiuhalisia matamanio ya hamu ya kuingiliana kimwili na ya hamu ya kutaka kula hua ni mateso ambayo bora mtu kama anaweza basi ajizuie nayo kwa kutafuta njia nyengine ya kujistarehesha. Na kama ukitoa hoja ya kua kuna *Hadith Gharib* ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* isemayo kua: 'Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Mimi**

**nilimlalamikia Jibril na kumwambia kua ningependa kua na nguvu zaidi katika kuingiliana na wake zangu, ambapo nae akanishauri kua ni mwenye kula Harisa.'***(Imam At Tabarani na Imam At Tabarasi) Harissa ni aina ya Pilipili kali ya kusaga inayochanganywa na Vitunguu Thoum na Mafuta ya Zaituni.*

**Hivyo basi inabidi ujue kua *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua na wake 9 na alikua ni mwenye jukumu la kuwaridhisha wote ipasavyo. Na hakuna mtu ambae alieruhusiwa kuwaoa wanawake hao baada ya kufariki kwake na pia hata kama ingekua ameachana nao.**

**Hivyo ombi lake hilo halikua ni kwa ajili ya anasa bali lilikua ni kwa ajili ya kuongeza nguvu zaidi.**

**Hali ya pili ni ile ambayo wanakua nayo wale ambao waliopotoka kwani hawa hua ni watu ambao Matamanio yao hua ni yenye nguvu sana yaani *Ishq* ambayo hua inajumuisha ujinga katika makusudio ya matamanio yao katika kuingiliana na hivyo hua ni wenye kushuka katika darja ya chini kabisa kuliko hata darja ya Wanyama. Kwani watu hao hua hawatosheki na njia za kujiridhisha matamanio yao, ambayo hua hayafanani na matamanio mengine na hivyo mtu aliekua nayo basi anatakiwa aone aibu kua na aina hio ya matamanio.**

**Lakini hata hivyo watu hao hua ni wenye kuamini kua matamanio yao hua yanaweza kuridhishwa na mtu fulani maalum tu pekee. Ambapo wanyama hua ni wenye wenye kuridhika kutimiziwa matamanio yao kwa njia yeyote ile itakavyokua, ambapo watu wa aina hio hua ni wenye kuhisi kua hamu yao inaweza kutimizwa na mtu huyo maalum.**

**Na hivyo basi hali hii hupelekea hupelekea mtu husika kushuka chini na chini kabisa na hivyo hua ni mwenye kua ni mtumwa alieingia Utumwani wa Matamanio yake hayo, hadi ufahamu wake kua ni mtumwa wa Matamanio hayo, ingawa Ufaham umeumbwa kwa ajili ya kua ni wenye kutiiwa, lakini hata hivyo haukuumbwa kwa ajii ya kua ni wenye kutiiwa katika kuendekeza Matamanio na hivyo kua ni chombo cha kutekeleza hamu hio.**

***Ishq (Ashki)*hua si kitu chochote isipokua hua ni mchipuo ulionawiri wa hali ya kua na matamanio ya kuingiliana kimwili kupita kiasi, na hivyo hua ni maradhi ambayo mtu anatakiwa ajilinde nayo kwa kutumia njia ya kujizuia kurudia rudia Mtizamo wa jicho na kutorudia rudia wazo la Matamanio, kwani vyenginevyo basi itakua vigumu kwa kujikunuta matamamamanio hayo. Kwani matamanio ya kuingiliana kimwili hua ni sawa na matamanio mengine ambayo watu wanakua nayo kama vile ya kupenda Mali, Kupenda cheo, Watoto n.k ambayo humpelekea mtu kudharau majukumu yake ya kidini na ya kidunia kutokana na mtu huyo kushindwa kudhibiti Matamanio hayo.**

**Kuyadhibiti matamanio ya kuingiliana wakati matamanio hayo yakiwa katika hali ya awali. Hua ni sawa kuzuia hatamu za Farasi ambae anataka kuingia katika sehemu anayotaka kuingia, na hivyo kuwahi kumvuta kiurahisi kabla ya kuingia ndani yake. Ambapo kuyadhibiti matamanio ambayo tayari yashachanganya hua ni sawa na yule mtu ambae tayari ameshamruhusu mnyama kuingia ndani ya sehemu anayotaka kuingia mnyama huyo na kisha kumkimbilia na kuanza kumvuta mkia wake, jambo ambalo hua ni la hatari sana kwani hubidi kutumika jithada kubwa sana kiasi ya kua huweza kumpelekea mtu karibu na kifo chake.**

**Kuvuka mipaka katika hali ya Matamanio yakuingiliana kimwili hua ni kwenye kuufanya ufaham uzidiwe na hivyo hua hakufai na kunatakiwa kupingwe. Kwa upande mwengine basi kutokua na matamanio ya kutosha hua ni kwenye kupelekea kutokua na uwezo wa kutoweza kumtosheleza Mwanamke kimatamanio na hivyo pia hua hakufai. Matamanio ya kuingiliana**

**kimwili hua ni jambo zuri na linalosifiwa pale inapokua lipo katika hali ya kati na kati yaani kua kwenye kuenda sambamba na kukubalika kisharia na kiufaham. Hivyo inapotokea kua yamevuka mipaka basi inabidi matamanio hayo yadhibitiwe kwa njaa au kwa ndoa. Kwani *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alimuusia kijana mmoja kwa kumwambia: 'Ewe Kijana inakubidi Uoe, na asieweza kuoa basi na afunge.'***(Sahih Bukhari)*

Hivyo tunaporudi kwa Zulaykha basi tunaona kua alikua si Mwanamke wa kawaida, mbali ya Uzuri wake, na kuteleza kwake kutokana na kushindwa mtihani wake wa hali ya *Ishq* ambayo ni sawa na Farasi ambae tayari ameshaingia anapotaka kuingia na hata ukimvuta mkia basi hatoki tena, lakini bado tunaona kua ni Mwanamke mwenye Ufaham mkubwa, na mwenye misimamo isiyotetereka kutokana na hamu yake.

Hali hii ni nzuri kimaumbile unapokua Mtu uko sahih katika mstari ulionyooka na hivyo kukuelekeza kwa Mola wako au kupigania haki yako. Kwani vyenginevyo basi hali hii inakua ni hali ya Mtihani mkubwa kwako.

Kutokana na hali aliyokua nayo Zulaykha katika wakati huo na hivyo kua ni mtu ambae hajakata tamaa juu ya hisia zake kwa Nabii Yusuf na kisha akasikia kua Wanawake wenzake wa karibu yake wanamsema, basi akaona kumbe nyinyi mnanihukumu mimi wakati hata Yusuf mwenyewe hamumjui? Na wala Uzuri wake Hamjauona?

Hivyo kwa kua ana misimamo, hakati tamaa na wala hajuti basi akaamua kuwapa Mtihani wapinzani wake hao ili awapime jee na wao hali yao itakuaje pale Watakapomuona Nabii Yusuf na hivyo kua ni mwenye kuwaingia kwenye Mtihani kama alioupata yeye, na jee wataweza kujizuia na Kustahmili? Kwani pilipili hawajaila wao hivyo inakuaje waweshwe wao? Au wanamsema yeye tu na kumuona kua amepotoka kwa kumpenda na kumtaka Yusuf?

Naam, hapa sasa ndio tunarudi tena katika kuthibitisha uhalisi wa maneno ya Al Aziz kuhusiana na Zulaykha pale alipomwambia Zulaykha kua:

﴿إِنَّهُۥ مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ﴾

**Innahu Kaydakunna Aadhimun.** *(Surat Yusuf 12:28).*

*Tafsir:* ***Hakika Hizi Ni Mbinu zenu (Wanawake). Kwa Hakika Mbinu zetu zina uwezo Mkubwa sana.***

Kwani Ukweli ni kua Nabii Yusuf alikua anajua Uzuri wa Uzuri wake *Ma-sha Allah*!

Na alikua anajua Mtihani wa Uzuri wake huo hivyo basi alikua si mtu wa kutoka nje ya Jumba la Al Aziz, kwani yeye alikua ni mtu wa kufanya kazi zake ndani ya Jumba hilo ambalo ni kubwa bila ya kutoka nje. Hivyo hawa Wanawake waliokua wakimlaumu Zulaykha walikua hawamjui wala hawajawahi kumuona Nabii Yusuf. Hivyo Zulaykha akapanga (*Kaydaha)* Mipango yake na ilipotimia basi akawaalika Wanawake 40 wakiwemo wale wanaomshutumu yeye kuhusiana na Yusuf.

Ambapo *Allah wa Ta'ala* anatuelezea hali ilivyokua kwa kusema kua:

﴿فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَئاً وَآتَتْ كُلَّ وَاحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّيناً وَقَالَتِ ٱخْرُجْ عَلَيْهِنَّ فَلَمَّا رَأَيْنَهُ أَكْبَرْنَهُ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَاشَ لِلَّهِ مَا هَـٰذَا بَشَراً إِنْ هَـٰذَآ إِلاَّ مَلَكٌ كَرِيمٌ﴾

**Falamma samiAAat bimakrihinna arsalat ilayhinna waaAAtadat lahunna muttakaan waatat kulla wahidatin minhunna sikkeenan waqalati okhruj AAalayhinna falamma raaynahu akbarnahu waqattaAAna aydiyahunna waqulna hasha lillahi ma hadha basharan in hadha illa malakun kareemun** *(Surat Yusuf 12:31)*

*Tafsir:* ***Hivyo Baada ya (Zulaykha) kusikia Madai yao (Wanawake hao) ya chini kwa chini basi (Zulaykha) akawaalika na kuwaandalia chakula kwa ajili ya kusheherekea jambo fulani. Na akawapa kila mmoja wao Kisu kisha akasema (Zulaykha kumwambia Yusuf) Ingia! Pita Mbele yao Na kisha Walipomuona Wakamkuza kutokana na (Kutokana na Uzuri wake) Wakajikatakata Viganja vyao na Wakasema: Amekamilika Allah! Huyu si Mtu bali ni Malaika Mtukufu.***

Ama kuhusiania na aya hii basi anasema Imam Muhamamd Ibn Is-haq: '**Wanawake hawa ambao ni marafiki zake Zulaykha walikua nao pia wanataka wamuone huyo Yusuf aliemtia wazimu Zulaykha kutokana na uzuri wake hivyo wakaamua kumsema Zulaykha makusudi ili awasikie kisha awape changamoto nao ili wamuone'**

Kauli hii ya Imam Muhammad Ibn Is-haq inatuonesha namna Wanawake hawa walivyokua wakijuana ndani nje na hivyo tunarudi tena katika aya yetu ya *Qur'an* yenye maneno ya Al Aziz isemayo: '***Innahu Kaydakunna Aadhimun****'* Hivyo basi Zulaykha akafanya kama walivyotaka afanye.

Imam Ibn Is-haq anaendelea kutuambia kua: '**Hivyo Zulaykha akawaalika Wanawake 40 Waliokua wakimhukumu yeye, na ndio maana aya ikasema kua akawaalika na akawatayarishia *Aadat*. Ambapo neno A*a'dat* hua linamaanisha Kuweka tayari sehemu ya Kulia chakula ambayo Watu wanakaa kitako chini juu ya zulia huku chakula kikiwa mbele yao na pia kukiwa na mito ya Kuegemea'**

Ama kwa upande wa Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* basi yeye anasema kua neno: '**Neno *Aa'adat* hua linamaanisha Kuandaa chakula'** ama kwa upande wa Qatadah Ibn Diama na Mujahid Ibn Sulayman basi wao wanasema kua; '**Aya hii imetumia neno *Matkan* (Ambalo wao wanalisoma kama *Muttakaan* bila ya harfu Hamza) ambalo linamaanisha Vyakula ambavyo unapotaka kula basi lazima umtumie kisu kwa ajili ya kumenya kwanza kabla ya kula**' ambao huo pia ndio Mtizamo wa Wahb Ibn Munabih ambae yeye anamalizia kwa kusema kua: '**Zulaykha aliwatayarishia Waanawake hao waalikwa Machungwa, Matikiti maji, Makoma Manga na kisha akawawekea maua ya Mawardi pembeni yake. Kisha akatoa Visu vipya 40 vipya vilivyonolewa vizuri sana na akawapa kila mmoja kati ya Wanawake hao walioalikwa Kisu chake na Bakuli lake lililojaa matunda hayo na Maua ya Mawardi na Miba yake** '

Hapa sasa ndio patamu sana kwani tunazidi kuona ukubwa wa Ufahamu na uwezo wa Zulaykha kiakili! Kwani kwanza kakupa kisu kikali sana, kisha mbele yako kakuwekewa bakuli lililojaa Matunda ambayo ili uyale basi inakubidi uyamenye tena kwa kutumia kisu kikali sana alichokupa. Si hivyo tu bali pia pembeni ya Matunda hayo kakuwekea Maua ya Mawardi yanayonukia vizuri sana

na kama kawaida ya Mawardi kua mbali ya kua ni yenye kunukia lakini pia hua ni yenye Miba yake midogo inayochoma na kutoa damu! Kisha Zulaykha anakupitishia Yusuf mbele yako!

Naam, mara tu baada ya Zulaykha kuwakaribisha Wageni wageni wake hao na kuwaandalia aliyowaandalia basi akawaambia anzeni kula naenda kuchukua kitu ambacho nimekisahau nakuja. Kwani katika wakati wote huo basi Nabii Yusuf alikua kaambiwa akae katika chumba cha jirani.

Hivyo baada ya Zulaykha kutoka katika Majlis basi akaingia katika chumba ambacho alikua amemuweka Nabii Yusuf na akawapa mda wageni wake waanze kumenya vile vinavyotakiwa kumwenywa ili viliwe.

Kisha akasema (Zulaykha kumwambia Yusuf) ‘***Ukhruj AAalayhinna* - Ingia Upite Mbele yao’** Nabii Yusuf akaingia ukumbini hapo huku Wanawake hao wakiwa ni wenye kushughulika na kumenya vinavyotakiwa kumenywa kwa visu kabla ya kuliwa.

*Subhana Allah!*

Kwani ukumbi tunaouzungumzia hapa si ukumbi wa nyumba zetu leo hii, huu ukumbi ni ukumbi kweli, kwani ni ukumbi wa Al Aziz ambao ni wenye kuingiza watu zaidi ya 40 ambao wamekaa kwa kujitanua kifahari kwani waalikwa hawakua ni watu wa darja ya chini, ambao hawaoni raha kukaa mpaka wabanane, bali walikua ni watu wa darja ya juu ambao hawapendi kubanana. Sasa hapa inabidi tukumbuke kua aya imesema kua Zulaykha amemwambia Nabii Yusuf kua ingia upite mbele ya Wanawake hao.

Yaani aingie ukumbini hapo na apite tu kutoka katika mlango mmoja kuelekea katika Mlango mwengine bila ya kusimama hadi Wanawake hao wakamuona mpaka wakaridhisha Macho yao. Kwani tukio hili la kupita kwa Nabii Yusuf mbele yao basi lilileta Bumbuwazi na Tafrani kubwa sana, kwani kwa upande wa Mabakuli, Mawardi, Matunda,Visu na Vidole vya Wanawake hao Vilikua havina mawasiliano na Ubogo na Ufaham wao, kwani mawasiliano ya Ufahamu wao na akili zao yote yalikua yamedhibitiwa na Macho yao, ambayo nayo yalikua hayaamini kile kinachoyaona.

Hawajui kama uzuri wa wanaemuona ni mwenye maumbile ya Kiumbe Ibn Adam au ni mwenye maumbile ya kiumbe Malaika. Kiasi ya kua, Mikono iliyokuwemo kwenye Mabakuli basi ilijichoma na miba ya Mawardi na kutoka damu lakini mikono hio haikuhisi maumivu ya kujichoma huko. Na mikono iliyokua imekamata visu na matunda ndio ikawa balaa zaidi, kwani nayo ikajikata bila ya wenye mikono hio kuhisi maumivu ya kujikata huko na kutokwa na damu pia.

Yaani Uzuri wa Nabii Yusuf ulizalisha hisia za Raha kupitia katika Macho ya Wanawake hao na hivyo kuzifanya hisia Maumivu za Miili yao kua ni zenye kufa ganzi. *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea haya katika sehemu ya mwisho ya aya yetu hii ya 31 ya *Surat Yusuf* kwa kusema:

﴿فَلَمَّا رَأَيْنَهُ أَكْبَرْنَهُ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَاشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنْ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٌ كَرِيمٌ﴾

**Falamma raaynahu akbarnahu waqattaAAna aydiyahunna waqulna hasha lillahi ma hadha basharan in hadha illa malakun kareemun** *(Surat Yusuf 12:31)*

*Tafsir:* ***Na kisha Walipomuona Wakamkuza kutokana na (Kutokana na Upekee wa Uzuri wake) Wakajikatakata Viganja vyao na Wakasema: Amekamilika Allah! Huyu si Mtu bali ni Malaika Mtukufu.***

Neno *Sabaha* kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Kuongelea Kuelea, Kufanya Kitu fulani bila ya kuchoka.

Neno *Sabaha* ndio lililotoa neno *Tasbih* yaani Kutukuza ambalo hua linatumika kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* pekee, ambalo ni neno *Subhana* ambalo nalo pia hua linamaanisha kua Utukufu ni Wake ambalo hua pia linatumika kwa ajili ya Allah na hivyo hua ni lenye kukaa kabla na baada ya Jina la Allah kama vile *Subhanah Allah* au *Allah Subhanah wa Ta'ala* kumaanisha pia Utukufu wa *Allah.*

Katika Lugha ya Kiarabu kuna neno jengine pia lenye maana kama hio, ambalo ni *Hashah* ambalo hua ndio lililotumika katika aya yetu kuelezea kauli waliyotumia Wanawake marafiki zake Zulaykha walipomuona Nabii Yusuf.

Neno *Hashah* hua linamaanisha Kushinda, Kutukuka au Kutisha kutokana na Uwezo Mkubwa wa hali ya juu kabisa. Neno *Hashah* pia hua ni lenye kutumika kwa ajili ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambapo hua katika hali ya *Hasha lillah*. Hivyo basi neno *Hashah lillahi* hua na maana ya Utukufu ni wa *Allah*! Na bila ya shaka Utukufu ni wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* pekee ambae yeye ndie Muumba kwani yeye ni Mwenye uwezo mkubwa wa kutisha ambao kamwe hauwezi kufikirika katika ufahamu wa viumbe wake.

Kwani anasema Qatadah Ibn Diama Al Sadusi ambae ni Mwanafunzi wa Hasan Al Basr na hivyo kua ni Miongoni mwa *Mufasirin* na Mwanahadith kua: '**Wanawake hawa walijikata nyama za viganja vya mikono yao lakini hawakuhisi maumivu yatokanayo na kukujikata kwao, bali walishtukia Damu zinawatoka tu, kwa sababu ufahamu wao wote ulikua kwa Nabii Yusuf'**

Ama kwa Upande wa Wahb Ibn Munabih basi yeye anasema kua: '**Wanawake 7 kati ya Wanawake 40 waliohudhuria ghafla hio walifariki hapo hapo kutokana na kuichinja mikono yao na kutokwa na damu sana bila kuhisi maumivu baada ya raha ya kuona uzuri wa Nabii Yusuf**.'

Katika wakati yote haya yanatokea basi Zulaykha alikua amebakia katika chumba alichotoka Nabii Yusuf huku akiangalia mambo yanayotokea kupitia katika Pazia liliopo mlangoni hapo. Na yeye alikua hamuangalii Nabii Yusuf bali alikua anaangalia Macho na Mikono ya Wanawake hao 40 aliowaalika huku akitabasamu kutokana na anayoyaona na macho yake.

Kisha akasema ndani ya Nafsi yake: '**Nyinyi Nyote ni Wanafiq, kwani mlikua mkinisema mimi na kunilaumu wakati nyinyi wenyewe hamkuona kitu chochote kama ninavyoona mie. Kwani mmeona kwa sekunde kadhaa na mmeshindwa kujizuia na mikono yenu haifai tena. Jee mmngekua nae kwa saa moja au kwa siku nzima au kwa mda wote?**'

Kisha baada ya Nabii Yusuf kuingia katika mlango wa pili na kutoweka basi Zulaykha akajitokeza na hapo Wanawake hao wakawa kama walioamka kutoka ndotoni kwani kuingia kwa Zulaykha ndiko kulikowadhihirishia Wanawake hao kua hawapo ndotoni, na kuwarudishia hisia zao mikononi na kuanza kuhisi Maumivu yanayotokana na majeraha yao, na kuona damu zinavyowatiririka mikononi mwao,

Na aya zinatuwekea wazi tukio lililofuatia baada ya hilo kwa kusema kua:

﴿قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ فَٱسْتَعْصَمَ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ﴾

**Qalat fadhalikunna alladhee lumtunnanee feehi walaqad rawadtuhu AAan Nafsihi faistAAsama wala-in lam yafAAal ma amuruhu layusjananna walayakoonan mina alssaghireena** *(Surat Yusuf 12:32)*

*Tafsir:* ***Akasema (Zulaykha) Huyu ndie (Yusuf) ambae nyie mlikua mnanilaumu juu yake na kweli Mimi nilimtaka na akanikataa lakini kama hakufanya kama nitakavyo basi ataenda Jela na atadhalilika.***

Ama kuhusiana na maneno haya ya ayah hii ya 32 basi Wanazuoni wametofautiana pia juu ya Kauli hio ya Zulaykha ambayo inaonekana kua ni yenye mtizamo wa kulipiza Kisasi yaani kama hanitaki mimi basi hampati Mwanamke yeyote! Kwani kuna wasemao kua Zulaykha aliyasema haya katika Nafsi yake. Na pia kuna wasemao kua Zulaykha aliyabainisha haya mbele ya Wanawake wenzake hao aliowaalika na kisha wakajichinja kutokana na uzuri wa Nabii Yusuf.

Kwani baada ya Wanawake hao kuuona uhalisia wa Mambo ulivyo na namna wao walivyoathirika na Uzuri wa Nabii Yusuf mpaka wengine kupoteza Roho zao basi mtizamo wao juu ya Zulaykha ukabadilika na badala yake sasa wimbi la gharika likawa limemgeukia Nabii Yusuf, wakawa wanataka kumzamisha Nabii Yusuf ili wamuokoe shoga yao Zulaykha, kwani kujichinja na kutoka damu kwao kwa pamoja imekua kama ni kiapo cha cha kushirikiana katika mbinu zao dhidi ya Nabii Yusuf na hivyo kua ni wenye kuthibitisha tena maneno ya Al Aziz ya ile aya isemayo: '***Innahu Kaydakunna Aadhimun***'*(Surat Yusuf 12:28).*

Na kutokana na mabadiliko hayo ya hali hio ya Wanawake hao kwa pamoja basi ndio tunaona kwa nini Qur'an katika *Surat An Nisaa* ikasema:

**Inna kayda alshshaytani kana Dhaifan** *(Surat An Nisaa 4:76)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika Mbinu za Shaytani ni Dhaifu***

Hivyo ingawa kwa upande mmoja basi aya zinatuwekea wazi kua Mbinu za Wanawake zina nguvu na mbinu za Shaytan hapa zimetajwa kua ni dhaifu, kwa sababu Mbinu za Shaytan hua hazionekani na hua zinakuingia akilini na kukutoka lakini za Wanawake wanapoamua basi zinakua wazi wazi na zenye kudumu na kuendelea. Halafu pia Shaytan ukimlaani kwa Jina la *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi anakimbia, lakini kwa upande wa Mwanamke basi Mlaani au msomee anaekutaka aya unazotaka hata 1000 lakini hatokukimbia.

Na ingawa pia Shaytan hua yuko peke yake dhidi yako, lakini sasa angalia Mtihani wa Nabii Yusuf kwani Wanawake wote hawa walimgeuka na wao pia wakawa ni wenye kuvutiwa na kila mmoja kumtaka Nabii Yusuf awe wake yeye na Shaytan nae akawa amemsimamia kila Mwanamke kati ya Wanawake hawa juu ya utekelezaji wa mipango yao hio.

Lakini kwa upande wa pili basi tunaona kua kulingana na Hadith ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Wanawake ni Mtego wa Shaytan, hivyo basi kulingana na Hadith hii basi tunaona kua kama Wanawake mbinu za Wanawake ni kubwa na zenye nguvu basi bila ya shaka Mbinu za Shaytani hua ni kubwa zaidi.

Hivyo Wanawake hawa wakamwambia Zulaykha: '**Usiwe na khofu kwani kwa hakika sisi tutajitahid kumshawishi Yusuf mpaka akubaliane na matakwa yako ili asipate adhabu ya kifungo cha kufungwa jela'**

**KUINGIZWA KIFUNGONI KWA NABII YUSUF.**

Tafakkar! Kwani Wanawake hawa hawakujua kua Mbali ya Kua na sifa ya Uzuri Lakini Nabii Yusuf alikua pia Msafi wa Nafsi na ni aliechaguliwa na Mola wake! hivyo Wanawake hao walipoomba kwa Zulaykha kua ni wenye kumsaidia Zulaykha ili afanikiwe kumpata Nabii Yusuf na kisha asipelekwe Jela, basi Zulaykha akawakubalia juu ya Jambo hilo.

Hivyo Wanawake hao nao wakaanza kumzonga Nabii Yusuf na kumshawishi kua haina haja kuenda Jela na hivyo akawa ni mwenye kudhalilika na akaona bora akubaliane na matakwa ya Zulaykha. Lakini Nabii Yusuf bado alikua ni mwenye kukataa juu ya vishawishi vyao hivyo. Hapo akamlalamikia Mola wake kwa kumwaambia:

'**Ya Allah! Kabla kuja Wanawake hawa basi nilikua na mtihani wa kishawishi cha Mwanamke mmoja tu, lakini sasa hivi wamekua wengi sana nao wote kwa pamoja wanashirikiana pamoja na Zulaykha dhidi yangu, jee nifanye nini mie? Hivyo mimi naona kua kuenda Jela ni bora kuliko kubakia nje kisha nikatekeleza wanayoyataka wanawake hawa.'**

Kwani Aya zinasema kua:

﴿قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّي كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلْجَٰهِلِينَ﴾

**Qala rabbi alssijnu ahabbu ilayya mimma yadAAoonanee ilayhi wa-illa tasrif AAannee kaydahunna asbu ilayhinna waakun mina aljahileena** *(Surat Yusuf 12:33).*
*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Ewe Mola wangu! Kifungo ni bora Kwangu Kuliko kile ambacho wanachonitia Wao. Na kama hukuzigeuza Mbinu zao kutoka kwangu. Na nikawa ni miongoni mwa Wajinga (Kutokana na kufanya Dhambi huku wakijua juu ya dhambi hio)***

Anasema Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi kuhusiana na Dua ya Nabii Yusuf aliyoiomba katika ayah hii na hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamkubalia Dua hio kua: '***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **alimwambia Nabii Yusuf baada ya kuomba dua hio kua: 'Ewe Yusuf, umeomba kua Ufungwe Jela, hivyo itabidi uende Jela, kwani kama ungeomba nikunusuru na kukupa Usalama dhidi ya Wanawake hao basi nami ningekupa Nusra na Usalama dhidi yao' Kwa hivyo basi haitakiwi kwa Mja kumuomba** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **kumtataulia matatizo yake katika njia maalum. Bali analotakiwa kuomba mtu ni kutatuliwa tatizo husika, na hivyo** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **atamtatulia kutokana na njia ambayo yeye** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **anaiona kua ni bora zaidi kwa Mja huyo. Kwa sababu unapoomba utatuzi wa tatizo kwa kupitia katika mtizamo wako wewe basi huenda ukawa ni mwenye kujiombea matataizo zaid bila ya kujua.'**

Kwa upande mwengine basi kuna Hadith ya Anas Ibn Malik *Radhi Allah Anhu* ambayo inasema kua: '***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **alimtembelea Mtu ambae alikua anaumwa, ambae sauti yake ilikua dhaifu na mwili wake ulikua umekonda.** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akamwambia mgonjwa huyo awe ni mwenye kuendelea kuomba Dua kwa** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*****. Hivyo yule mgonjwa akasema kua yeye kila siku hua ni mwenye**

**kumuomba *Allah Subnah wa Ta'ala* kua bora ampe adhabu ya dhambi zake hapa hapa ulimwenguni. *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema*: Subhanah Allah!* Hivi wewe una uwezo gani wa kustahmilia Adhabu za *Allah Subhanah wa Ta'ala*? Jee kwa nini usiseme: *Rabbana Atina fi al Duniya Hasanat wa fi al Akhirat Hasanatan wa Qina Aadhaban Nnar!***'*(Sahih Muslim.*

Katika kitabu cha *Mishkat Al Anwar* cha *Hujjat Ul Islami Imam* Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kuna hadith ambayo inasema kua: '**Kuna Sahaba aliomba Dua mbele ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*, akaomba kua apewe Subra. *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akamwambia: 'Umejiombea Matatizo. Hivyo bora jiombee Usalama.''**

Naam, kuna baadhi wanaweza wakajiuliza: '**Jee ni kwa nini *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua anawapa Mitihani Mitume wake kama hawa?**'

Kwani tunapoangalia katika Kisa cha Nabii Daud basi tunaona kua nae alifikwa na Mtihani mkubwa wa Mwanamke mzuri sana ambae alikua akiitwa Bathsheba, ambae baadae akamuoa na ndio akawa ndie mama yake Nabii Sulayman kisha na Nabii Yusuf nae pia anapata Mtihani kama huu wa Zulaykha.

Hivyo juu ya Suali hili basi pia kuna mitizamo tofauti kwani anasema Imam Al Tabari kua: '***Allah Subhanah wa Ta'ala* anawapa Mitume wake Mitihani kama haii ili kuwajaza Khofu juu yake ndani ya Nafsi zao Mitume wake hao, na pia *Allah Subhanah wa Ta'ala* anawapa Mitume wake Mitihani, ili baadae awasamehe na hivyo kua ni wenye kuonesha wingi wa Rehma zake juu yao. Na pia *Allah Subhanah wa Ta'ala* anawapa Mitihani Mitume wake ili kua ni mfano kwa waja wake na hivyo watu wawe ni wenye kujua kua wanaruhusika kuomba msamaha kutoka kwa Mola wao na hivyo wasiwe ni wenye kuvunjika Moyo na Rehma zake pale watakapo omba Msamaha kwake**.'

Kwani ingawa Zulaykha alikua ni Mzuri kuliko Wanawake wote wa Misri wa wakati huo na hivyo kua ni Mwenye kumpenda sana Nabii Yusuf lakini inabidi tujue kua, Mapenzi haya pia yanatuwekea wazi Utofauti wa Mapenzi Ndani ya Nafsi za Ibn Adam. Kwani Ingawa Zulaykha alikua akimpenda sana Nabii Yusuf lakini Nabii Yusuf alikua hampendi Zulaykha kwani Nabii Yusuf alikua haoni wala hasikii chochote isipokua Mola wake na hivyo Mapenzi yake yalikua ni kwa ajili ya Mola wake tu.

Na ndio mana Nabii Yusuf Akaona bora aende Jela ili aepukane na kutekeleza maamrisho ya Zulaykha na Wanawake wengine kuliko kumkera anaempenda zaid ambae ni Mola wake. Kwani wale wanawake waliposikia kua Nabii Yusuf anaona bora aende Jela basi wao wakashukuru pia kwa sababu wakaona kua nao watapa nafasi ya kumtembelea Jela na hivyo watakua ni wenye kumuona watakavyo akiwa huko, kwani itakua hakuna kizuizi cha Zulaykha. Kwa sababu Yusuf akiwa kwa Zulaykha basi kamwe hawawezi kumuona mpaka ruhusa kwanza ipatikane kutoka kwa Zulaykha na hata kama atakubali basi inabidi Zulaykha mwenyewe awepo Nyumbani, na uwe chini ya uangalizi wa Zulaykha.

Hivyo mara baada ya Nabii Yusuf kumuomba Mola wake msaada basi *Allah Subhana wa Ta'ala* akamjibu kama inavyotuelezea aya inayofuatia:

**Faistajaba lahu rabbuhu fasarafa AAanhu kaydahunna innahu huwa alssameeAAu alAAaleemu** *(Surat Yusuf 12:34)*

*Tafsir:* ***Akamjibu Mola wake (Dua Yake Nabii Yusuf) na akazigeuzia mbinu zao (Wanawake hao Na kumuepusha nazo Nabii Yusuf) Kwani Kwa Hakika yeye (Allah Subhanah wa Ta'ala) ni Mwinye Kusikia kila kitu na Mwenye kujua kila kitu.***

Hivyo ingawa Nabii Yusuf alikua si mwenye makosa lakini sasa Wanawake hao wakawa bado wanaendelea kutangazia na kumzungumzia kwa Waume zao na kwa watu wengine kuhusiana uzuri wake Nabii Yusuf na mambo yaliyotokea baina ya Nabii Yusuf na Zulaykha. Hivyo Al Aziz akaona bora akamfunge Jela kidogo hadi mambo yapoe katika mji, na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema:

﴿ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّن بَعْدِ مَا رَأَوُاْ ٱلآيَاتِ لَيَسْجُنُنَّهُ حَتَّىٰ حِينٍ﴾

**Thumma bada lahum min baAAdi ma raawoo al-ayati layasjununnahu hatta heenin** *(Surat Yusuf 12: 35)*

*Tafsir:* ***Kisha ikawa wazi kwao wao kutokana na kuona vithibitisho (Kua Nabii Yusuf si Mkosa) Kua Wamfunge Jela japo kwa mda*** *(Surat Yusuf 12:35)*

Aya zinatuwekea wazi kua baada ya Nabii Yusuf kuona Vishawishi na Mbinu na hila za Wanawake hawa zishakua nyingi na nzito juu yake basi akamuomba Mola wake na Mola wake akamkubalia Nabii Yusuf dua Yake. Hapa sasa ndio tunaona kua katika kila Shari basi hua mna kheri ndani yake, na pia ndio tunaona uwezo wa m-bora wa kukadiria kila jambo alililoliumba.

Lakini hapo hapo aya zinatuonesha kua hata nchi iwe na maendeleo vipi lakini watu wake wanapokosa Il'm na Imani ya Kiroho basi hua hakuna haki wala uadilifu ndani yake. Na hivyo basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* alimpeleka Nabii Yusuf Misri makusudi kwa Majaaliwa yake ili aifanye ardhi ya nchi hio kua ni yenye Utawala wa Kiuadilifu pale atakapotoka Jela Nabii Yusuf na kuanza kuitawala nchi hio.

Kwani kila kitu katika maisha ya Nabii Yusuf kinafunuka na kubadilika hatua kwa hatua kua kama kilivyotakiwa kiwe na Muumba, baadhi ya wakati kwa athari za nje yake Nabii Yusuf na kwa baadhi ya wakati kwa athari zake mwenyewe kama hii ya kuomba mwenyewe kua bora apelekwe Jela. Kwani kama ilivyokua kua Nabii Yusuf hakuweza kufika Misri hadi alipotumbukizwa Kisimani, hakuweza kuishi katika Nyumba ya Al Aziz hadi alipoomba atolewe Kisimani na kuridhia kua bora awe Mtumwa.

Basi ndivyo Pia haikuwezekana kwa Nabii Yusuf kupanda Darja zaidi na kua Mtawala kama tutakapoona hapo baadae kama hakupelekwa Jela kwanza. Hivyo M-bora wa kupanga alipanga kua Nabii Yusuf aende Jela ili apande Darja lakini kwanza itokee sababu ya kumpelekesha Jela.

Kwani alisema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhusiana na Nabii Yusuf kuomba Dua ya Bora kwenda Jela kua: '***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **amuingize katika rehma zake Kaka yangu Yusuf kwani kama mimi ningekua katika sehemu yake basi nisingekubali kuenda Jela bali ningelia huku nikisema: Ya Allah Niokoe kutokana na Mtihani wa Jela na pia Mtihani wa Wanawake Hawa.**'

Naam anasema *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '**Nabii Yusuf alifungwa si kwa sababu ya kua Al Aziz aliamini kua Nabii Yusuf alikua ni mwenye Makosa, bali Nabii Yusuf alifngwa kwa sababu ya kua Al Aziz alikua anampenda sana Zulaykh na hivyo hataki kumkasirisha. Hivyo Kutokana na Udhaifu huo basi Al Aziz akamuingiza Jela Nabii Yusuf kwa sababu ya kutaka kumridhisha Zulaykha. Yaani Al Aziz alikua kama Ngamia wa Zulaykha alieshikwa hatamu na kuendeshwa kama alivyotaka Zulaykha**.'

Ama kwa upande wa Imam Muhammad Ibn Marwan Al Suddi basi yeye anasema kua: '**Nabii Yusuf alifungwa Jela kwa sababu, Zulaykha alimwambia Al Aziz kua: 'Huyu Mtumwa wa Kiisrail (Nabii Yusuf) amenidhirisha mimi na kila mtu anajua juu ya hilo kutokana na kujidai kua mimi nilikua najaribu kumtaka, na hivyo sina njia ya kujitetea. Hivyo hapa kuna hatua mbili ambapo inabidi uchukue moja kati ya hizo''**

**1-Niwache mie niwe huru nawe ili nikajitetee mwenyewe huko nje.**

**2-Au Mfunge jela huyu Muisrail kama vile ulivyonidhibiti mie humu ndani kama Mkeo.**

Kwani hapa sasa Al Aziz akaona hataa kwangu mie haiwezekani kumkosa Zulaykha, kwani nikimwachia tu basi kuna Wanaume huko nje watamgombania na watamkamata haraka sana na kumficha Ndani mwao kuliko Lulu kubwa ya Baharini iliyookotwa ufukweni kutokana na Uzuri wake, hivyo bora kwangu mimi kumkosaYusuf kuliko kumkosa Zulaykha. Hivyo wacha Yusuf aende Jela japo hana makosa na huko atakaa kwa mda kidogo tu, hivyo Nabii Yusuf akafungwa Jela.

Kwani kama tulivyosema kua kila kitu kina Hikma yake na moja kati ya Hikma ya tukio hili ni kumpandisha darja Nabii Yusuf lakini pia ilikua ni kwa ajili ya kumsafisha Nabii Yusuf kutokana na kosa alilozuliwa la kua na Matamanio ya kumtaka Zulaykha ambapo kwa upande mwengine basi anasema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua:

'**Miongoni mwa sababu zilizompelekea Nabii Yusuf kupelekwa Jela ni kwa ajili ya kumpa adhabu kutokana na makosa ya ki Ibn Adam aliyoyafanya. Kwani Nabii Yusuf alijaaliwa kufanya makosa Matatu katika uhai wake ambayo yote aliadhibiwa juu yake hapa hapa Duiani. Makosa hayo ni:**

**1-Lilipomjia na kuingia akilini mwake wazo la kuvutiwa na Zulaykha na kisha hapo hapo likamtoka - Hivyo Akaadhibiwa kwa Kufungwa Jela.**

**2-Alipowaambia Wafungwa wenzake aliowatafsiri ndoto kua wamtaje kwa Mfalme (***kama tutakavyoona wakati akiwa Jela, katika kurasa zinazofuatia In-shaa Allah***) - Basi akalipwa kwa kusahauliwa na kukaa jela zaid ya mda wake.**

**3-Alipowaambia kaka zake kua ni wezi baada ya kuwawekea bakuli ndani ya gunia la chakula chao ili amzuie Ben Yamin (***kama tutavyoona hapo baadae pia katika kurasa zinazofuatia In-shaa Allah***) - Basi Nabii Yusuf alilipwa kwa kujibiwa na kaka zake hao kua: Kama huyu ameiba basi bila ya shaka ndio kawaida yao kwani hata kaka yake (***yeye Mwenyewe Yusuf***) alikua ni mwizi.**

Hivyo baada ya kukubaliana baina yao Zulaykha na Al Aziz basi wakamchukua Nabii Yusuf na kuelekea nae hadi Gerezani. Walipofika Gerezani basi bwana Jela akamuamrisha Nabii Yusuf avue

nguo zake ili avae nguo za Gerezani, Lakini Zulaykha akakataa katu katu juu ya Maamuzi hayo. Kwani Nabii Yusuf alikua amevaa kanzu ya thamani kubwa, Kilemba na Mkanda wa Kiunoni.

Nabii Yusuf alikua bado yuko chini ya Mamlaka ya Al Aziz na kwa kua walikua wanampenda basi walikua wakimnunukia mavazi ya thamani kama wanayovaa wao wenyewe na kama anayostahiki kuvalishwa mtoto wao. Hivyo Zulaykha akamwita Mkuu wa Jela na Kumwambia: '**Hakika sisi hatutaki huyu kijana awe ni mwenye kufungwa kama wafungwa wengine kwa sababu yeye si mhalifu, bali tunataka afichike jela kutokana na matatizo yaliyopo huko nje hivyo tunataka asahaulike na watu wa nje wanatakiwa wasiomuone kwa muda.**'

Kwani hapa tayari Zulaykha keshawazidi akili wale Wanawake wenzake ambao waliona kua Nabii Yusuf akiwa jela basi watapata Nafasi ya kumtembelea na kumtizama watakavyo. Lakini Zulaykha kwa kua alikua akiyajua hayo, na Mumewe ni mtu mwenye Mamlaka katika mji wao basi alikua na uwezo wa Kuamrisha hayo aliyoyaamrisha na maamrisho hayo yakatekelezwa.

Hivyo Nabii Yusuf akawa ni mwenye kubakia na nguo zake na akapewa Chumba cha kulala peke yake ambacho aliwekewa vitu anavyovihitaji ndani yake na kisha Zulaykha na Al Aziz wakaondoka Gerezani hapo na kuacha amri kua hakuna ruhusa ya mtu kutoka nje kuja kumuangalia, ila watu wa ndani wafungwa wenzake humo humo ndani wanaweza kumtembelea.

Yusuf alipoingizwa Gerezani basi kila kitu ndani ya Gereza hilo kilibadilika muonekano wake. Kwani Nuru ya Nabii Yusuf ilisababisha kwa ghafla moja kila sehemu ya Gereza hilo ikawa ni yenye Muangaza hata sehemu zenye kiza zikawa kama zimewashwa taa badala yake. Na hivyo hali ya kila mtu ndani ya Gereza hilo ilibadilika, kiasi ya kua hata kwa kila aliekua ni mwenye huzuni basi alikua na bashasha badala yake.

Na ingawa hali hio ilionekana wazi lakini kwa upande wa Nabii Yusuf alikua ni mtu pekee mwenye huzuni ndani yake kwani alikua peke yake. Katika kipindi hiki basi Nabii Yusuf alikua akiutumia mda wake wote kwa kusali, kuomba dua na kulia kwa huzuni ndani ya Moyo wake. Alikua akifunga katika wakati wa mchana na akikesha katika wakati wa usiku kwa ajili ya kumuabudu kwa utulivu Mola wake. Kwa kua Wafungwa wa Gereza hilo walikua na uhuru wa kumtembelea Nabii Yusuf chumbani kwake wanapokua na wakati basi walikua wakielezea matatizo yao juu yake.

## NABII YUSUF NA TAFSIRI YA NDOTO NA MATUKIO YA GEREZANI.

Katika kipindi ambacho Al Aziz na Zulaykha wanamuingiza Nabii Yusuf Jela basi katika siku hio hio sambasamba nae kulikua na vijana wawili ambao nao walifungwa Jela hio hio aliyofungwa Nabii Yusuf. Vijana wawili hawa walikua ni Wafanyakazi wa Mfalme wa Misri mwenyewe ambae kama tulivyosema kua alikua akiitwa Al Walid Ibn Al Rayyan.

Mmoja kati ya vijana hawa alikua akiitwa Mujlib ambae yeye kazi yake ilikua ni Mpishi mwenye kupika na kusimamia kila kitu kinachohusiana na Chakula cha Mfalme Al Rayyan. Kijana wa pili alikua akiitwa Bayus yeye alikua ni msimamizi wa vinywaji vyote vya Mfalme Al Rayyan.

Kwani hiki kilikua ni kipindi ambacho baadhi ya watu wa Misri walikua wanataka kumpindua Mfalme Al Rayyan. Hivyo basi kikundi cha Watu hao kikapanga mipango yao lakini hata hivyo mipango hii haikufanikiwa na habari zikavuja na kumfikia Mfalme Al Rayyan. Kwa bahati mbaya au nzuri basi Mfalme akapata habari pia kua Mujlib na Bayus walikua ni miongoni mwa walioshiriki katika mipango hio ya kumuangusha.

Habari hizo zilikua zikisema pia kua Mujlib ambae ndie Mpishi alikubali kua kama Mapinduzi hayo yakishindikana basi yeye atatekeleza jukumu la kumtilia sumu Mfalme Al Rayyan. Na kwa upande wa Bayus ambae ni msimamiaji wa Vinywaji nae akakubaliana na Mujlib. Kwani baada ya kukamilika kwa mipango hio, basi Bayus akatafakkar kisha akaamua kujitoa katika mipango hio na hivyo kua ni mwenye kupingana na mipango hio jambo ambalo lilipelekea Mapinduzi hayo kushindikana na hivyo ikabidi Mujlib ambae yeye aligoma kujitoa na kua bado ni mwenye msimamo juu ya utekekelezaji wa jukumu lake.

Hivyo Mujlib akatayarisha Chakula na kukitia Sumu na kisha kama kawaida akampelekea Mfalme chakula hicho hua wanakuwepo wasimamizi wote wawili wa chakula na wa Vinywaji. Hivyo kabla ya Mfalme Al Rayyan kukitia mkono chakula hicho basi Bayus akasema: '**Ewe Mfalme Mtukufu kwa hakika chakula hicho ni chenye kukusababishia madhara ndani yake badala ya kua ni chenye kukupa afya, hivyo usikile.'**

Mfalme Al Rayyan akauliza: '**Jee ni kwa nini ukawa nasemahivyo ewe Bayus?**'

Bayus akajibu: '**Kwa sababu ni chenye kutiwa sumu ndani yake.**'

Hapo Mujlib akaona kua Bayus anataka kumuuza hivyo basi nae akasema: '**Ewe Mfalme mtukufu kwa hakika na hicho kinywaji pia ni chenye kutiwa Sumu hivyo nacho pia usikinywe**.'

Hapa sasa Mfalme Al Rayyan akamwambia Bayus: '**Mbona mnashutumiana? Imekuaje? Hebu wewe ulieanza kushutumu anza kwa kuonja kinywaji ulichonimiminia.**'

Bayus akanywa na akawa hakudhurika. Mfalme Al Rayyan akamgeukia Mujlib na kumwambia: '**Haya nawe kula chakula ulichoniletea'**

Mujlib akagoma, Mfalme Al Rayyan akaamrisha kua chakula hicho apewe Mbwa wake. Mbwa alipopewa basi hakuchukua mda akafariki. Hivyo Mfalme Al Rayyan akaamrisha Bayus na Mujlib wote wawili watiwe ndani hata utakapokamilika uchunguzi kamilifu. Hivyo katika kupindi hiki ambacho Mfalme alikua anataka kupinduliwa basi pia ndio kipindi ambacho Zulaykha alikua anataka Nabii Yusuf ampindue Al Aziz kwake.

Hivyo, Watu watatu hawa Nabii Yusuf, Mujlib na Bayus wakaingizwa sambamba Jela katika wakati mmoja ambapo wawili kati yao walikua hawana makosa na mmoja kati yao ni mwenye Makosa. *Allah Subhanah wa Ta'ala* akajaalia baada ya mda watu watatu hawa kukutana pamoja.

Hivyo katika kipindi hiki ambacho Nabii Yusuf na Mujlib na Bayus wapo Gerezani pamoja nae Nabii Yusuf akawa na kazi ya kutengeneza saa na pia akawa ni kutabiri ndoto na wafungwa wakawa wanakuja kwa Nabii Yusuf na kumhadithia Ndoto zao ambapo kuna baadhi walikua wanamuamini Nabii Yusuf na kuna baadhi wakawa hawamuamini.

Kwani Miongoni mwa waliokua hawaamini juu ya Ilm hio ya kutabiri ndoto. Hivyo Nabii Yusuf akawa ni mwenye kuwatatulia matatizo yake kwa hikma na busara zake, na alikua pia akiwatibu wanaoumwa na kuwatafsiria wafungwa ndoto zao. Yote haya aliyajua baada ya kushukiwa na Malaika Jibril siku moja na kisha akampa tunda alilolila na hivyo kila kitu kua wazi juu yake. Hali hii ilimsababishia wafungwa wote kua ni marafiki zake na askari jela wote kua ni marafiki zake kiasi ya kua wakamwambia: '**Ewe Yusuf Hakika Sisi Tunakupenda Sana**!'

Nabii Yusuf akaona haya sasa ni matatizo mapya kwani nilipokua huru nilipendwa na Baba yangu na nikaishia kutumbukizwa Kisimani, Na nilipotolewa Kisimani basi nikaishia kupitia katika njia ya kua ni Mtumwa wa kuuzwa na kununuliwa baadae nilipokua Utumwani nikapendwa na Zulaykha na nikaishia Gerezani, sasa hili linakua balaa kwani na humu namo mnanipenda Gereza zima jee nitaishia wapi mie jamani?

Hivyo Mujlib na Bayus wakawa nao wanaenda kwa Nabii Yusuf huku wakiambiana: **'Twende tukamjaribu, ili tuone jee ni kwa kiasi gani huyu Mtumwa wa Kiisrail anajua kubashiri ndoto kwa kujidai kua tumeota ndoo zetu'**

Hivyo wakawa wanaenda na kusema uongo wao, na Nabii Yusuf akawa anawatafsiria kulingana na walivyosema kua wameona, igawa alikua akijua kua si wenye kusema kweli. Kwani ingawa Muljib na Bayus walikua hawaamini na hivyo kusema uongo juu ya ndoto zao lakini Wafungwa wengine wote waliokua wakiota na kubashiriwa ndoto zao basi yalitokea kama walivyobashiriwa. Baada Muljis na Bayus nao pia wakawa wanaamini ukweli huo na kustaajabu sana.

Kwani siku moja Usiku basi Bayus na Mujlis wote wakaota kweli, na walipoamka asubuhi wote kwa pamoja wakaenda kwa Nabii Yusuf. Walipofika Bayus akasema: '**Ewe Mwenye Ilm ya kutafsiri ndoto kwa hakika mimi jana nimeona ndoto ya kushangaza sana kuliko siku zote, kwani niliota nipo Bustanini na mara nikaona mbele yangu kuna Mizabibu na mmoja kati ya hio Mizabibu niliyokua nikichuma Zabibu ulikua na Mashada matatu makubwa sana, nami nikayachuma'**

'**Mara hapo hapo ghafla nikajikuta nna gilasi ya Kinywaji cha Mfalme Al Rayyan katika mkono wangu, hivyo ikazikamua Zabibu hizo na kisha nikampa Mfalme Al Rayyan anywe kama kinywaji chake.**'

Na Mujlis nae akasema: '**Hakika na mimi nimeota kua nimebeba mikate juu ya kichwa changu na ghafla nikaona ndege wananifuata huku wakiwa ni wenye kudonoa mikate hio kutoka juu ya kichwa changu**'

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuainishia haya katika sehemu ya aya yetu tunayoendelea nayo ambayo inasema:

﴿وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ أَرَىٰنِيٓ أَعْصِرُ خَمْراً وَقَالَ ٱلْآخَرُ إِنِّى أَرَىٰنِيٓ أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِى خُبْزاً تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِۦٓ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Wadakhala maAAahu alssijna fatayani qala ahaduhuma innee aranee aAAsiru khamran waqala al-akharu innee aranee ahmilu fawqa ra/see khubzan ta/kulu alttayru minhu nabbi/na bita/weelihi inna naraka mina almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:36)*

*Tafsir:* ***Na wakaingia pamoja nae (Nabii Yusuf) Vijana wawili Na wakaingia pamoja nae (Nabii Yusuf) Vijana wawili akasema mmoja wao (Bayus) Kwa Hakika Mimi Nimeona (Katika Ndoto) Kua Nakamua Zabibu, Na akasema wa Mwisho (Muljib) Hakika mimi nimeona nimebeba juu ya Kichwa changu Mikate na inaliwa na Ndege mikate hio (Kisha wakasema) Tubashirie maana yake kwani kwa hakika sisi tunakuona wewe kua ni Miongoni mwa Watu*** wema *(Surat Yusuf 12:36)*

Naam aya imetumia neno *Khamran* ambalo ni lenye kutokana na neno *Khamira* au *Khamara* ambalo ni lenye kumaanisha: Kufunika, Kuficha, Kubadilisha kitu kutoka katika hali yake ya asili kuingia

katika hali nyengine, kama vile ambavyo yanavyokua Matunda yakitayarishwa na kukaa sana hadi yakabadilika hali yake ya kimaumbile na kua katika hali ya Kilevi, au namna kilevi kinavyobadilisha akili ya mtu ya kimaumbile na kua katika hali ya kulewa na kutokua na akili na ufaham kamili. Hivyo neno Zabibu zilizokamuliwa na kua kinywaji. Kwa upande mwengine basi neno *Khamar* ndio pia lililotoa neno *Khimar* kumaanisha Hijabu.

Naam anasema Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal ambae ni *Tabiina* aliefariki mwaka 105 Al Hijra alieishi katika ardhi ya Khurasan mwenye *Ilm ya Tafsir* kua: '**Ama kuhusiana na haya maneno yasemayo kua *Inna naraka minna al Muhsinina* yaani Hakika sisi tunakuona wewe kua ni Miongoni mwa wenye kufanya mema – basi ni kwa sababu Nabii Yusuf alikua ni mtu mwema sana alipokua gerezani. Kwani ilikua kila mtu anapokua anaumwa basi huletwa kwake Nabii Yusuf ambapo nae hua ni mwenye kumshughulikia, na Watu wanapovunjika Moyo na kukata tamaa basi yeye hua ni mwenye kuwajaza Matumaini. Na kila mtu anapokua na shida basi Nabii Yusuf hua ni mwenye kumsaidia Mtu huyo yeye mwenyewe au humuombea dua kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala*.'**

Ama kwa upande mwengine basi anasema Qatadah Ibn Diama Al Sadusi kua: '**Tabia njema za Nabii Yusuf zilikua ni dawa yenye kutibu kila mwenye Maradhi, Liwazo kwa kila Mwenye huzuni, kwani kwa hakika alikua ni mwenye kufaya kila kitu kwa ajili ya kujitolea kufanya wema kwa ajili ya Mola wake. Na alikua akiwaambia wafungwa wenzake kua. 'Kuweni wenye bashasha, kwani mkistahmili mitihani kwa njia ya kua na Subra basi bila ya shaka mtalipwa malipo mema.**''

Wafungwa hao wakawa ni weye kusema; '**Ewe Yusuf! Kijana mwenye sura nzuri, mitizamo mizuri na kauli nzuri imekuaje ukawa unatuusia sisi kuhusiana na Subra na Ustahmilivu na kua na Taqwa? Jee wewe ni nani**?'

Nabii Yusuf akawajibu wenzake hao kwa kusema: '**Mimi ni Yusuf mtoto wa Yaqub mwenye *Ikhlas* kwa Mola wake, ambae ni Mtoto wa Is-haq mtoto wa *Khalil Allah Ibrahim'***

Naam kutokana na Ukaraimu, Utulivu, Busara, Hikma na Ustahmilivu wa Nabii Yusuf ulioonekana ndani ya Gereza hilo basi hata Mkuu wa Jela mwenyewe mwishowe alikua akimwambia Nabii Yusuf: '**Ama kweli Yusuf wewe ni mtu usiekua na makosa na kustahiki kukaa ndani humo, lakini mimi sina amri ya kukutoa humu ndani hivyo bakia tu na jisikie uko nyumbani fanya utakavyo'**

Kwani ukweli ni kua baada ya kusikia habari za ndoto walizoota kina Bayus na Muljib, basi Nabii Yusuf akakaa kimya na kuwababaisha kwanza, kwani alikua hataki kuwatafasiria kutokana na kuwajua watu hao na ukaribu wao baina yao na utofauti wa khatma yao kutokana na ndoto zao walizoota. Kwani ndoto ya mmoja kati yao ilikua inahuzunisha tena sana. Hivyo Nabii Yusuf alisita kutoa tafsiri ya ndoto za Bayus na Muljib kutokana na kua na khofu juu ya namna watakavyo ichukulia tafsiri yake katika Ufaham wao.

Hivyo basi akataka kuwazungusha kwa kuwazungumzia mada nyengine kama inavyosema aya ifuatayo:

**Qala la ya/teekuma taAAamun turzaqanihi illa nabba/tukuma bita/weelihi qabla an ya/tiyakuma dhalikuma mimma AAallamanee rabbee innee taraktu millata qawmin la yu/minoona biAllahi wahum bial-akhirati hum kafiroona** *(Surat Yusuf 12:37)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Hakitokufikieni chakula chenu Mtachoruzukiwa (Mkiwa Ndotoni au mkiwa Macho) Ila Nitakubainishieni Maana yake kabla ya kukufikieni (Chakula chenu) Haya ni yale yanayotokana na aliyonifundisha Mola wangu kwani Kwa hakika mimi Nimeachana na Dini ya Watu wasiomuamini Allah na juu ya akhera hawaamini.***

Kwani aya inatuonesha kua Nabii Yusuf alikua akiwaambia kuna jambo ambalo nataka kukuambieni kwanza kabla ya kukuambieni juu ya maana ya ndoto zenu, na kabla ya kuletewa Chakula chenu basi kwa hakika mimi naweza kukuambieni hata rangi ya hizo Zabibu mlizoziona kwenye ndoto kama zilikua nyekundu au Nyeupe, tamu au kali. Aina gani ya mkate uliopo juu ya kichwa chako na pia mkate huo ulitiwa ndani ya chombo gani hapo ulipokua juu ya kichwa.

Muljib na Bayus wakasema: '**Sisi ndio tulioota wewe utajuaje au unatumia Uchawi?**'

Kwani Nabii Yusuf akaendelea kuielezea Imani ya Dini yake anayoiamini kwa kusema:

﴿وَٱتَّبَعْتُ مِلَّةَ آبَآئِيۤ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشْرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَيْءٍ ذٰلِكَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لاَ يَشْكُرُونَ﴾

**WaittabaAAtu millata aba-ee ibraheema wa-ishaqa wayaAAqooba ma kana lana an nushrika biAllahi min shay-in dhalika min fadhli Allahi AAalayna waAAala alnnasi walakinna akthara alnnasi la yashkuroona** *(Surat Yusuf 12:38).*

*Tafsir:* ***Na mimi ni mwenye kufuata Dini ya Baba zangu Ibrahim, Is-haq na Yaqub na kamwe Hatukuwa na Hatutokua ni wenye Kumshirikisha Allah na kitu chochote hizi ni miongoni mwa fadhila za Mola wetu juu yetu na juu ya Watu lakini Watu wengi si wenye Kushukuru (Kwani hawamuamini Allah Subhanah wa Ta'ala na hawamuabudu)*** *(Surat Yusuf 12:38).*

Kwani hapa Nabii Yusuf anawawekea wazi marafiki zake wawili hawa pamoja na sisi kwa pamoja kuhusiana na umuhimu wa kumpwekesha *Allah Subhanah wa Ta'ala* na kutomshirikisha na chochote na umuhimu wa kufuata *Millat Ibrahim.*

Neno *Millat* ni neno linalotokana na neno *Malla* ambalo maana yake hua ni Kuelezea. Ambapo neno *Millat* hua linamaanisha, Itiqadi, Mfumo wa Maisha wenye kufuata njia za Kiimani ambayo ndani yake hua mna Hukumu, Kanuni na Sharia.

Hivyo tunaona kua katika kuelezea kwake Imani yake basi Nabii Yusuf amesema kua anafuata *Millati Ibrahima* yaani Dini ya Nabii Ibrahim na ndio maana hakuanza na jina lake wala la baba yake Nabii Yaqub bali alianza kwa Nabii Ibrahim, kisha kwa Nabii Is-haq na kisha akamalizia kwa Nabii Yaqub na ukiingalia aya kwa makini basi utaona pia kua Nabii Yusuf mpaka hapa basi Nabii Yusuf ni Nabii tu! Na Hajawa Mtume bado na ndio maana akawa hajajitaja kwani kama angekua Mtume basi ageweka wazi.

Nabii Yusuf anamalizia kumhoji Muljib na Bayus kwa kutumia Hikma na Busara kwa kusema:

﴿يَٰصَاحِبَيِ ٱلسِّجْنِ أَأَرْبَابٌ مُّتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلْوَاحِدُ ٱلْقَهَّارُ﴾

**Y<u>a</u> <u>sah</u>ibayi alssijni aarb<u>a</u>bun mutafarriqoona khayrun ami All<u>a</u>hu alw<u>ah</u>idu alqahh<u>a</u>ru** *(Surat Yusuf 12:39)*

*Tafsir:* ***Enyi Wafungwa wenzangu wawili Jee Miungu wengi tofauti ni bora kuliko Allah pekee Mwenye uwezo mkubwa sana?***

**NABII YUSUF NA *QAWLAN BALIGHA***

Ingawa Nabii Yusuf yupo katika mazingira tofauti na wenzake, na hapo hapo tayari washamshutumu kua anatumia uchawi, hivyo tayari kiakili wanataka kujitenga nae. Lakini Nabii Yusuf anawarudisha katika hali yao waliyokua nayo pamoja kimazingira kwa kuwakumbusha kua sisi sote ni Wafungwa, kwa kusema Enyi Wafungwa Wenzangu.

Hii ni Moja kati ya busara za Nabii Yusuf katika kuwavuta karibu watu wawili hawa na wengine waliomo gerezani humo pamoja nao ili waamini juu ya uwezo wa Mola wake, ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Kwani ili Wafungwa hao wamkubali Mola wake Nabii Yusuf basi inabidi atumie *Qawlan Baligha.*

Tunapoiangalia *Qur'an* basi tunaona kua imetuonesha mifano ya kauli ambazo imetuhimiza kutumia na tukasema kua kuna aina zifuatazo:

1. ***Qawlan Sadida***
2. ***Qawlan Baligha***
3. ***Qawlan Ma'rufan***
4. ***Qawlan Karima***
5. ***Qawlan Layyina***
6. ***Qawlan Maysura.***

Neno *Kalimatan* ni neno lililotokana na neno *Kalama* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kutoa Kauli, Kuzungumza, Kusema, Kuelezea kwa maneno, Kutoa Mtizamo juu ya jambo Fulani, Kutoa habari au Amri, Ahadi, Kuwasilisha Ujumbe na pia humaanisha Mtizamo au mawazo ambayo yamo ndani ya Ufahamu lakini bado haujatamkwa.

Hivyo Qurán inatutolea mithali ya kauli njema kwa kutufunza pia umuhimu wa kanuni za mawasiliano ya kufikisha ujumbe baina ya Mitume na watu wanaowapelekea ujumbe katika jamii zao, Viongozi, Watawala, Wenye *I'lm* na wasiokua na *I'lm*, wafuasi wao na wapinzani wao na kadhalika, kwa sababu kanuni za mawasiliano ya kufikisha ujumbe kwa wahusika ni sehemu ya *Iman* na *Ihsan* ya dini ya Kiislam.

Kwani anasema Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abd Allah Al Tustari kua: '***Al Islam*** **(Uislam) ni *Hukm*, Al Iman ni *Wasl* (Kuiwasilisha kwa *Allah Subhanah wa Taa'la*) na *Ihsan* ni *Thawab* (Malipo). Hivyo Uislam ni *Iqrar* (kuthibitisha) ambako hua ni wenye kuonekana, lakini Iman hua haionekani, wakati *Ihsan* hua ni *Taábud* (Ufanyaji Ibada)**'

Hivyo ingawa neno *Kalimah* hua ni lenye kumaanisha pia *Qawl* (Kauli) lakini pia hapo hapo hua linatofautiana kimaana pale tunapoona kua neno *Kalimah* hua linamaanisha pia Mtizamo ambao umo

ndani ya ufahamu wa Ibn Adam lakini haujatamkwa na ulimi, wala kuoneshwa kwa njia yeyote ya ishara na hivyo hua ni mtizamo ambao haujaingia katika hali ya *Qawl*.

Neno *Qawl* hua ni lenye kutokana na neno *Qulu* ambalo kwa kilugha hua linamaanisha Kutoa kauli, Kusema, Kuzungumza, Kutamka, Kuelezea, Kuhadithia, Kunukuu na hua pia linatumika katika kuainisha kitu au tukio halisi linalotokea bila ya kusikika sauti ya maneno, kwa mfano pale mtu anaposema: ‘***Qalat laha al aynayn samaAna wa ta’Atan***’ yaani: ‘**Yalimwambia yeye macho yangu nimesikia na nitatii’**. Au pale wanaposema: ‘***Imta'a ala hawdhu wa qala qatni***’, yaani: ‘**Lilijaa Hodhi hadi likasema imetosha’**.

Neno *Qala* ndio lililotoa neno *Qawlan* ambalo humaanisha kutoa Kauli, Kusema, Kuashiria au Kuelezea kwa kutumia njia ya kutoa sauti kama inavyosema aya ifuatayo ambayo inakataza utumiaji wa kauli mbovu zisizokua na maana na hususan inapokua ni kwa kupaza sauti, pale iliposema:

﴿مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَآمَنْتُمْ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِراً عَلِيماً ۞ لاَّ يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوۤءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلاَّ مَن ظُلِمَ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعاً عَلِيماً﴾

**Ma yafAAalu Allahu biAAadhabikum in shakartum waamantum wakana Allahu shakiran AAaleeman, La yuhibbu Allahu aljahra bialssoo-i mina alqawli illa man dhulima wakana Allahu sameeAAan AAaleeman** *(Surat An Nisaa 4:147-148)*

*Tafsir:* ***Kwa nini Allah Subhanah wa Taála hakuadhibuni nyinyi wakati Mmemshukuru na Kumuamini. Na hakua Allah isipokua ni mwingi wa Kukubali kwa maridhio na kuthamini na ni mwingi wa kujua. Hapendi Allah uovu unaowekwa wazi kwa njia ya kauli ya kupaza sauli, isipokua kwa yule aliedhulumiwa. Na hakika Allah ni mwingi wa kusikia na mwingi wa ujuzi.***

Naam aya mbili hizi zimetumia neno *Shakartum* na neno *Jahara* ambapo Hali ya kuonesha Shukrani mbele ya *Allah Subhanah wa Taála* ni katika kumjua kwake na Rehma zake ndani ya Nyoyo zetu, na kuthibitisha kwa njia ya Kauli na katika vitendo vyetu. Sasa tunapozungumzia neno *Shakartum* ambalo ni lenye kutokana na Jina la Sifa Tukufu ya *Allah Subhanah wa Taála* ambalo ni *Shakir* ambalo hua linamaanisha Mwingi wa kukubali, kuridhia na kuthamini yale anayofanyiwa na Waja wake wanaompenda, yaani hapa tunazungumzia kulingana na uhusiano baina ya Muumba kwa Kiumbe wake. Ama tunapozungumzia kuhusiana na Kiumbe kwa Mja wake basi neno *Shakir* hua linamaanisha Kukubali na kushukuru Rehma za Muumba juuu yake.

Hivyo aya inayofuatia ambayo ndio imetumia neno *Jahara* ambalo hua linamaanisha kusema kwa Kupaza Sauti. Hivyo Allah *Subhanah wa Taála* anaweka wazi kua hakubaliani na kauli mbovu zinazotolewa kwa kupaza sauti na *Wanafiq*, lakini hata hivyo baadhi ya wakati mtu anapopandishiwa sauti basi inaruhusika kurudisha majibu ya kauli hizo, hivyo aya hii inaweka wazi kua *Allah Subhanah wa Taála* anachukia Kauli mbovu.

Ambapo Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi basi yeye anasema juu ya maana ya ayah hii ni kua: ‘**Hapa kwanza inabidi tuiangalie hali ya sharti la *Illa* yaani ‘Isipokua’, kisha ndio tunaangalia maana ya aya yote kwa ujumla na hivyo kuona kua Ni mwenye kufanya Dhulma tu ndie ambae hua ni mwenye kupaza sauti katika uovu.’**

*Allah Subhanah wa Taála* anahoji kuhusiana na utumiaji bora wa mawasiliano ya kauli katika *Surat Fusilat* kua:

﴿وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلاً مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَالِحاً وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ﴾

**Waman ahsanu qawlan mimman daAAa ila Allahi waAAamila salihan waqala innanee mina almuslimeena** *(Surat Fusilat 41:33)*

*Tafsir:* ***Na ni nani mwenye kauli bora, zaidi ya yule anaewaita watu kwa Allah, na akafanya mema na akasema: Hakika mimi ni Miongoni mwa Waisalam.***

Katika kuilezea ayah hii basi anasema Hasan Al Basri kua: '**Huyu hua ni mtu anaependwa na Allah *Subhanah wa Taála*, ni mtu aliechaguliwa, na ndie anaependwa na Allah *Subhanah wa Taála* zaid ya watu wote hapa duniani, kwani yeye hua ni mwenye kuitikia wito wa *Allah Subhanah wa Taála*, na hivyo hua ni mwenye kufanya mema na kusema kua: 'Mimi ni miongoni mwa Waislam' huyu hua ndie Khalifa wa Allah hapa Ulimwenguni.**'

Ama kwa upande wa Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abd Allah Al Tustari basi yeye anasema kua: '**Alie bora kwa Kauli ni yule ambae, anaewaongoza watu kumuelekea Mola wao. Ibada zake na Sunna zake, na mwenye kujilinda juu ya makatazo ya Mola wake, na anaeongoza katika *Idama* (Msisitizo) na *Istiqama* (Msimamo Thabit) mbele ya Allah, na hivyo hua ni mwenye msimamo kutokana na khofu ya *Khatma* yake. Na hua ni mwenye kua katika *Tariqat al Wusta* (Njia ya kati na kati), na kua katika *Jadda Mustaqima* (Njia ilinyooka) ambayo ila atakaeifuta basi atakua Salama, ambayo ni njia itakayompelekea kila atakae kua mbali nayo na kujawa na *Nadama* (Majuto)**'

Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abd Allah Al Tustari ametumia neno *Tariqat Wusta* yaani Njia ya Msimamo wa Kati na Kati, kwani Ummah wa Kiislam unajulikana kwa kua na sifa ya *Ummatan Wasatan* yaani Ummah wenye kufuata misimamo ya kati kati bila ya kua ni wenye *Ghuluw* yaani kuvuka mipaka kwa kua na misimamo mikali katika mambo yao na bila ya kua ni wenye *Tafrit* yaani kuvuka mipaka kwa kudharau mambo yao.

Kwani amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Jitahadharisheni na kuvuka mipaka katika dini kwani watu waliotangulia kabla yanu waliangamia kwa sababu ya kuvuka mipaka'***(Musnad Imam Ahmad)*

Kwani Waislam ni wenye kua na misimamo ya kati na kati katika kila kitu chao na hata kwenye kauli basi hua ni wenye kutumia kauli nzuri, *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuthibitishia kua walioamuamini yeye na wakawa wanafanya mema watakua ni wenye kulipwa Pepo kwani wao ndio wale ambao walioongozwa kutokana na kauli njema kwa kusema:

﴿إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ۞ وَهُدُوا إِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ وَهُدُوا إِلَى صِرَاطِ الْحَمِيدِ﴾

**Inna Allaha yudkhilu alladheena amanoo waAAamiloo alssalihati jannatin tajree min tahtiha al-anharu yuhallawna feeha min asawira min dhahabin walu/lu-an walibasuhum feeha**

**hareerun; Wahudoo ila alttayyibi mina alqawli wahudoo ila sirati alhameedi** *(Surat Al Hajj 22:23-24)*

*Tafsir:* ***Hakika Allah atawaingiza wale waliomuamini na wakafanya mambo mema katika Bustani (Peponi) ambazo chini yake kuna kuna mito ambamo watapambwa ndani yake kwa makoja ya Dhahabu na Lulu na nguo zao zitakua za Hariri. Na Wameongozwa kutokana na (utumiaji wa) bora miongoni mwa kauli na wakaongozwa katika njia iliyonyooka.***

Hivo ni baadhi tu ya mifano ya umuhimu wa kauli nzuri, iliyotajwa katika Qurán, lakini tukifuatilia kwa makini basi tunaona kua *Qurán* imetumia asili ya neno *Qulu* katika hali tofauti mara 1726 ikiwemo pale ilipotilia mkazo umuhimu wa kutovuka mipaka katika mawasiliano baina yetu kwa njia ya kauli na kututaka kua na misimamo bora ya kati na kati hata katika mazungumzo yetu na hivyo kuzijumuisha kauli tofauti katika aina 6 za kauli bora ambazo ni:-

***1-QAWLAN SADIDA:***
Ambayo ni kauli inayoambatana na ujumbe wenye sifa ya *Sadid*. Neno *Sadid* kwa kiarabu hua linamaanisha Haki, Kutunga au Kulenga Shabaha na Kupiga kitu katika sehemu bila ya kulikosa lengo linalotakiwa, Kukikusudia kitu moja kwa moja bila ya kupindisha au kugeuza muelekeo. Kufanya au kuzungumzia kitu au jambo kwa kuligusa moja kwa moja kama inavyotakiwa bila ya kulikwepa au kulizunguka na ndio maana Allah *Subhanah wa Taála* akasema katika Qurán:

﴿يَأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُواْ اتَّقُواْ اللَّهَ وَقُولُواْ قَوْلاً سَدِيداً ۞ يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ فَازَ فَوْزاً عَظِيماً﴾

**Ya ayyuha alladhina amanoo ittaqoo Allaha waqooloo qawlan sadeedan, Yuslih lakum aAAmalakum wayaghfir lakum dhunoobakum waman yutiAAi Allaha warasoolahu faqad faza fawzan AAadhiman** *(Al Ahzab 33:70-71)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini! mcheni na muogopeni Allah, na (daima) semeni kauli za ukweli ulionyooka, Yeye (Allah) atakuongozeni kufanya mema na kukusameheni dhambi zenu. Na kwa hakika yeyote yule ambae anaemtii Allah na Mtume wake (Salallahu A'layhi wa Salam) basi atakua ni miongoni mwa waliofuzu.***

Na vile vile akasema tena katika *Qurán*

﴿وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُواْ مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَافاً خَافُواْ عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُواّ ٱللَّهَ وَلْيَقُولُواْ قَوْلاً سَدِيداً﴾

**Walyakhsha alladheena law tarakoo min khalfihim dhurriyyatan dhiAAafan khafoo AAalayhim falyattaqoo Allaha walyaqooloo qawlan sadeedan** *(Surat An Nisaa 4:9)*

*Tafsir:* ***Na wanatakiwa wao (wasimamizi wa mali za Mayatima na Maskini) wawe na khofu katika akili zao kama vile ambavyo wanavyokua na khofu katika Nafsi zao kama kwamba wameacha watoto wao dhaifu, hivyo waache wamuogope Allah na pia waseme kauli za Haki.***

Hivyo kulingana na mifano miwili hio basi tunaona kua *Qawlan Sadidan* hua ni Kauli ya Haki, ya kweli, isiyokua na utata, hivyo ndivyo Waislam tunavyofundishwa adabu za mawasiliano katika

*Qurán* kua tunazotakiwa kua nazo katika kauli zetu. Kwa sababu mtu unapozungumza kwa kutumia kauli za mzunguko au za utata basi hua unasababisha kutofahamika kimaana.

***2. QAWLAN BALIGHA:***

Neno Baligha kwa Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kufikia sehemu inayotakiwa, Kufikia Malengo, Kuathiri inavyotakiwa, Kupea, Kukua, Kubaleghe. Hivyo kusema kwa kutumia *Qawlan Baligha* hua kunamaanisha kuzungumza kwa kutumia maneno ambayo athari yake inakua nzito na hivyo ujumbe unaotakiwa hua ni wenye kuenda moja kwa moja kwa mlengwa na kwa namna inavyokusudiwa.

﴿أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعْلَمُ ٱللَّهُ مَا فِى قُلُوبِهِمْ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُل لَّهُمْ فِىٓ أَنْفُسِهِمْ قَوْلاً بَلِيغاً﴾

**Ola-ika alladheena yaAAlamu Allahu ma fee quloobihim faaAAridh AAanhum waAAi*dh*hum waqul lahum fee anfusihim qawlan baleeghan** *(Surat An Nisaa 4:63)*

*Tafsir:* ***Wao (Wanafiq) ni wale ambao Allah anajua ni nini kimo ndani ya nyoyo zao, hivyo achana nao (Usiwaadhibu), lakini wausie kwa maneno yenye kuathiri nyoyo zao.***

Ili kufikisha ujube unaotakiwa kwa mhusika basi hua kuna ulazima wa kutumia lugha ambayo itakua na wepesi kufahamika kulingana na ufahamu wa mhusika anaefahamishwa ujumbe husika, na ndio maana *Allah Subhanah wa Taála* akasema katika *Surat Ibrahim* kua:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلاَّ بِلِسَانِ قَوْمِهِ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ﴾

**Wama arsalna min rasoolin illa bilisani qawmihi liyubayyina lahum fayudhillu Allahu man yashao wayahdee man yashao wahuwa alAAazeezu alhakeemu** *(Surat Ibrahim 14:04)*

*Tafsir:* ***Na kamwe hatutumi miongoni mwa Mitume wetu isipokua ni wenye kuzungumza kwa lugha ya jamii yake ili aweze kuwawekea wazi watu wake (ujumbe wa Allah). Ama Allah humpotosha amtakae na humuongoa amtakae, kwa hakika yeye ni mwenye uwezo juu ya kila kitu na ni mwingi wa Hikma.***

*Qawlan Baligha* hua ni kauli ambazo zinapotumiwa basi hua ni zenye kuugusa Moyo na Ufahamu wa Mlengwa moja kwa moja, hivyo kama mtu anazungumza na mtu mwenye ufahamu mdogo basi humbidi kutumia maneno ambayo mhusika atafahamu, ambayo hua ni tofauti na pale mtu anapokua anazungumza  na mtu mwenye ufahamu mkubwa, ili kusiwe na kutofahamiana katika kufikisha ujumbe husika. Kwa mfano mtu unapozungumza na mtoto mdogo, au mtu aisefahamu vizuri lugha basi hukubidi kutumia msamiati wenye maneno mepesi ili mfahamiane vizuri baina yenu.

***3. QAWLAN MA'ARUFA:***

Neno *Maarufa* linatokana na neno *Arafa* ambalo kwa kiarabu hua linamaanisha Kujuana, kutambulishana, Tofauti baina ya. Neno *Arafa* pia hua linamaanisha Sehemu iliyonyanyuka juu kama mlima, au Darja ya mtu au kitu kilicho juu, chenye Heshima, chenye Utofauti. Neno *Arafa* na neno *I'lm* hua ni maneno yanayoenda sambamba kimaana ila kuna tofauti baina yao, kwani neno *I'lm* hua linamaanisha kujua mahsusi juu ya kitu fulani maalum na hivyo hua kuna mipaka ya ujuzi huo, lakini

*Arafa* hua linamaanisha kujua vitu au mambo mengi kwa ujumla na ndio maana Mtu mwenye ufahamu wa juu wa mambo mbali mbali hua ni mwenye kujulikana kua ni mtu mwenye *Maarifa*.

Hivyo neno *Arafa* ndio pia lililotoa neno *Maarifah* ambalo hua ni lenye kumaanisha Watu wenye Darja ya Juu ya kujua na kuweza kutofautisha baina ya mema na maovu na pia likatoa neno *Maarufa* ambalo maana yake hua ni Maarufu, yenye Kujulikana, Nzuri, Njema, Yenye Kufaa, Yenye Uadilifu, Yenye Ukarimu, Yenye utulivu, au Yenye Huruma.

Kwa upande wa *Qawlan Maarufa* basi hua ni kauli nzuri zenye maslaha ndani yake na hivyo hua si zenye kukasirisha wala kudhuru. Na ndio maana Qurán ikawa imetuainishia matumizi ya *Qawlan Maarufa* mara tano tofauti ambazo ni pale katika aya zinazozungumzia Maskini, Usimamizi wa Mali za Mayatima, katika kuzungumza na Mayatima na Masikini, katika kugawa Mali, katika masuali ya kuwahudumia Wanawake na katika kuhusiana na Wake wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*.

Na tunapozungumzia juu ya Wema, Uzuri au Ukarimu basi hua kuna vigezo vyake, kwani anasema *Allamah* Abu Ali Ahmad Ibn Muhammad Ibn Yaqub Ibn Miskawayah kua:

**Wema unagawika katika vigezo vifuatavyo:**

**Wema** wa kimaumbile ambao sifa zake hutokana na asili na maumbile na hivyo humfanya mtu mwenye wema huo kua ni mtu Mwema. Na huyu hua ni mtu mwenye Busara na Ufaham.
**Wema** ambao ni wema unaotokana na vitendo vyema vinavyotokana na khiari ya mtu husika.
**Wema** wa mtu unaotokana na mtu kupata wema kutokana na yeye kua ni mwenye kuwafanyia wema watu wengine.
**Wema** ambao hufanyiwa watu kwa ajili ya kutafuta manufaa mengine yatakayomnufaisha mfanyaji wa mema hayo.

**Wema hua unagawika pia katika hali zifuatazo:**

**Sifa ya Wema wenye hali ya Ukamilifu** Usiopungua wa milele ambayo ni sifa ya *Allah Subhanah wa Taála*.
**Sifa ya Wema wenye hali ya wingi wa Kiidadi** ambayo hua ni yenye kutegemeana na idadi ya Mema.
**Sifa ya Wema unaohusiana na sifa nzuri ya kitu** ambayo hua ni burudisho.

Hivyo tunapozungumzia wema katika kauli basi hua pia tunazungumzia wema ambao utamtuliza na kumfariji yule anaefikishiwa ujumbe wa kauli hio, hata kama mtu huyo akiwa katika hali ya shida na matatizo kama vile inavyotufunza aya inayofuatia ambayo inawazungumzia Maskini wenye shida na kuomba kua:

﴿قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ أَذًى وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ﴾

**Qawlun maAAroofun wamaghfiratun khayrun min sadaqatin yatbaAAuha adhan waAllahu ghaniyyun haleemun** *(Surat Al Baqara 2:263)*

*Tafsir:* ***Kauli njema na Kusameheana ni bora kuliko Sadaka inayofuatiwa na maudhi. Hakika Allah ni mwingi wa utajiri asiehitaji kitu kutoka kwa yeyete na ni mwingi wa Ustahmilivu.***

Ambapo aya inatuwekea wazi umuhimu wa kutosema uongo, kutowadhuru kwa maneno na kuwastiri wenye shida zao wale wasiokua na uwezo zaidi yetu, hata kama ikiwa hatujawatatulia matatizo yao, kwani ni bora kutowasaidia kisha kuwaliwaza kwa kutumia maneno mema kuliko kuwasaidia kisha kuwasimbulia na hivyo kutowastiri kwa maneno kutokana na sisi kuwasaidia shida zao, kwani kufanya hivyo hua kuna madhara makubwa zaidi kwao wao, kwetu sisi, mbele ya jamii na pia mbele ya *Allah Subhanah wa Taála*.

Miongoni mwa aya zilizozungumzia *Qawlan Maarufan* ni pamoja na:

﴿وَلاَ تُؤْتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمْوَالَكُمُ ٱلَّتِى جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ قِيَاماً وَٱرْزُقُوهُمْ فِيهَا وَٱكْسُوهُمْ وَقُولُواْ لَهُمْ قَوْلاً مَّعْرُوفاً﴾

**Wala tu/too alssufahaa amwalakumu allatee jaAAala Allahu lakum qiyaman waorzuqoohum feeha waoksoohum waqooloo lahum qawlan maAAroofan***(Surat An Nisaa 4:5)*

*Tafsir:* ***Na wala msiwape mali zenu wale wasiokua na ufaham, ambazo Allah amekupeni kua ni sehemu ya kujiendeshea maisha yenu, bali walisheni na muwavishe kutokana nazo na waelezeni kwa kutumia kauli njema***

Hapa *Allah Subhanah wa Taála* anatupa wasia kwa kila mmoja miongoni mwetu, ambae ni mwenye majukumu na mamlaka ya usimamizi wa walio chini zaidi yake kwa kutuwekea wazi kua tusiwape Mali wale watu ambao uwezo wao kiufahamu ni mdogo juu ya mali hizo ili wasije wakazitumia kwa *israf* lakini hata hivyo aya imeweka wazi kua kuna wajibu wa kuwaelezea kwa kutumia kauli nzuri ili wafaham sababu ya kutowapa Mali watu hao katika wakati ambao hawatoweza kuzisimamia mali hizo ipasavyo.

Ama tunapoangalia mitizamo ya Wanazuoni juu ya kujua kama mtoto ameshakua na ufaham mzuri na ni tayari mwenye uwezo wa kusimamia Mali basi tunaona kua kulingana na mtizamo wa Imam Al Shafii na Imam Abu Hanifa basi ni kujaribiwa mtoto huyo wa kiume pale anapotimia umri wa miaka 18 na kwa upande wa mtoto wa kike ni umri wa miaka 17 kwa kupewa Mali au kitu kukisimamia, na kama akishindwa basi bila ya shaka mtoto husika atakua hana uwezo wa kusimamia Mali hio hata kama itakua ni yake. Na hivyo itabidi asimamiwe Mali hio hadi atakapokua tayari keshapea kiufaham.

Na pia akasema tena Allah *Subhanah wa Taála* katika Sura hio hio kua:

﴿وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُوْلُواْ ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَامَىٰ وَٱلْمَسَاكِينُ فَٱرْزُقُوهُمْ مِّنْهُ وَقُولُواْ لَهُمْ قَوْلاً مَّعْرُوفاً﴾

**Wa-idha hadhara alqismata oloo alqurba waalyatama waalmasakeenu faorzuqoohum minhu waqooloo lahum qawlan maAAroofan** *(Surat An Nisaa 4:8)*

*Tafsir:* ***Na hata hivyo itakapotokea katika wakati wa kugawana, atakuwepo mtu wa karibu, Yatima au Maskini basi mpeni riski yake na zungumzeni nao kwa kauli nzuri.***

Mbali ya kua aya hii inashauri kutumia kauli nzuri tunapokua na watu wa karibu, wasiokua na uwezo na Mayatima, lakini pia aya hii ina *Hukmu* inayotuwekea wazi kua: ‘**Inapotokea kua watu wa aina**

**hii yaani Masikini, Mayatima au watu wa karibu wapo au wamehudhuria katika wakati wa kugawana kitu na japo kua wao wakawa hawahusiki katika kitu hicho labda mali au mirathi na kadhalika kulingana na Sharia iliyowekwa na *Allah Subhanah wa Taála* juu ya mali au mirathi husika basi hua si vizuri kuwaondoa watu wa aina hizi bila ya kuwagaia sehemu katika hicho kinachogaiwa’**

Kulingana na mtizamo wa Abd Allah Ibn Abbas basi Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr Al Ansari Al Qurtubi anasema kua aya hii ni *Ayat Muhkamat* yaani ni aya yenye hukmu ndani yake.

Miongoni mwa mifano ya aya zilizotumia tena *Qawlan Maarufan* basi pia ni ile isemayo:

﴿وَلاَ جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُمْ بِهِ مِنْ خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِيٓ أَنْفُسِكُمْ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَـٰكِن لاَّ تُوَاعِدُوهُنَّ سِرّاً إِلاَّ أَن تَقُولُواْ قَوْلاً مَّعْرُوفاً وَلاَ تَعْزِمُوٓاْ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْكِتَابُ أَجَلَهُ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِيٓ أَنْفُسِكُمْ فَٱحْذَرُوهُ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ﴾

**Wala junaha AAalaykum feema AAarradhtum bihi min khitbati alnnisa-i aw aknantum fee anfusikum AAalima Allahu annakum satadhkuroonahunna walakin la tuwaAAidoohunna sirran illa an taqooloo qawlan maAAroofan wala taAAzimoo AAuqdata alnnikahi hatta yablugha alkitabu ajalahu waiAAlamoo anna Allaha yaAAlamu ma fee anfusikum faihdharoohu waiAAlamoo anna Allaha ghafoorun haleemun**.*(Surat Al Baqara 2:235)*

*Tafsir:* ***Na hakuna Dhambi kwenu nyie kuwadokezea Wanawake hawa (waliomaliza eda) juu ya kutaka kuwaoa kwa wazi au kwa siri katika Nafsi zenu. Kwani Allah Subhanah wa Taála anajua kua mtakumbuka juu ya hilo, lakini msiwaahidi kwa sirisiri (wakati hawajamaliza eda) isipokua kwa kuzungumza nao kwa kutumia kauli zenye kufaa, (kwa mfano: Mtu akipata mke kama wewe basi atastarehe) na msiazimie kufunga nao ndoa hadi pale watakapomaliza mda wao. Na jueni kua Allah Subhanah wa Taála anajua vilivyomo Nafsini mwenu hivyo tahadharini na jueni kua Allah Subhanah wa Ta’ala ni mwingi wa usamehevu na mwingi wa Ustahmilivu.***

Na akasema tena Allah *Subhanah wa Taála.*

﴿يٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيْتُنَّ فَلاَ تَخْضَعْنَ بِٱلْقَوْلِ فَيَطْمَعَ ٱلَّذِى فِى قَلْبِهِ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلاً مَّعْرُوفاً﴾

**Ya nisaa alnnabiyyi lastunna kaahadin mina alnnisa-i ini ittaqaytunna fala takhdhaAAna bialqawli fayatmaAAa alladhee fee qalbihi maradhun waqulna qawlan maAAroofan.** *(Surat al-Ahzab: 32).*

*Tafsir:* ***Enyi Wake wa Nabii, Nyinyi si kama Wakawake wengine kama ikiwa mtakua makini na majukumu yenu (kwa Allah) basi msiwe ni wenye kauli za kawaida, ili wale wenye maradhi kwenye nyoyo zao (ya unafiq na dhambi) wakawatakeni, hivyo zungumzeni kwa kauli zenye kufaa.***

Hivyo basi kulingana na aya hizo tulizoziangalia basi tunaona kua utumiaji wa *Qawlan Maarufan* ni muhimu kutumia kwa kila mtu na kwa kila wakati kwa msemaji na msikilizaji, kwani aina hio ya kauli ni bora kuliko Sadaka kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala*:

﴿قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَآ أَذًى وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ﴾

**Qawlun maAAroofun wamaghfiratun khayrun min sadaqatin yatbaAAuha adhan waAllahu ghaniyyun haleemun** *(Surat Al Baqara 2:263)*

*Tafsir**: Kauli Nzuri na Usamehevu ni bora kuliko kutoa Sadaka inayofuatiwa na adha ndani yake, na Allah ni Tajiri (asiehitaji kitu chochote kutoka kwa yeyote) na ni mwingi wa ustahmilivu.***

***4. QAWLAN KARIMA:***

*Qawlan Karima* ni Kauli iliyojaa Upendo, Upole na Ukarimu ambayo huenda sambamba na heshima na utukufu, *Allah Subhanah wa Taála* ameitaja kauli hii pale aliposema katika *Qurán:*

﴿وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلاَّ تَعْبُدُوۤاْ إِلاَّ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَالِدَيْنِ إِحْسَاناً إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلاَهُمَا فَلاَ تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلاَ تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلاً كَرِيماً﴾

**Waqadha rabbuka alla taAAbudoo illa iyyahu wabialwalidayni ihsanan imma yablughanna AAindaka alkibara ahaduhuma aw kilahuma fala taqul lahuma offin wala tanharhuma waqul lahuma qawlan kareeman** *(Surat Al Isra 17:23)*

*Tafsir:* ***Na Mola wako anataka msimuabudu yeyote isipokua yeye, na uwatendee wema wazee wako wawili kwa pamoja, na ikiwa mmoja kati ya wawili hao ni mzee na yuko chini ya uangalizi wako, basi usimwambie hata 'uff!' wala usimkasirikie na zungumza nae kwa kauli ya Ukarimu.***

Kabla ya kufafanua maana iliyokusudiwa hapa na aya hii basi kwanza inabidi tuwekeane wazi kwanza kua *Qurán* imetumia neno *Qadha* mara kadhaa katika kumaanisha hali tofauti ambapo miongoni mwao ni pamoja na pale iliposema:-

**1-Katika aya hio ya *Al Isra 17:23* ambapo neno hilo hua ni lenye kumaanisha Amrisho au Wasia**. Na hio ni kulingana na mtizamo wa Abd Allah Ibn Masud, Ubbay Ibn Kaáb na Dahhak *Radhi Allahu A'nhum*

**2- Katika kumaanisha Viumbe na hii ni katika ile aya isemayo:**

﴿فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمْرَهَا وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ وَحِفْظاً ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ﴾

**Faqadhahunna sabAAa samawatin fee yawmayni waawha fee kulli sama-in amraha wazayyanna alssamaa alddunya bimasabeeha wahif*dh*an dhalika taqdeeru alAAazeezi alAAaleemi** *(Surat Fusilat 41:12)*

*Tafsir:* ***Akaziumba Mbingu saba katika siku mbili, na akaweka katika kila mbingu jambo lake, na tukaipamba mbingu ya mwisho ya Duniani kwa taa (Nyota), na tukaihifadhi. Hayo ndio Makadirio ya mwingi wa Uwezo na mwingi wa kujua.***

**3-Katika Kumaanisha kufanya kitu au jambo fulani kwa mfano katika aya ifuatayo:**

﴿قَالُواْ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَاتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَاةَ ٱلدُّنْيَآ﴾

**Qaloo lan nu/dhiraka AAala ma jaana mina albayyinati waalladhee fatarana faiqdhi ma anta qadhin innama taqdhee hadhihi alhayata alddunya***(Surat Ta-Ha 20:72)*

*Tafsir:* ***Wakasema hatukukubali wewe kwa sababu ya mabaiinisho yaliyowazi yaliyotujia na kwa (sababu ya) yule alietuuumba. Hivyo fanya utakalofanya, kwani utaloweza kufanya wewe ni la katika haya maisha ya hapa Duniani.***

**4-Katika Kumaanisha kupitisha Hukmu, Kuamua juu ya kitu au jambo fulani kwa mfano katika aya ifuatayo:**

﴿يٰصَاحِبَىِ ٱلسِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسْقِى رَبَّهُ خَمْراً وَأَمَّا ٱلآخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِ قُضِىَ ٱلأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ﴾

**Ya sahibayi alssijni amma ahadukuma fayasqee rabbahu khamran waamma al-akharu fayuslabu fata/kulu alttayru min ra/sihi qudiya al-amru alladhee feehi tastaftiyani** *(Surat Yusuf 12:41)*

*Tafsir:* ***Enyi Marafiki wawili wafungwa! Ama mmoja wenu atakua ni mmiminaji wa kinywaji kwa Bwana wake ili anywe, na ama kwa mwengine basi atasulubiwa na kisha ndege watamdonoa kichwa chake. Hio ndio Hukmu juu hayo mliyoyaulizia.***

**5-Kumaliza kitu au jambo fulani lililokua likifanyika kwa mfano katika aya ifuatayo:**

﴿فَإِذَا قَضَيْتُمْ مَّنَاسِكَكُمْ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْراً فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ آتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِى ٱلآخِرَةِ مِنْ خَلاَقٍ﴾

**Fa-idha qadhaytum manasikakum faodhkuroo Allaha kadhikrikum abaakum aw ashadda dhikran famina alnnasi man yaqoolu rabbana atina fee alddunya wama lahu fee al-akhirati min khalaqin** *(Surat Al Baqara 2:200)*

*Tafsir:* ***Hivyo Mtakapomaliza Manasik (Mpangilio wa Ibada ya Hija yaani Ihram, Tawaf ya Al Kaabah, Safa na Marwah, kukaa Arafa Muzdalifah na Minna na kurusha mawe Jamarat, na Kuchinja) basi mkumbukeni Mola wenu kama mnavyowakumbuka wazee wenu au zaidi katika***

***kumkumbuka. Lakini miongoni mwa Watu hua ni wenye kusema: 'Ya Rabb tujaalie Mema ya Dunia'. Na kwa hawa basi hawatokua na lao katika ya Akhera.***

**6-Kutaka kitu au jambo fulani kwa mfano katika aya ifuatayo:**

﴿بَدِيعُ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَإِذَا قَضَىٰ أَمْراً فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ﴾

**BadeeAAu alssamawati waal-ardhi wa-idha qadha amran fa-innama yaqoolu lahu kun fayakoonu** *(Al Baqara 2:117)*

*Tafsir:* ***Muumba wa Mbingu na Ardhi na anapotaka kitu kiwe basi hua ni mwenye kusema Kua na Kinakua.***

**7-Makubaliano ya kitu au jambo fulani kwa mfano katika aya ifuatayo:**

﴿وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلأَمْرَ وَمَا كنتَ مِنَ ٱلشَّاهِدِينَ﴾

**Wama kunta bijanibi algharbiyyi idh qadhayna ila moosa al-amra wama kunta mina alshshahideena** *(Surat Al Qasas 28:44)*

*Tafsir:* ***Na wewe (Muhammad) hukua katika upande wa Magharibi (wa Mlima) wakati tulipokubaliana na Musa juu ya maamrisho, na hukua miongoni mwa walioshuhudia.***

Ama tunaporudi katika kuzungumzia *Qawlan Karima* yaani Kauli yenye Ukarim basi hua tunazungumzia kauli yenye maneno yaliyojaa upendo, ukarimu na upole ndani yake, na ukweli ni kua kauli ya aina hii imetajwa mara moja tu ndani ya *Qurán* ambapo ni katika aya hii ya *Surat Al Isra 17:23* katika aya tuliyokwisha ifafanua hapo awali na kuona kua aya hio inatuusia juu ya umuhimu wa kumuabudu na kumtii Allah *Subhanah wa Táala* pekee ambae ndie Mola wetu na kisha inatuusia juu ya kuwahudumia na kuwajali Wazee wetu wawili hao wanapokua Wazee, na kuzungumza nao kwa upole na ukarimu, bila ya kuwakasirikia wala kuwakasirisha kwani kufanya hivyo ndiko kutakakotupelekea kua katika usalama wa maisha ya hapa Duniani na kesho Akhera.

***5. QAWLAN LAYYINA:***
Neno *Layyina* linatokana na neno *Lana* ambalo kwa kiarabu hua linamaanisa Laini, Nyepesi, Nyororo, Maridhawa, Taratibu. Hivyo *Qawlan Layyina* hua linamaanisha kauli laini zinazovutia ndani ya Moyo husika pale unaposikia kauli hizo, Qurán imetaja kauli aina hii pale iliposema:

﴿فَقُولاَ لَهُ قَوْلاً لَّيِّناً لَّعَلَّهُ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ﴾

**Faqoola lahu qawlan layyinan laAAallahu yatadhakkaru aw yakhsha** *(Surat Ta-Ha 20: 44)*

*Tafsir:* ***Lakini zungumza nae kwa Kauli Laini hivyo huenda akakumbuka au akaingiwa na khofu.***

Hivyo Allah *Subhanah wa Ta'ala* anawausia Manabii wake wawili Nabii Musa na Nabii Harun kua wazungumze na Fir'awn kwa  kauli Laini, kwani Fir'wan ni mwenye *Kibr* na ni mwenye kuvua mipaka hivyo inatakiwa busara ya kua na upole katika kuzungumza nae, ili asije akasababisha madhara zaidi kwa watu wengine.

***6. QAWLAN MAYSURA:***
Neno *Maysura* limetokana na neno *Yasara* ambalo kwa Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kua na Upole, Kua na Wepesi, Kunawiri, Kutokua na Ugumu, Kua Rahisi. *Qawlan Maysura* ni kauli ambayo imetajwa mara moja tu katika *Qurán* katika *Surat Al Isra.*

﴿وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ٱبْتِغَآءَ رَحْمَةٍ مِّن رَّبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُل لَّهُمْ قَوْلاً مَّيْسُوراً﴾

**Wa-imma tuAAridhanna AAanhumu ibtighaa rahmatin min rabbika tarjooha faqul lahum qawlan maysooran** *(Surat al-Isra 17: 28).*

*Tafsir:* ***Na hata kama ikibidi muachane nao, huku mkitafuta Rehma kutoka kwa Mola wao ambazo mnazitegemea basi semeni nao kwa Kauli zenye Upole ndani yake.***

Tuanapoziangalia aya zilizotangulia kabla ya aya hii basi tunaona kua aya hii inazungumzia kuhusiana na hali za Waislam kua, kila mwenye mali basi ni wajibu wake kutumia Mali hizo kwa ajili yake na kisha kwa ajili ya watu wa karibu yake yaani familia yake na wengineo ambao ni wenye shida zaidi yake bila ya kuwasimbulia kuwatangazia, n.k na hata kama hukuwa na uwezo wa kuwasaidia basi zungumza nao kwa sauti zenye upole ndani yake ili waweze kukufahamu.

Hivyo tunaporudi katika kisa cha Nabii Yusuf ilimbidi atumie *Qawlan Baligha* ili Ujumbe wake ufike na kutoa athari inayotakiwa ndani ya Nyoyo za Wafungwa wenzake kwa kuendelea kuwawekea wazi Hoja zake kwa kusema:

﴿مَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِهِ إِلاَّ أَسْمَآءً سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَآبَآؤُكُمْ مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلاَّ لِلَّهِ أَمَرَ أَلاَّ تَعْبُدُوۤاْ إِلاَّ إِيَّاهُ ذٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ﴾

**Ma taAAbudoona min doonihi illa asmaan sammaytumooha antum waabaokum ma anzala Allahu biha min sultanin ini alhukmu illa lillahi amara alla taAAbudoo illa iyyahu dhalika alddeenu alqayyimu walakinna akthara alnnasi la yaAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:40)*

*Tafsir:* ***Hamuabudu chochote nyie isipokua Majina tu ambayo mliyowapa na kuwaita (Hio Miungu Yenu) Nyie na Mababa zenu ambayo Allah hakuishishia (Miungu hio) Madaraka (Kua muiabudu) Kwa Hakika hakuna Amri isipokua kutoka Allah ambae (Ndie) alieamrisha kua hamna kumuadudu yeyote isipokua Yeye hio (Ya Kumuabudu yeye) ndio Dini iliyonyooka lakini wengi Miongoni mwa watu Hawajui hilo;***

Na kwa kua hio ni *Qawlan Baligha* basi bila ya shaka kwa wenye kutafakkar watakua wamefaham kua Nabii Yusuf alikua akiwaambia Wafungwa wenzake kua: '**Hakika nyinyi hamna mnachokiabudu kwani mnaabudu Majina tu ya Masanam ambayo mliyabuni nyinyi na mababu zenu na hivyo hayana manufaa yeyote kwenu na hayana uhusiano wowote na *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani yeye hana mshirika na ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* pekee ndie mwenye kunufaisha hapa Duniani na kesho Akhera na ni yeye pekee ndie mwenye kutoa Hukmu juu ya Maamrisho yake na Makatazo yake'**

Hivyo Nabii Yusuf alikua anawawekea wazi tu wenzake kua wamuamini Mola wake, na waachane na Miungu yao myengine wanayoiamini, na wamuamini Yeye pia juu ya anayoyasema na kisha akamalizia kwa kuwatafsiria Ndoto zao kwa kusema:

﴿يَٰصَاحِبَيِ ٱلسِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسْقِى رَبَّهُۥ خَمْراً وَأَمَّا ٱلآخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِۦ قُضِىَ ٱلأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ﴾

**Ya sahibayi alssijni amma ahadukuma fayasqee rabbahu khamran waamma al-akharu fayuslabu fata/kulu alttayru min ra/sihi qudiya al-amru alladhee feehi tastaftiyani** *(Surat Yusuf 12:41)*

*Tafsir:* ***Enyi Wafungwa wenzangu Wawili mmoja wenu, atamiminia Kinywaji cha Zabibu Bosi wake na Ama Mwengine Atasulubiwa (mpaka kufa) kisha Watakula Ndege kutoka katika kichwa chake hivyo ndivyo hali itakavyokua juu ya Mliyoyaulizia.***

Kwani aya inatuonesha kua Nabii Yusuf tayari amembashiria Bayus kua ataachiwa Huru. Lakini hapo hapo akambashiria Muljib kua atasulubiwa mpaka kufa. Tena Nabii Yusuf aliwaambia marafiki zake hao kua:

‘**Mashada Matatu ya Zabibu yanamaanishakua ni siku 3 ambazo utakaa baada ya siku uliyoota, kisha utatolewa Jela na kuachiwa huru na kurudi kazini kwako. Ama wewe ulieona umebeba Mikate, basi ingawa hukusema Mikate hio ilikua mingapi, lakini Mikate hio ilikua nayo pia ni Mitatu, Hivyo nawe utakaa ndani kwa sku 3 baada ya siku uliyoota na kisha utatolewa Jela na kuhukumuwa adhabu ya Kusulubiwa mpaka kufa kwenye mti na kisha ndege watakula mabaki ya maiti wako’**

Kwani maana ya ndoto hizi ziliwatia khofu sana mkubwa sana Muljib na Bayus kwani tayari zilikua zinaweka wazi kua baada ya siku tatu mmoja wao atakufa! Hivyo waliposikia maana yake tu, basi wakajuta kwa nini wakaulizia juu ya maana yake.

Naam. Anasema Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* kua: ‘**Baada ya kusikia Majibu hayo basi Vijana hawa wawili wakasema: ‘Ya Yusuf kwa hakika sisi hatukuota chochote! Kwani Ukweli ni kua tulikua tunakutania tu, ili tukuangalie hio Ilm yako unayosema kua unayo.**’’

Kwani hapa Nabii Yusuf alikua akawaambia kua: ‘**Kwa Hakika mmeshazibainisha Ndoto zenu na mimi nimeshazitafsiri, hivyo kama mlikua mnatania basi hio ni juu yenu kwani mimi hainihusu, kwa sababu mnatakiwa mjue kua Hukmu yake iko kama nilivyoitafsiri na itakua hivyo kwa sababu imeshapitishwa na Mola wangu, na imeshaandikwa na hivyo kamwe hakuna atakaeweza kuibadilisha Hukmu hio’.** Kutokana na mtizamo huo basi ndio maana Wanazuoni wakawa ni wenye kusema kua kama Mtu atasingizia kua ameota wakati hajaota kisha ndoto hio ikatafsiriwa maana yake basi yatatokea juu yake kama ilivyotafsiriwa ndoto hio.

Kwani amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: ‘**Ndoto hua ni Ishara anayooneshwa Mtu pale inapokua haijatafsiriwa, lakini ikishatafsiriwa tu, basi hua si ishara tena bali hua ni tukio litakalotokea**. **Kwani Ndoto hua ni sehemu ya 46% ya Ubainisho na hua ni iliyo bora kabisa. Hivyo waambieni Ndoto zenu weye kufahama na kujua kuzitafsiri.**’

Na akasema tena kua: ‘**Ubashiri wa ndoto ni aina ya Ubashiri wa mambo ambao ni wa asili ya zamani sana’**

Tunarudi Gerezani ambako tunaona kua Bayus na Mujlis waliondoka kwa Nabii Yusuf huku wakiwa na huzuni kubwa sana, kisha zikapita siku 3, kisha yakatokea yaliyotabiriwa kutokea na Nabii Yusuf.

Kwanza akatolewa Mujlis na akanyongwa, kisha akafuatwa Bayus na kuachiwa huru ambapo wakati anataka kuachiwa basi hali ikawa kama inavyosema aya:

﴿وَقَالَ لِلَّذِى ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا ٱذْكُرْنِى عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ ٱلشَّيْطَـٰنُ ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِى ٱلسِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ﴾

**Waqala lilladhee *dh*anna annahu najin minhuma odhkurnee AAinda rabbika faansahu alshshaytanu dhikra rabbihi falabitha fee alssijni bidhAAa** ***sineena*** *(Surat Yusuf 12:42)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Kumwambia yule anajua kua ataokoka nitaje mie kwa Bwana wako (Kwa Mfalme labda atanisaidia kutoka humu Jela) Shaytan akamsahaulisha (Nabii Yusuf) kumkumbuka Mola wake. Hivyo Yusuf akakaa Jela kwa miaka Kadhaa.***

Aya inatuwekea wazi kua Shaytani alimuwahi Nabii Yusuf na kumsahaulisha kumtaja Mola wake. Lakini hapo hapo kuna wasemao kua baada ya Nabii Yusuf kusema maneno hayo basi akashuka Malaika Jibril kisha akamuuliza Nabii Yusuf: '**Ewe Yusuf jee ni nani aliekulea wewe na Baba yako?**'

Nabii Yusuf akajibu: '**Ni Mola wangu'** Jibril akauliza: '**Jee ni nani aliekuokoa wewe kutoka kwenye mikono ya kaka zako?**' Nabii Yusuf akajibu: '**Ni Mola Wangu**' Jibril akasema: '**Jee ni nani aliekuokoa na mbinu za Wanawake'** Nabii Yusuf akajibu: '**Ni Mola wangu'**

Jibril akasema: **'Basi anasema Mola wako kua, Hakika mimi nimekufanyia Mema mengi sana, lakini hata hivyo leo hii unanisahau na hivyo unaomba msaada kwa wengine. Basi kwa uwezo wangu na utukufu wangu, ewe Yusuf na mimi nitamsahaulisha Bayus kwa ajili yako na utakaa jela kwa miaka kadhaa.'**

Kwani kuna Hikma kubwa ndani ya yote haya matukio ya Nabii Yusuf kumwambia Bayus amkumbuke kwa Mfalme wake, Nabii Yusuf Kumsahau Mola wake, Iblis kumsahaulisha Nabii Yusuf juu ya Mola wake na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kumsahaulisha pia Bayus juu ya Nabii Yusuf, na Nabii Yusuf kukaa jela na kusahaulika kwa miaka zaidi, ambapo kuna wasema kua neno *BidhAAa* hua linamaanisha idadi ya kuanzia 7 mpaka 9. Kutokana na mtizamo huo basi itakua ni miaka 7 au 9. *w Allahu AaAlam!*

Kwani tunapoangalia kwa kina tukio la Nabii Yusuf hadi kufungwa Jela kwake basi tunaona kua ndani yake mna kheri na Hikma zifuatazo:

**1- Ili Nabii Yusuf ajulikane darja yake basi ilibidi lazima kwanza afungwe ili watu waujue Wema wake kwa watu wengine zaid ya Al Aziz na Zulaykha, Ustahmilivu wake, Huruma zake, Subra yake Darja yake na pia Ilm yake aliyojaaliwa na Mola wake.**

Na hii pia ndio sababu ya kuenda Jela sambamba na Bayus na Muljis ili aje kuwatafsiria Ndoto zao.

**2 - Iblis alipewa uwezo wa kumsahaulisha Nabii Yusuf juu ya Mola wake na hivyo Nabii Yusuf akamuomba Bayus amuombee kwa Mfalme kwa sababu** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **alikua anataka kumuonesha Nabii Yusuf Rehma zake zaid juu yake, Subra na Ustahmlivu na Wingi**

**wa Usamehevu kwa Waja wake na hivyo kumvuta Nabii Yusuf kwa ukaribu zaid kwa Mola wake.**

Kwani anasema Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abdullah Al Tustari kua: '**Baada ya Nabii Yusuf kushukiwa na Malaika Jibril na kuambiwa kua kutokana na kosa lake basi itambidi akae Jela kwa miaka kadhaa, basi Nabii Yusuf alimuuliza Malaika Jibril: 'Jee *Allah Subhanah wa Ta'ala* amenisamehe na kuridhika nami?' Malaika Jibril akajibu: 'Naam.' Nabii Yusuf akasema: 'Basi nami hamna tatizo kwangu kubakia Jela wakati *Allah Subhanah wa Ta'ala* ameridhika nami.'** 'Hapo sasa Nabii Yusuf akazidi kua na *Taqwa* na Mapenzi juu ya Mola wake.

**3 - Ama kusahaulishwa kwa Bayus juu ya Nabii Yusuf na hivyo Nabii Yusuf kuendelea kukaa ndani kwa takriban miaka 7 basi ndani yake kulikua na Hikma ya kua:**

Kama Bayus angemkumbuka Nabii Yusuf na kkisha Nabii Yusuf akatolewa jela kutokana na kukumbukwa huko na kupewa Mfalme habari ya Nabii Yusuf basi huenda Bayus angesema kua yeye ndio sababu ya kutolewa Jela, kwani kama sio yeye basi Nabii Yusuf angefia Jela.

Na pia kwa upande mwengine basi pia huenda Mfalme angemtumia Nabii Yusuf na huenda angesema kua yeye ndie aliemtoa Jela. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* alimzuia Nabii Yusuf kubakia Jela kwa mda wa miaka kadhaa zaidi ilia pate kumuonesha Nabii Yusuf rehma zaidi juu yake, lakini hapo hapo pia alikua anataka amtoe kwa mda muwafaka alioukadiria mwenyewe na hivyo kuzidi kumuonesha Nabii Yusuf Rehma zake.

Amesema Wahb Ibn Munabih kua: '**Nabii Ayub aliumwa kwa mda wa miaka 7, Nebuchardnezer aligeuzwa Mnyama na kuishi katika hali hio kwa mda wa miaka 7 na Nabii Yusuf alikaa Jela kwa mda wa miaka 7 baada ya kutafsiri ndoto ya kunyongwa kwa Mpishi wa Mfalme na ya kuachiwa kwa mmiminaji vinywaji vya mfalme.'**

Anasema Imam Hisham Ibn Muhammad Al Kalbi kua: '**Katika Kipindi ambacho Nabii Yusuf alimwambia Msimamiaji vinywaji vya Mfalme kua amtaje mbele ya Mfalme basi Nabii Yusuf alikua tayari ameshakaa ndani Jela kwa mda wa miaka mitano**.'

**NABII YUSUF NA TAFSIR YA NDOTO YA MFALME RAYYAN IBN WALID.**

Hivyo basi baada ya miaka 12 ya Nabii Yusuf kua ni mwenye kukaa ndani kifungoni, yaani ukijumlisha miaka mitano na Miaka 7 aliyokaa zaidi baada ya kuomba msaada wa Mfalme Al Rayyan kupitia kwa Mmiminaji Vinywaji vya Mfalme Al Rayyan ambae ni Bayus, basi makadirio *ya Allah Subhanah wa Ta'ala* yakaingia katika wakati wake maalum uliokadiriwa nae. Pale siku moja Mfalme Al Rayyan alipolala akaota ndoto ambayo ilimshtua sana kiasi ya kua akawa ni mwenye ulazima wa kuijua maana ya Ndoto hio.

Kwani Mfalme Rayyan aliota kua kuna: **Ng'ombe 7 ambao Waliokua wamenona wametoka katika mto Nile ambao nao ulikua hauna Maji. Kisha wakatokea Ng'ombe 7 wengine ambao hali yao ilikua ni dhoofu sana, na kisha hawa Ng'ombe Waliodhoofika wakawameza wale Ng'ombe walionenepa na cha kushangaza ni kua Ngombe wanakula Majani lakini Ng'ombe hawa waliokonda waliwala Ng'ombe wenzao hao na kuwameza Ng'ombe wenzao wote walionona wazima wazima.**

**Ndoto hii ikaishia hapo, kisha ikaanza ndoto nyengine hapo hapo ambayo nayo ilimuonesha kua kuna Mashuke 7 ya Ngano yaliyopea na Kujaza kiasi ya kua yalikua tayari kuvunwa.**

**Na pembeni yake akaona Mashuke 7 mengine ya Ngano ambayo yalikua yameshapea kwa Mda mrefu sana kiasi ya kua tayari yameshanyauka na kukauka kwa sababu ya kutochumwa.**

**Kisha Ghafla!..Mashuke haya 7 makavu yakageuka upande wa Mashuke 7 Yaliyopea Vizuri na kunawiri kama vile watu wanapogeuza shingo kutoka upande mmoja na kuangalia upande wa pili, na katika kugeuka huko basi Mashuke haya Makavu yakayavamia Mashuke yaliyonawiri na kujizonga kwenye Mashuke hayo kama Nyoka anavyojizonga kwenye Mti.**

**Kwani baada ya Mda Mashuke hayo Makavu yakayawachia Mashuke yaliyonawiri lakini baada ya kuachiwa kwake basi mashuke hayo yaliyonona yakawa ni yenye keregea na kuanguka.**

Sehemu ya pili ya hii ndoto ambayo ni ya Mashuke ilimshtua zaidi Mfalme Al Rayyan na bado kidogo imtie wazimu. Usingizi ukamruka na hakulala tena na hivyo kua ni mwenye kutaka kujua maana ya ndoto hizi mbili tofauti zenye maajabu makubwa ya kutisha na kushtua kwa wakati mmoja.

Naam, bila ya shaka hii ndoto ni ya maajabu sana kiasi ya kua hata mimi nawe tungeota ndoto kama hizi basi tungeshtuka! Hivyo Mfalme Al Rayyan nae akaitisha Watu wake ili kupata ufumbuzi wa ndoto yake. Na walipofika mbele yake basi akasema kama inavyosema aya ya 43 ya *Surat Yusuf* ambayo inatafsirika kwa kusema:

﴿وَقَالَ ٱلْمَلِكُ إِنِّيٓ أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَاتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ سُنْبُلَاتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَاتٍ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي رُؤْيَايَ إِن كُنتُمْ لِلرُّؤْيَا تَعْبُرُونَ﴾

**Waqala almaliku innee ara sabAAa baqaratin simanin ya/kuluhunna sabAAun AAijafun wasabAAa sunbulatin khudrin waokhara yabisatin ya ayyuha almalao aftoonee fee ru/yaya in kuntum lilrru/ya taAAburoona** *(Surat Yusuf 12:43)*

*Tafsir:* ***Na akasema Mfalme Hakika mimi nimeona Ng'ombe 7 Walionona waliokua wakiliwa na (Ng'ombe) 7 Waliokonda na 7 Mashuke yaliyonawiri (Ya Ngano) na Mengineo (Mashuke 7) Ambayo ni Makavu Enyi Machifu nitafsirieni Ndoto hii kama ikiwa Nyinyi kuhusiana na Ndoto Mnatafsiri***

**Tunapoaingalia aya basi tunaona kua kwa lugha ya Kiarabu basi mbali ya kua neno *Saba'a* hua linamaanisha idadi nambari 7 lakini pia neno hilo hua linamaanisha Kula bila kuonesha Kushiba, Kuua au Kutafuna.**

**Na hapo hapo pia aya imetumia neno *Ya/kuluhuna* ambalo ni lenye kutokana na neno *Akala* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kula au Kutafuna na Kuchakua.**

**Ambapo neno *Ya/kuluhuna* hua linamaanisha Kupapiwa au kuliwa tena bila ya kumsababishia aliekula kua ni mwenye kuonesha dalili ya kushiba si katika muonekano wa tumbo la mlaji katika muonekano wake kua labda limejaa kutokana na kuzidi ukubwa baada ya kula wala si katika muonekano wa kutosheka kwake mlaji kua amekinai na hivyo hawezi tena kula. Yaani kikiletwa chakula chengine basi mlaji huyo atakula zaidi.**

Kwani hii ndio hali aliyoiona na kuielezea Mfalme kwa Machifu wake. Machifu hao wakaona duh! Hili balaa yaani Ng'ombe waliokonda wamewala Ng'ombe walionenepa tena bila ya kubadilika hali

yao katika matumbo wala kupungua kwa njaa yao. Hivyo wakaahidi kila mmoja kuleta Mtaalamu wake Mkuu wa Kubashiri ndoto ili waitafsiri ndoto hio.

Na walipopatikana na kukusanywa pamoja na kuelezewa Ndoto hio basi wote wakakaa kimyaa na kutafakkar. Wakaona hawawezi kumkatalia Mfalme hapo hapo kua hawajui maana yake, hivyo wakaomba mda wa siku 3 wapewe kisha watakuja na kutafsiri maana ya Ndoto hio.

Kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* ni Mjuzi wa kila kitu na ni mwenye uwezo juu ya kila kitu, na mara nyingi anapoamua kuwaongoza waja wake basi hua ni mwenye kutumia njia na Mifano ambayo watu husika hua wanaitumia katika jamii husika.

Kwa Mfano katika Kisa cha Nabii Musa ilikua Watu wa Fir'awn walikua wanatumia sana Uchawi, na walikua wataalamu kweli. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akawatumia Nabii Musa kisha akawaonesha Miujiza yake ambayo ni zaidi ya Uchawi. Wachawi wa Fir’awn walipotoa Chatu, basi Nabii Musa akaiweka Fimbo yake na ikageuka Nyoka mkubwa zaidi ya aina ya Nyoka mkubwa kupita wote Duniani ambae ni Anakonda, yaani Nyoka mkubwa zaid ya wachawi wa Fir'awn kwa mara 10.

Na katika kisa cha Nabii Isa Ibn Maryam basi tuliona kua Nabii Isa alikua akitibu wagonjwa Sugu na pia alikua akifufua kutokana na idhini ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwa sababu katika kipindi cha Nabii Isa basi watu wa Bani Israil walikua ni Mabingwa wa Utibabu, hivyo Nabii Isa akaja kuvunja rikodi yao kuwaonesha kua uwezo wao si chochote mbele ya uwezo *wa Allah Subhanah wa Ta'ala.*

Hivyo kwa upande wa Nabii Yusuf na kuona kua Watu wa Misri katika kipindi hiki walikua wataalamu sana wa Kubashiri kila kitu. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akawaletea Nabii Yusuf mwenye uwezo wa Kutafsiri mambo zaid ya wanavyojua wao. Na hivyo ndoto hii ikawachanganya sana wataalamu hao wenye *Ilm* ya Kubashiri na hapa ndio tunakutana na aya iliyotumia neno *Dhaghatha*

Neno *Dhaghatha* kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kitu kilicho changanyika au kinachochanganya.

Neno *Dhaghatha* ndio lililotoa neno Adhghathi ambalo hua ni lenye kumaanisha mchanganyiko wa Majani au Madawa ya Mitishamba tofauti yaliyochanganywa kwa pamoja kiasi ya kua ni vigumu kwa asie mtaalam kujua mchanganyiko wa Madawa hayo umejumuisha nini na ni ndani yake.

Tafakkar! Kwani usije ukadhani kua tunazungumzia *Ilm ya Mujarrabat*, La!

Ila tumeanza na maana ya neno *Dhaghatha* ambalo kwa baadhi wanaweza wakadhani kua si la Kiarabu hivyo inabidi kulifafanua kabisa, kwani tupo katika kisa cha Nabii Yusuf na ndoto ya Mfalme Al Rayyan ambayo baada ya kuelezewa ndoto ili waifasiri basi Wataalam wakubwa wa Ilm ya Kutafsiri ndoto wakataka wapewe siku 3. Lakini hata hivyo baada ya siku tatu walipofika mbele ya Mfalme Al Rayyan basi hali ikawa kama inavyosema aya ifuatayo:

**Qaloo adghathu ahlamin wama nahnu bita/weeli al-ahlami biAAalimeena**.*(Surat Yusuf 12:44)*

*Tafsir:* ***Wakasema: 'Huu ni mchanganyiko (usioeleweka) wa ndoto. Na sisi juu ya ndoto hatuna ujuzi wa Kutafsiri'.***

Kwani aya inatuonesha kua wenye Ilm ya Tafsiri ya Ndoto wamesema kua hii ni *Adhghathu Ahlamin* – yaani ni Ndoto yenye kuchanganya kiasi ya kua haifahamiki, hakuna uhakika wa tafsiri yake na haina maana kwani inaonekana kama ni jinamizi. Kisha hapo hapo Wafasiri hawa wakajivua Ilm yao kwa sababu wako Mbele ya Mfalme Al Rayyan na hivyo wakaona bora wasema hawana Ilm ya Kutafsiri kuliko kusema kua hawajui Tafsiri yake.

Lakini wakati tukio hili lote la kabla ya Mfalme Al Rayyan kuota, mpaka anaota hadi Wafasiri wanashindwa kutoa maana ya ndoto basi Nabii Yusuf alikua tayari keshajua nini kitatokea na nini kinatokea na nini kitafuatia. Kwani siku moja kabla ya Mfalme Al Rayyan kua na *Adhghathu ahlamin* basi Malaika Jibril alimshukia Nabii Yusuf kisha akamwambia: '**Ewe Yusuf leo nimekuja kukufundisha dua ambayo inakubidi uisome'**

Kisha Malaika Jibril akamwambia Nabii Yusuf sema maneno yafuatayo: '**Ewe Mwenye Ukuu Kuliko wote. Ewe usiekua na Mshirika wa Mithili yake, Ewe Mwenye Kujua Kila kitu. Ewe Muumba wa Juan a Mwezi, Ewe Mlezi wa Kila kiumbe na kukipatia riski yake. Ewe Mwingi wa Rehma, Mwenye Kufufua Waliokufa, Mwenye uwezo wa Kurahisisha Kila kitu. Nijaalie Mimi Furaha na Uhuru Kutokana na Huzuni Yangu.**'

Naam, haukuchukua mda mrefu kwani siku hii hio baada ya Malaika Jibril kumfundisha Nabii Yusuf Dua hio kisha akaondoka basi siku hio hio Mfalme Rayyan akawa ni mwenye kuota Ndoto aliyoota. Asubuhi yake Nabii Yusuf akashukiwa na Malaika na kuambiwa: '**Mfalme Al Rayyan ameota ndoto na hakuna atakaeweza kuitafsiri ndoto hiyo, hivyo Watamtuma mtu kukufuata wewe umtafsirie. Na utakua ni mwenye kutoka Gerezani kutokana na Rehma za Mola wako.**'

Na hivyo ndivyo hali ilivyokua ambapo Wafasiri wakajivua Ilm yao kwa sababu wako Mbele ya Mfalme wao hivyo wakaona bora waseme Hawana Ilm ya Kutafsiri kuliko kusema kua Hawajui Tafsiri yake, lakini Hata hivyo kisingizio cha kua hawajui kutafsiri ndoto basi hakikuwasaidia kuepuka adhabu aliyotaka kuwapa Mfalme Al Rayyan hususan kwa kusema kua ndoto aliyoiota ni *Adhghathi Ahlamin* hivyo akawaambia Wafasiri hao kua: '**Kwa miaka na miaka nimekua nikikulipeni Malipo kwa kazi ya utabiri wenu, lakini leo hii mnasema kua mimi nnaota ndoto zisizokua na maana. Jinamizi tu. Sasa nimekua mawendawazimu au? Hivyo kuanzia leo sitaki kukuoneneni tena katika ardhi ya nchi yangu.**'

Baada ya tukio hili basi ndio tunaona Bayus akazindukana kutoka katika Mghafiliko wa kumsahau kabisa Nabii Yusuf. *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuambia katika aya inayofuatia ambayo ni aya ya 12:45 kwa kusema kua:

﴿وَقَالَ ٱلَّذِى نَجَا مِنْهُمَا وَٱدَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ فَأَرْسِلُونِ﴾

**Waqala alladhee naja minhuma waiddakara baAAda ommatin ana onabbi-okum bita/weelihi faarsilooni**.*(Surat Yusuf 12:45)*

*Tafsir:* ***Akasema yule ambae aliokolewa miongoni mwao (Bayus). Akakumbuka (kuhusu Nabii Yusuf) baada ya kitambo (Akasema) Hakika mimi Nitakutafsirieni hivyo nitumeni.***

Kwani Wenye kujua Kutafsiri ndoto Washafukuzwa na hatakiwi kuonekana hata mmoja wao mbele ya Mfalme Al Rayyan, halafu ghafla mtayarishaji kinywaji wa Mfalme Al Rayyan anamwambia

Mfalme Al Rayyan: ‘**Hakika mimi nitakutafsirieni maana yake ndoto hio, lakini kwanza nipeni ruhusa kuna sehemu niende kuna mtu inabidi nikamtafute’**

Yaani Bayus anaomba ruhusa kuenda kumtafuta Nabii Yusuf Gerezani, kwani miaka 7 imepita na ndio kwanza amemjia akilini baada ya tukio hili.Hivyo hajui chochote juu yake, hajui kama yuko hai au amekufa, ametolewa Gerezani au la. Ila kutokana na umuhimu wa ndoto hii basi lazima akamtafute Nabii Yusuf kokote kule alipo, na kwanza kwa kuanzia Gerezani.
Mfalme Rayyan akauliza: ‘**Ukamtafute Nani**?

Bayus akajibu: ‘**Kuna kijana alikua amefungwa bila yakua na makosa pamoja nasi. Na yeye ni mtaalamu mzuri sana wa kutafsiri na kubashiri mambo mbali mbali. Hakika mimi sijapata kuona mfano wake kwani alikua anawatafsiria watu wengi juu ya matukio mbali mbali na hata mimi na Muljis alitutafsiria ndoto zetu na zikawa kweli kama alivyozitafsiri’**

Kwa kua Mfalme Al Rayyan anamjua Bayus na Mujlis na yaliyowakuta na yeye ndie aliwatia Jela kisha akawatoa basi basi moja kwa moja akaamini na kua na shauku kubwa sana ya kutaka kumjua huyo Kijana. Hivyo akauliza ‘**Anapatikana wapi?**’

Bayus akasema: ‘**Wacha kwanza niende Gerezani nikamuangalie kama atakuwepo.’** Hivyo Mfalme Al Rayyan akatoa ruhsa na Bayus akatoka kuelekea Gerezani kumtafuta Nabii Yusuf.

Anasema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: ‘**Gereza alilofungwa Nabii Yusuf halikua katika Mji huo aliokuwepo Mfalme Al Rayyan, hivyo wakamtuma Bayus ambae nae akafunga safarai hadi Gerezani, na alipofika akamkuta Nabii Yusuf na akamwambia’**

﴿يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِى سَبْعِ بَقَرَاتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعِ سُنبُلاَتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَاتٍ لَّعَلِّيَ أَرْجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُونَ﴾

**Yoosufu ayyuha alssiddeequ aftina fee sabAAi baqaratin simanin ya/kuluhunna sabAAun AAijafun wasabAAi sunbulatin khudrin waokhara yabisatin laAAallee arjiAAu ila alnnasi laAAallahum yaAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:46)*

*Tafsir:* ***Yusuf hakika wewe ni Mkweli Tutafsirie (Ndoto) ya Ng'ombe Saba walionona ambao wameliwa na Ng'ombe Saba Waliokonda na juu ya Mashuke Saba ya Ngano Yaliyostawi na mengine Yalikauka Nipate kurudi kwa watu Ili wapate kujua.***

Aya inatuonesha kua Bayus anamwambia Nabii Yusuf kua amtafsirie Ndoto yake ili watu wapate kujua, hivyo basi hapa hakumaanisha kua watu hao wapate kujua Tafsir ya Ndoto hio, bali alikusudia kua ili watu wapate Kujua kua Nabii Yusuf ni Mtu Mkweli, Muaminifu na Mwenye Ilm ya Kutafsiri Mambo mbali mbali ikiwemo Ndoto.

Kwani hapa aya pia inatuwekea wazi umuhimu wa kuwaheshimu wale wenye Ilm ya kujua zaid yetu kwa sababu wenye kuwaheshimu na kuwapenda wenye Ilm basi hua ni Miongoni mwa Waliosimama katika mstari ambao hua ni wenye kusimama Malaika, na wenye kuwadharau wenye kujua hua ni wenye kusimama katika mstari ambao husimama Ibilisi.

Hivyo Nabii Yusuf akasema: ‘**Hakika ya Ng’ombe 7 hao walionona na Mashuke yaliyostawi yanamaanisha wingi wa Baraka na kushuka bei kwa vitu. Na Ng’ombe 7 waliokonda na Mashuke 7 yaliyokauka yanamaanisha kuondoka kwa Baraka, uadimu wa vitu na kupanda kwa bei ya bidhaa na njaa. Yaani kutakua na vipindi viwili tofauti, cha kwanza ni cha kushuka bei kwa vitu kutokana kuwepo kwa wingi wake na kuwepo kwa Baraka na pia kutakuwepo kipindi cha pili ambacho kitakua ni kipindi cha kupanda bei kwa vitu kutokana na uadimu wake, na kutokuwepo kwa Baraka katika nchi, na watakufa watu wengi sana katika kipindi hiki cha miaka 7 ya njaa ndani yake.**’

Kwani kisa cha Nabii Yusuf kina kila aina ya Mafunzo ndani yake kwani ufafanuzi huu ni moja kati ya Kanuni kuu za Uzalishaji na Mahitaji katika Ilm ya Uchumi na Biashara. Kwani Nabii Yusuf akaendelea kufafanua kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿قَالَ تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَباً فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِى سُنبُلِهِ إِلاَّ قَلِيلاً مِّمَّا تَأْكُلُونَ﴾

**Qala tazraAAoona sabAAa sineena daaban fama hasadtum fadharoohu fee sunbulihi illa qaleelan mimma ta/kuloona** *(Surat Yusuf 12:47)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Mtavuna kwa Miaka saba sambamba Kisha Mtakachovuna mtabakisha kwenye Mashuke isipokua kidogo ndicho Mtakachokula.***

Hapa pia aya inatuonesha aina ya *Mukhatarat (Risk Taking - Kuhatarisha)* kwa kukusudia au kwa kutokusudia kunakokubalika Kisharia kwani tunapozungumza kuhusiana na *Mukhatarat* basi kuna aina mbili yaani kufanya *Mukhatarat* kusikokubalika kama tutakavyoona hapo baadae tutakapo tafsiri aya ya *Surat An Nisaa 4:29* katika kurasa zilizotangulia pale tulipozungumzia kuhusiana na bei na kuuza na kununua vitu kwa njia ya Mtandao.

Na kwa upande wa pili basi kuna *Mukhatarat* unaokubalika Kishariah ambao ni wenye kuainishwa katika ayah hii ya *Surat Yusuf 12:47* ambako hua ni kwenye kutokana na kuhifadhi chakula kwa ajili ya baadae na hivyo hua ni kwenye kupelekea kupatikana kwa faida na manufaa katika biashara na hivyo hua ni kuendana sambamba na kanuni ya *Fiqh* ya *Muamalat* ambayo inajulikana kama ***Al Kharaj bi Al Dhamana*** **(**الخراج بالضمان). yaani ***Malipo hupatikana kutokana na Dhamana***.

Na hii ni kutokana na ile hadith ya *Aisha Radhi Allahu Anha* ambae alisema kua: ‘**Kuna mtu alimnunua Mtumwa na akakaa nae kwa mda, halafu akamuona kua ana kasoro, hivyo akamrudisha Mtumwa huyo na akataka arudishiwe malipo yake, hapo Muuzaji akataka arudishiwe Mtumwa wake na malipo ya kazi alizofanyishwa Mtumwa huyo, Hivyo wawili hawa wakalalamika kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambae alisema kua: ‘*Al Kharaj bi Al Dhamana – Malipo hupatikana kutokana na Dhamana*’’***(Imam At Tirmidhi)*

Hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* aliamua kua Muuzaji arudishe malipo aliyopokea wakati alipomuuza Mtumwa, na kisha arudishiwe Mtumwa wake bila ya kulipwa malipo ya kazi alizofanyishwa Mtumwa. Na hii ni kwa sababu ya kua Mtumwa alikua yupo kwenye dhamana ya Mnunuzi na hivyo kama angefariki mikononi mwake basi Mnunuzi ndie angekua aliekula hasara.

Ambapo Imam Abu Al Hassan Ali Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ash Shaybani, maarufu kama Ali 'Izz Al Din Ibn Al Athir Al Jazari basi yeye anasema kua: ‘***Kharaja*** **hua ni kile kinachopatikana kutokana na kilichonunuliwa. Na hua ni kuuza na kukitumia kwa mda mrefu halafu kukiangalia na kuona kasoro ya zamani ndani yake, kasoro ambayo muuzaji hakuiweka wazi**

**hapo awali au muuzaji hakua ni mwenye kujua juu ya kasoro hio, na hivyo akarudisha kitu hicho na kudai pesa zake. Na muuzaji akawa ni mwenye kurudisha kile alichokipokea kutoka katika malipo yake. Kwa sababu kama kilichouzwa kingeharibika ndani ya mikono ya Mnunuzi basi ingekua kimeharibika ndani ya dhamana ya Mnunuzi wa kitu hicho na hivyo Muuzaji hastahiki kurudisha malipo.**'

Tunapoiangalia hadith hii basi tunaona kua imetumia neno *Kharaja* ambapo *Al Hafidh* Imam Abu Sulayman Hamd Ibn Muhammad Al Khattabi Al Busti Al Shafii basi yeye anasema katika kuielezea hadith hio kua: '**Maana ya *Kharaja* hua ni *Malipo na Manufaa yake* na hii ni Kutokana na pale aliposema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika ile aya isemayo:**

﴿أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجاً فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّازِقِينَ﴾

**Am tas-aluhum kharjan fakharaju rabbika khayrun wahuwa khayru alrraziqeena** *(Surat ul Muuminun 23:72)*

*Tafsir:* ***Au wewe (Muhammad) umewaomba Kharjan (Malipo), lakini malipo ya Mola wako ndio Bora kwani kwa hakika yeye ndie M-bora wa kutoa rizki.***

Ambapo kuhusiana na ayah hii basi amesema *Jarrah Allah Sultan Al Balagha* Imam Abu Qasim Al Zamakhshari kua: '**Kitu chochote kile kitakachotokana na chengine basi hua ni *Kharaja*, na hivyo hua ni chenye Manufaa, kama vile Mti unavyotoa Matunda na Wanyama wanavyozaa wanyama.**'

Ama kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin Imam Al Ghazali Al Thani* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: '**Aya hii imetumia maneno mawili *Kharj* na *Kharaja*, ambapo *Kharj* hua ni malipo yanayotokana na jambo la khiari, na *Kharaja* hua ni yenye kutokana na malipo yanayotokana na kulazimishwa. Ambapo kwa upande mwengine basi *Kharj* hua ni malipo kidogo na *Kharaja* hua ni Malipo Makubwa.**'

Kwa upande mwengine basi tunaona kua Shurayh Ibn Al Harith Ibn Qays Ibn Al Jahm Al Kindi Al Qadhi *Al Yamani* ambae alikua ni Mwanafunzi wa Sahaba Muadh Ibn Jabal *Radhi Allahu Anhu* na hivyo baadae akahamia katika mji wa Madina na kutoa hukmu katika tukio lililotokea katika kipindi cha Utawala wa *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu.*

Hivyo katika kipindi hicho basi *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* alinunua Farasi kutoka kwa Bedui mmoja, kisha akamlipia farasi huyo na kisha akampandia na kuondoka nae. Lakini baada ya kusafiri kwa mda, basi *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* akagundua kasoro iliyopo kwenye farasi huyo na hivyo akamrudisha Farasi huyo kwa Bedui aliemuuzia kutokana na kasoro hio. Na hapo Bedui huyo akagoma na kusema kua Farasi huyo aliponunuliwa alikua mzima.

Hivyo *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu akamwambia Bedui* huyo kua achague Qadhi ambae atahukumu kesi yao hio ya *Al Kharaj bi Al Dhamana,* hivyo Bedui huyo akamchagua Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani kua ndio awe Qadhi wa kuamua madai hayo, ambapo *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* akakubaliana shauri hilo.

Na baada ya kesi hio kufikishwa kwa Shurayh Ibn Harith Al Kindi Al Yamani na kusikiliza basi akamwambia *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu:* ‘***Ya Amir ul Muuminin*** **hivi ulipomchukua farasi huyu alikua ni mzima na hana kasoro?**’ *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu akajibu:* ‘**Naam!**’. Hivyo Shurayh Ibn Harith Al Kindi Al Yamani akasema: ‘***Al Kharaj bi Al Dhamana.*** **Hivyo kaa nacho ulichokinunua au kirudishe kwa mwenyewe kama kilivyokua wakati ulipokinunua**’

Kutokana na Hukmu hio basi *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* akamwangalia Shurayh Ibn Harith Al Kindi Al Yamani huku akitabasam kwa kumhusudisha kutokana na Uadilifu wake. Halafu akamwambia: ‘**Ya Shurayh hakika mimi nimekuchagua wewe kua uwe *Qadhi* Mkuu wa Mji wa Kufah’**

Hivyo basi kwa upande mwengine *Al Kharaj Bi Al Dhamana* hua kunamaanisha kua yule aliefanya *Mukhatara* anayo kila haki na sababu ya kupata Malipo juu ya kile alichokichukulia dhamana, hivyo Nabii Yusuf alifanya *Mukhatara* unaokubalika yaani Hatari ya kuchukua Dhamana ya kuweka Ngano kwenye *Maghala* kwa ajili ya Malipo yenye faida na manufaa kwa ajili ya Jamii ya Watu wa Misri.

Naam, kabla ya kuendelea na aya basi tunarudi tena katika kufahamishana I'lm waliyokua na Waislam katika kipindi cha Miaka 1000 iliyopita ambapo tunaona kua *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi alieishi miaka 100 baada ya kufariki *Mujaddid Ad Din Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali ambae ni *Mujaddid* wa Karne ya 5 ya Uislam na hivyo *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi akawa Mujaddid wa karne ya 6 ya Uislam.

Na tunapomzungumzia *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi hua tunamzungumzia mtu ambae anafanana na *Hujjat Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kwani *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi alikua pia ni Mtaalamu mwenye Darja ya juu kwenye fani za Ilm tofauti, kuanzia kwenye Lugha, Tafsir ya *Qur'an, Fiqh, Ilm Kallamu, Mantiq, Falsafa,* Jiografia, Sayari, Sayansi na Hesabu.

Kwani katika kipindi hicho cha miaka 1000 iliyopita basi *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr ad Al Razi alisema kuhusiana na aya hii inayozungumzia maneno ya Nabii Yusuf kua: ‘**Aya imesema kua Nabii Yusuf alisema kua: ‘Kisha Mtakachovuna mtakibakisha kwenye Mashuke isipokua kidogo ndicho mtakachokula. Na hii ni kwa sababu kubakisha Ngano kwenye mashuke yake hupeleka ngani hio kutokua na uwezekano wa kuharibika, hata baada ya kukaa kwa mda mrefu bila ya uliwa na wadudu’’**

Jee unajua kua karibuni tu katika karne yetu Wanasayanis waliufanyia kazi ufafanuzi huo wa *Sultan Mutakallimin Mujaddid ad Din* Imam Fakhr Ad Din Al Razi na kugundua kua ni kweli Ngano inapohifadhiwa na Mashuke yake kwa mda mrefu hua haiharibiki na wala hailiwi na wadudu, tofauti ukilinganisha na Ngano ambayo inahifadhiwa kwa mda mrefu huku ikiwa haimo kwenye mashuke yake.

Hivyo aya hii haithibitishi tu Miujiza na Utukufu wa Qur'an kua ni Kitabu kisichokua na Mfano wake na chenye kujumuisha Ilm na Mafunzo mengi ndani yake kwa wanaotafakkari lakini pia Matukio ya Uchunguzi uliofanywa na Wanasayansi juu ya jambo hili kama alivyofafanua Imam Fakhr Ad Din Al Razi unatuonesha Uwezo wa hali ya juu wa Ufahamu wa Wanazuoni wa Kiislam waliotangulia kabla yetu na baada ya vizazi vya mwanzo vya Uislam katika kila Fani za Ilm ya Dunia na ya Akhera ambapo sisi leo hii Hatuwakutii hata chembe!.

Tunarudi kwa Nabii Yusuf na kuona kua kwa upande wake ingawa Bayus alimsahau lakini hakua na haja ya kuumuliza kwa nini ukanisahau na wala hakumpa masharti kabla ya kumtafsiria Ndoto yake, wala kutaka chochote zaid yake. Kwani yeye alitoa msaada kama namna alivyoombwa ambao ni wa Kutafsiri Ndoto husika na hivyo ndani ya ujumbe wa tafsiri hio kama ilivyosema aya basi akawa ni wenye kumwambia Bayus kua: ‘**Hamtokaa na njaa katika kipindi cha miaka 7 kwani mtakula kama kawaida ila itabidi muwe na mahesabu ya kuhifadhi sehemu ya ngano wenye mashuke ili isiharibike kwa ajili ya matumizi ya baadae.**’

Kisha Nabii Yusuf akaendelea kwa kusema:

﴿ثُمَّ يَأْتِى مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَأْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلاَّ قَلِيلاً مِّمَّا تُحْصِنُونَ ۞ ثُمَّ يَأْتِى مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ عَامٌ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ﴾

**Thumma ya/tee min baAAdi dhalika sabAAun shidadun ya/kulna ma qaddamtum lahunna illa qaleelan mimma tuhsinoona; Thumma ya/tee min baAAdi dhalika AAamun feehi yughathu alnnasu wafeehi yaAAsiroona** *(Surat Yusuf 12:48-49)*

*Tafsir:* ***Kisha kitafuata baada yake (Kipindi hicho cha Miaka 7 ya Mavuno) miaka 7 ya Ukame ambayo itakule kile Mlichokivuna hapo kabla isipokua (Kitabakia) kile kidogo mlichohifadhi (Kwenye Mashuke). Kisha utafuata baada yake mwaka mtaopata mvua ya kutosha na Watu watakamua ndani yake (Zabibu na Mafuta)***

Naam...mara tu baada ya kuambiwa maana ya Ndoto basi Bayus akamshukuru Nabii Yusuf kisha akafunga Safari na kurudi kwa Mfalme Al Rayyan ambapo Mfalme Al Rayyan alipopata taarifa ya kuwasili kwa Bayus basi akamuita haraka sana kwa hamu ya kutaka kujua kuhusiana na Ubashirio wa huyo mtu aliemsifu Bayus kua ana uwezo wa kutafsiri mambo yaliyowashinda wenye Ilm hiyo waliokua wakiishi katika ardhi ya Misri na hivyo kua na umaarufu wa kujulikana na kila mtu na kwa mda mrefu.

Kwani bila ya shaka mara tu baada Bayus kufika mbele ya Mfalme Al Rayyan na kisha kumfafanulia maana ya ndoto yake kama Ilivyofafanuliwa na Nabii Yusuf basi hapo Mfalme Al Rayan alibadilika akawa kama mtu ambae alifunikwa pazia usoni mwake, na ghafla akafunuliwa pazia hilo na macho yake kua ni yenye kuona waziwazi kila kitu ambacho kilikua kimefichikana hapo kabla ndani ya ndoto yake.

Moja kwa moja akawa ni mwenye kuamini bila ya hata kutaka kurudiwa kwa maneno yaliyomo ndani ya ujumbe aliopewa na Bayus. Akajua kua ama kweli kuna Lulu kubwa sana iliyokua imejificha ndani ya tumbo la Chaza ndani ya kiza cha Gerezani. Hivyo Mfalme Al Rayyan akawa na hamu kubwa zaid ya kutaka kuiona Lulu hio yenye thamani kubwa sana iliyofichiwa Gerezani.

Hivyo akasema kumwambia Bayus kua: ‘**Huyu Mtu anaonekana kua ni Mtaalam mkubwa mno, hivyo hebu kamchukue huko aliko kisha umlete mbele yangu, kwani nataka kumuona yeye mwenyewe na pia nataka kuiridhisha Nafsi yangu kutokana na kuutuliza Moyo wangu kutokana na Ubashirio wake utokao Mdomoni mwake mtu huyu.**’

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anayaelezea haya katika Quran pale aliposema:

﴿وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَاسْأَلْهُ مَا بَالُ ٱلنِّسْوَةِ ٱللَّاتِى قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ إِنَّ رَبِّى بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ﴾

**Waqala almaliku i/toonee bihi falamma jaahu alrrasoolu qala irjiAA ila rabbika fais-alhu ma balu alnniswati allatee qattaAAna aydiyahunna inna rabbee bikaydihinna AAaleemun** *(Surat Yusuf 12:50)*

*Tafsir:* ***Na Akasema Mfalme (Al Rayyan kumwambia Bayus): 'Mleteni mbele yangu.' Na kisha alipofika Mjumbe (Bayus kwa Nabii Yusuf) Akasema (Nabii Yusuf) 'Rudi kwa Bwana wako' Kisha Muulize jee ni ipi hali ya Ufaham wa Wanawake ambao Walijikata mikono yao kwani kwa Hakika Mola wangu juu ya mbinu zao ni Mwenye kujua.***

Naam hapa tunaona kua Nabii Yusuf hapa ametumia Hikma kubwa Sana, kwani ingawa tayari ameshapata ruhusa ya kutoka Jela kama alivyotaarifiwa na Malaika Jibril kua atatoka, na pia kuambiwa na Bayus kua Mfalme anataka amuone mbele yake basi Nabii Yusuf akasema kumwambia Bayus: '**La! Sitoki mimi humu Jela.'** Bayus alipomuuliza Nabii Yusuf kwa nini hutaki Kutoka wakati ndio umeshapata nafasi ya bure kutoka kwa Mfalme?

Basi Nabii Yusuf akasema: '**Kwa sababu kwanza nataka Mfalme awaulize wale wanawake waliojikata mikono yao, katika siku ile iliyonipelekea mimi kufungwa Jela. Jee Ufaham wao Una mtizamo gani juu yangu? Kisha baada ya kutoa jibu la basi ndio nami nitaamua kutoka ama la!**'

Hivyo hapa Nabii Yusuf ametumia Hikma kubwa Sana, kwani ingawa tayari ameshapata ruhusa ya kutoka Jela kama alivyotaarifiwa na Malaika Jibril kua atatoka, na pia kuambiwa na Bayus kua Mfalme aonane nae basi Nabii Yusuf akagoma kwa sababu nyingi sana, ambapo miongoni mwao ni kua kama angekubali kutoka bila kusafishwa Jina lake kuhusiana na yaliyotokea kwa Zulaykha basi watu wasingemthamini na hivyo kutomkubali kwa sababu ya tuhuma alizopata hapo kabla japo kua yeye si mwenye makosa.

Na kwa upande mwegine basi anasema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Kama mimi ningekua katika Nafasi ya Yusuf katika siku hio, basi ningetoka Jela haraka sana, lakini kaka yangu Yusuf alifanya Jambo zuri sana, kwani hakutoka hapo hapo, kwa sababu ilibidi Moyo wa Mfalme utulie kwanza.**'

Kwani kama hujafaham vizuri kwanini Nabii Yusuf hakutaka kutoka basi faham kua Nabii Yusuf hakutaka kutoka Jela hadi Moyo wa Mfalme Rayyan utulie kwa sababu: '**Kwa sababu kama angetoka kabla ya habari ya wale wanawake waliojikata mikono haijawekwa wazi na kutatuliwa, basi Mfalme Al Rayyan angemuuliza Nabii Yusuf, ilikua kuaje mpaka akaingizwa kifungoni?**'

Na kama Nabii Yusuf angemjibu Mfalme Al Rayyan kua aliingizwa Kifungoni kwa sababu ya yaliyotokea baina yake a Wanwake waliojikata mikono basi Mfalme asingemuamini na hivyo angemuona Nabii Yusuf kua ni mtu asieaminika na huenda angemchukia badala ya kumpenda.

Hivyo Nabii Yusuf alikua anataka kwanza kuweka wazi kuhusiana na yale yaliyotokea kwa vithibitisho na hapo hapo kuthibitisha kua hana makosa. Ambapo Mfalme Al Rayyan akishajua na

kufaham kua Nabii Yusuf hakua na makosa basi atakua na mapenzi na uaminifu mkubwa sana kwa Nabii Yusuf.

Kwani kwa upande mwengine basi anasema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: ‘**Kama Nabii Yusuf angetoka siku il ile kabla ya Mfalme kujua sababu ya kweli iliyompelekea Nabii Yusuf kufungwa Jela basi hata Al Aziz nae angekua na Doa la wasi wasi Moyoni mwake kila atakapomuona Nabii Yusuf na Nafsi yake ingekua inasema kua: ‘Huyu ndie yule ambae aliejaribu Kumtaka mke wangu’’**

Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* anaendelea kusema kua: ‘**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Hakika mimi namhusudu sana kaka yangu kutokana na Hikma na Subra, Allah amuingize katika Rehma zake kwani kama mimi ningekua kwenye sehemu yake basi baada ya kuulizwa kuhusiana na Ng’ombe saba walionenepa na waliokonda basi nisingefafanua maana yake hadi kwanza nikubaliane nao masharti ya kutoka kwangu gerezani**.’

‘**Na kama ningekaa kama alivyokaa yeye kwa mda wote huo Gerezani basi ningekimbilia kujibu huku nikikimbilia katika mlango wa kutokea nje Gerezani bila ya kutaka kuthibitisha kua sikua na makosa. *Wa Allahi!* Yusuf alikua ni mwingi wa Subra na ni mtu alieaidhibika kwa Mda mrefu’**

Naam, Hivyo Bayus akarudisha ujumbe kwa Mfalme Al Rayyan kuhusiana na Masharti ya Nabii Yusuf kuhusiana na hao Wanawake waliojikata mikono. Aya pia inatuonesha kua Hikma nyengine ya Nabii Yusuf pale, aliposema**: *Fais-alhu ma balu alnniswati – Kisha Muulize ni Ipi hali ya Ufaham wa wale Wanawake***, kwani Nabii Yusuf hakumtaja Zulaykha katika kuuliza kwake, na hii ni kwa sababu ya Kuilinda heshima ya Al Aziz ambae alikua ni Mlezi wake.

Neno *Khataba* kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kusema, Kutoa Ujumbe, Kutoa *Khutba*. Neno *Khataba* ndio lililotoa neno *Khitban* ambalo hua linamaanisha Kuposa Mke, na pia likatoa neno *Khatbun* ambalo maana yake hua ni Jambo, Tukio, Matukio ya Jambo fulani, Malengo au Makusudio ambayo yanategemewa Kufikiwa kutokana na Jambo au Tukio fulani.

Kwani kama tunakumbuka basi katika kisa cha Musa, baada ya Bani Israil kuokolewa dhidi ya *Fir'awn* basi Nabii Musa aliwawacha na kuenda kuchukua Amri 10 za *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Aliporudi akakuta tayari Samiri keshatengeneza Sanam la Ng'ombe ambalo watu wa Bani Israil wanaliabudu.

Nabii Musa akakasirika sana na akamlaumu Nabiu Harun, ambae nae alijitetea, baada ya hapo Nabii Musa akamgeukia Samiri na kumuuliza:

**Qala Fama Khatbuka ya Samirriyu** *(Surat Ta-Ha 20:95)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Musa) Na Jee Unajielezea (Malengo yako yalikua) vipi ewe Samiri?***

Tunakumbusha juu ya Nabii Musa kwa sababu aya yetu hii imetumia neno *Khataba* ambalo tushaliangalia maana yake hapo kabla, ila nataka watu wakumbuke na kisha kufaham baadhi ya

maneno ili angalau wakisikia kwenye Qur'an basi angalau wakumbuke japo maana ya neno moja moja.

Kwani Anasema *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua: '**Ili kunufaika na Shufaa na Rehma zilizomo ndani ya Qur'an basi inabidi kujua maana ya maneno unayoyasoma katika Qur'an. Na kama hujafaham basi inakubidi Ujitahid mpaka ujue maana yake.**'

Wengi wetu leo tunasoma kwa mazoea bila kujua maana yake na hivyo kua ni wenye kukosa Manufaa yaliyomo ndani yake na hivyo hua hatutafakari na kukosa Mazingatio.

Tunarudi kwa Nabii Yusuf na kuona kua amegoma kutoka Gerezani na hivyo Bayus amerudi kwa Mfalme Al Rayan na kumpa ujumbe wa Nabii Yusuf unaouliza: '**Jee ni ipi hali ya ufaham wa wale wanawake? Jee akili zao zinawaambia vipi kuhusiana na mie? Jee nna makosa ama la?**'

Hivyo Bayus aliporudi na kufikisha ujumbe wa Nabii Yusuf kwa Mfalme Rayyan basi Al Rayyan akawaita wale wanawake waliojikata Mikono ambapo *Allah Subhanh wa Ta'ala* anatuelezea katika Qur'an kilichofuatia baada ya hapo pale iliposema katika aya yetu nyengine iliyotumia asili ya neno *Khataba* pale iliposema:

﴿قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَاوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِ قُلْنَ حَاشَ لِلَّهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ قَالَتِ ٱمْرَأَةُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْآنَ حَصْحَصَ ٱلْحَقُّ أَنَاْ رَاوَدتُّهُ عَن نَّفْسِهِ وَإِنَّهُ لَمِنَ ٱلصَّادِقِينَ﴾

**Qala ma khatbukunna idh rawadtunna yoosufa AAan Nafsihi qulna hasha lillahi ma AAalimna AAalayhi min soo-in qalati imraatu alAAazeezi al-ana hashasa alhaqqu ana rawadtuhu AAan Nafsihi wa-innahu lamina alssadiqeena** *(Surat Yusuf 12:51)*

*Tafsir:* ***Akasema (Al Rayyan kuwauliza wale wanawake) Jee ni nini Khutba (Malengo, Makusudio) yenu? Wakasema (Wanawake hao) Utukufu ni wa Allah pekee! Hatujui ovu lolote dhidi yake. Akasema Imraat Al Aziz (Zulaykha) Ama sasa hivi Ukweli unabainika. Hakika mimi nilimtaka Yusuf Nafsi yake na kwa hakika yeye ni miongoni mwa walio wakweli.***

Hivyo Mfalme Al Rayyan alipouliza suali hilo mbele yao Wanawake, basi Wanawake hao wakaingiwa na khofu hivyo wakasema Ukweli wazi wazi kua wao ndio waliomtamani Yusuf na Yusuf hakumtamani hata mmoja wao. Hivyo kua ni wenye kuonesha kua umewadia wakati wa kuharibika kwa mambo yao Wanawake hao wa Mji wa Al Ismailyah waliomtaka Nabii Yusuf kwani mda umepita na hivyo mbinu zao dhidi ya Nabii Yusuf walizozifanya imebidi zidhihirike mara baada ya Mfalme Al Rayyan kutaka kujua ukweli.

Ambapo kwa upande mmoja basi aya imetumia neno *Hassa* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kuharibu Kitu, Kitu kubainika, Kitu kua wazi au Kudhihirika na pia hua ni lenye kumaanisha Kunyoa Nywele zote na hivyo kukiwacha Kichwa wazi kikiwa na Upara.

Hivyo kauli ya Zulaykh ailikua ni *Qawlan Sadida* ambayo ndani yake imebeba neno *Hassa* alilotumia Zulaykha katika kuelezea ukweli linatuwekea wazi kua Zulaykha alikua akimaanisha kua: '**Hii habari ya Yusuf na Mimi na Wanawake hawa wengine, ilikua ni habari moja lakini ndani yake mna mitizamo yenye Utata ambayo yenye kutia shaka ndani yake, kiasi ya kua kila mmoja kati waliohusika alikua anajua yaliyookea juu yake ndani ya Nafsi yake. Lakini sasa hivi hali ya**

**Matokeo imebadilika kiasi ya kua imefikia kua sio siri tu ya Waliohusika na kujikata mikono. Bali imekua dhahiri na kila kitu kiko wazi kimebainishwa mbele ya Mfalme na kwa kila mtu.**'

Kwani haya yote Zulaykha aliamua kuyasema mbele ya Mfalme Rayyan, baada ya Wanawake hao kuhojiwa na yeye Zulaykha kumuuliza Bayus kuhusiana na Nabii Yusuf kama Jee wakati alipokua nae Gerezani aliwahi kumsikia Nabii Yusuf akisema au kuzungumzia jambo lolote baya kuhusiana na Wanawake hao au na Mwanamke yeyote yule?

Bayus akasema: '**La! Sijamsikia akizungumzia ubaya wa Mtu yeyote yule'**

Zulaykha akamuuliza Bayus: '**Hata mimi hakuwahi kunitaja?**'

Bayus akasema: '**Mimi tangu nimjue Yusuf basi sijawahi kumsikia hata siku moja akitaja jina lako**'

Hapa tunaona Ustahmilivu na Subra aliyokua nayo Nabii Yusuf kama alivyosema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam:* '**Yusuf alikaa Gerezani kwa mda wa miaka 12 lakini hakuwahi hata siku moja kusema kua Zulaykha alinitaka kimapenzi na mie nilipomkataa ndio akaniingiza Jela, bai alisema tu. Wanawake walinipenda na mwisho wake nikaishia Jela.'**

Hivyo kutokana na habari hizo basi Zulaykha ndio akaona wazi zaid Utukufu, Uzuri wa Mwili na Nafsi na Usafi wa Moyo wa Nabii Yusuf. Hivyo Zulaykha ingawa yeye hakuhojiwa lakini akajitolea muhanga kuweka wazi yote ili Nabii Yusuf atoke Gerezani kwani sasa hivi ndio akawa anampenda zaidi Nabii Yusuf hivyo akasema:

'**Ewe Mfalme Mtukufu! Hakika Yusuf hana kosa lolote, bali mimi ndie mwenye makosa yote. Na hii ni kutokana na kujawa na Mapenzi yenye kuvutiwa na uzuri wake wa kimaumbile, kutokana na sababu hio basi mimi nikamwita chumbani kwangu, nikamchania kanzu yake na nikamshutumua kwa kutaka kunibaka. Hivyo mimi ndie mkosa kwani kwa hakika Yusuf ni Mkweli na ni Muadilifu. Na Nilimsahau lakini baada ya kusikia upya habari zake basi sasa hivi nampenda zaidi kuliko ya hata hivyo nilivyokua nikimpenda hapo kabla.**'

Kwani mbali ya kua kwa upande mmoja kisa kilikua kinatuonesha upande mmoja wa Mbinu za Wanawake kiasi ya kua Zulaykha alikua tayari kufanya kila kitu ili ampate Nabii Yusuf. Na alipomkosa akawa tayari kumzulia, na kisha pia akaona kama simpati mie basi asimpate yeyote bora akakae Jela.

Lakini tunapoiangalia aya hii ya 51 basi tunaona sifa nyengine ambayo ni sifa Bora ya Zulaykha. Hii ni sifa ambayo amaeipata baada ya kuoneshwa Ubora wa Yule ampendae ambae ni Nabii Yusuf. Kwani Ubora wa Nabii Yusuf ki Nafsi, ki Moyo na Kitabia ulimpelekea Zulaykha nae Kubadilika na hivyo kuingia katika hatua ya pili ya kua ni mtu bora katika maisha yake.

Kwani katika Kumtetea kwake Nabii Yusuf basi alitumia kuli 3 za msingi ambazo hazikubadilisha tu maisha ya Nabii Yusuf na hivyo kua ni sababu ya kukubali kutoka kwake gerezani, lakini pia kauli hizo zilibadilisha muonekano wa maisha ya Zulaykha mwenyewe kwa ujumla, kwani Zulaykha alisema:

**1 -** ***Al Ana Hass-Hassa Alhaqqu*** **- Ama sasa hivi Unabainika Ukweli.**

**2 -** ***Ana Rawadtuhu aA'an Nafsihi*** **- Hakika mimi Nilimtakia Nafsi Yake.**

**3 – *Wa Innahu Lamina Al Ssadiqqina* - Na Bila ya shaka Yeye ni Miongoni mwa wakweli.**

Na kutokana na Kauli 3 hizo basi Zulaykha alipiga hatua 3 kubwa za ghafla:

**1- Zulaykha Alikua Si Mtu Marufu sana, lakini baada ya maneno hayo akawa ni mtu maarufu sana kutokana na Ujasiri wake huo wa kusema kweli hadharaani.**

**2- Zulaykha alikua akizungumzwa sivyo na Wanawake wenzake, lakini baada ya maneno hayo basi watu wakawa wanamheshimu zaidi kwa ukweli wa maneno yake mbele ya hadhara.**

**3 – Zulaykha alikua tayari keshavunjika Moyo kuhusiana na mapenzi yake kwa Nabii Yusuf, lakini alipata Moyo tena upya na kua kama kijana na hivyo kuja kuolewa na Nabii Yusuf hapo baadae kama tutakavyoona mwisho mwa kisa.**

Neno *Khana* kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye Kumaanisha Kucheza vibaya au kucheza Rafu, Kudanganya, Kusaliti, Kuvunja Uaminifu, Kuvunja Sharia au makubaliano juu ya kitu fulani.

Kwani Neno *Khana* ndio lililotoa neno *Khiyanat* ambalo Waswahili hua tunasema Hiyana. Naam, neno *Khana* ndio pia lililotoa neno *Khainun* ambalo hua linamaanisha Usaliti au Uhaini. Na pia likatoa neno *Akhun* ambalo pia humaanisha Saliti.

Na tunaangalia maana ya neno *Khana* kwani ndio iliyotoa neno *Akhun* na *Khainun* ambayo aliyatumia Nabii Yusuf baada ya kupata habari juu ya yaliyotokea kwa Mfalme pale Zulaykha alipobainisha ukweli wazi wazi.

Kwani mara tu baada ya Nabii Yusuf kupokea taarifa ya aliyoyabainisha Zulaykha basi hali ilikua kama yasemavyo maneno ya aya ifuatayo:

﴿ذَٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّي لَمْ أَخُنْهُ بِٱلْغَيْبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لاَ يَهْدِي كَيْدَ ٱلْخَائِنِينَ﴾

**<u>Dha</u>lika liyaAAlama annee lam akhunhu bialghaybi waanna All<u>a</u>ha l<u>a</u> yahdee kayda alkh<u>a</u>-ineena** *(Surat Yusuf 12:52)*

*Tafsir:* ***(Alisema Nabii Yusuf) kadhalika ili (Al Aziz) ajue kua mimi sikumsaliti hata Kwa kificho na kwa hakika Allah Hawaongozi Mahaini (Wasaliti).***

Ambapo kuna mitizamo tofauti juu ya maana ya maneno haya ya Nabii Yusuf, kwani kuna wanosema kua aliyasema wakati alipokua akitoa sharti la kuhojiwa Wanawake wa Mji wa Ismailiyah nchini Misri. Na kuna wasemao kua alitamka baada ya kupata habari ya uthibitisho wa Zulaykha kama tulivyofafanua hapa kwenye tukio hili.

Kwa Upande mwengine basi anasema Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abd Allah Al Tustari kua: 'Hapa Nabii Yusuf alikua akiweka wazi kua inabidi Al Aziz ajue kua: '**Kwa hakika mimi sikiwahi kumfanyia Usaliti katika makubaliano yetu ya kua ni Mfanyakazi wake na pia kama mtoto wake wa kulea, na wala sijafanya uhaini wa kuweka wazi kuhusiana na siri zilizofichika.**''

Ama kwa Upande wa Shaykh Ibn Taymiyya basi yeye anasema kua maneno ya aya hio 12:52 yasemayo ***<u>Dha</u>lika liyaAAlama annee lam akhunhu bialghaybi waanna All<u>a</u>ha l<u>a</u> yahdee kayda***

***alkha-ineena - (Alisema Zulaykha) kadhalika ili (Al Aziz) ajue kua mimi sikumsaliti hata Kwa kufichikana na kwa hakika Allah Hawaongozi Mahaini (Wasaliti)*** *basi* yalikua ni ya *Imraat al Aziz* yaani Zulaykha.

Kwani kwa upande mwengine basi Anasema *Mujtahid* Imam Muhammad Ibn Ibrahim Ibn Al Mundhiry Al Nishapuri Al Shafii kua: 'Baada ya Nabii Yusuf kusema maneno hayo ya aya hio ya 12:52: '**Hii ni kwa sababu Al Aziz ajue sikumsaliti mimi hata kwa kificho' basi alishuka Malaika Jibril na kumuuliza Nabii Yusuf 'Ewe Yusuf, Hata pale ulipomtamani Zulaykha?**''

Huo pia ni mtizamo wa Sahaba Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu*, Said Ibn Jubayr, Imam Al Thalabi, Imam Al Bayhaqi n.k.

Kwani kuna kauli pia isemayo kua baada ya maneno hayo ya Nabii Yusuf basi: '**Malaika Jibril alishuka akamgusa Nabii Yusuf kwa ubawa wake na kisha akamuuliza. Jee Hukua na Hisia wewe kwa Zulaykha kutokana na Udhaif wa ki Ibn Adam?'** Nabii Yusuf akajibu: **'Hakika mimi sikatai kua sina hisia za Ki Ibn Adam lakini siipaki mafuta Nafsi yangu kwa kutumia mgongo wa chupa ya mafuta.**'

Na Ndio maana aya inayofuatia ikaainisha maneno ya Nabii Yusuf kwa kusema:

﴿وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِيٓ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓ إِنَّ رَبِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Wama obarri-o nafsee inna alnnafsa laammaratun bialssoo-i illa ma rahima rabbee inna rabbee ghafoorun raheemun** *(Surat Yusuf 12:53)*

*Tafsir:* ***Na mimi siiwachi huru Nafsi yangu (Kutokana na Makosa) Kwani kwa Hakika Nafsi ni yenye kuamrisha Maovu Ila pale Mola wangu anaponiingiza katika Rehma zake hakika Mola wangu ni Mwingi wa kusamehe na ni Mwingi wa Rehma.***

Naam. Ili kunufaika zaid basi itabidi tuzame kidogo kwenye kina cha bahari ya aina za Nafsi kuangalia mitizamo ya *Hujjat ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali, mitizamo ya *Sultan Al Mutakkalimin* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi na pia Imam Al Hakim Al Tirmidhi kwa kwanza kuangalia maana halisi ya Nafsi.

**NAFS NA AINA ZAKE**

Neno *Nafs* linatoka na neno *Nafasa* ambao kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kitu Adimu na chenye Thamani Kubwa sana, kiasi ni hsara kubwa sana kukitupa au kukipotezana kama ukikipoteza basi bila ya shaka pengo lake hua kamwe haliwezi kuzibika. Neno *Nafasa* hua pia ni lenye Kumaanisha Kuliwaza, Kuchangamsha au Omba.

*Subhana Allah!* Bila ya shaka lugha ya Kiarabu ni lugha yenye kujitosheleza tena sana, kwani tuunapoangalia maana ya neno *Nafasa* ambalo ndio lililotoa neno *Nafsi* basi neno hilo moja tu kimaana limebeba Uzito mkubwa sana wa maana ya Nafsi kwa kina na kutuonesha kua Nafsi ni kitu chenye Thamani kubwa sana na kilicho adimu sana kiasi ya kua ukikipoteza basi hua umekula hasara kubwa sana na kamwe hutoweza kuliziba pengo lake.

Neno *Nafasa* ndio lililotoa neno *Nafsun* ambalo maana yake hua ni Nafsi, Roho, Uhai, Mtu alie hai, Ufahamu, Hisia za ndani za matamanio. Na pia neno *Nasafa* limetoa neno *Nafsi* ambalo nalo pia maana yake hua ni Mimi mwenyewe BiNafsi, Kitu chenyewe, Damu, Kanuni za Msingi, Nia au Makusudio, Matamanio, Moyo, n,k

Nafsi hua ni kitu ambacho kimo ndani ya Miili ya Viumbe lakini hakionekani wala hakikamatiki isipokua kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae ndie alietuumba. Hivyo ingawa Nafsi haikamatiki wala haionekani lakini kimaumbile Nafsi hua inadhibitika na kiumbe husika mwenye Nafsi hio kwani hua inajumuisha hali ya uhusiano wa ufanyaji kazi wa hisia zote kamilifu za mwili wa kiumbe kwa kutumia Ufaham, Akili, Moyo na Ubongo, n.k.

Na ndio maana akatuusia *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kusema kua:

﴿وَٱذْكُر رَّبَّكَ فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعاً وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلآصَالِ وَلاَ تَكُنْ مِّنَ ٱلْغَافِلِينَ﴾

**Waodhkur rabbaka fee Nafsika tadharruAAan wakheefatan wadoona aljahri mina alqawli bialghuduwwi waal-asali wala takun mina alghafileena** *(Surat Al Isra 7:205)*

*Tafsir:* ***Na Mkumbuke Mola wako katika Nafsi yako, kwa Unyenyekevu na kwa Khofu, bila ya kupaza sauti Asubuhi na Jioni na Usiwe miongoni mwa wenye kughafilika.***

Na kisha akatoa onyo juu ya watakaoshindwa kuzidhibiti Nafsi zao, na kuwaahidi watakatao weza kuzidhibiti Nafsi zao kwa kusema:

﴿فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ۞ وَآثَرَ ٱلْحَيَاةَ ٱلدُّنْيَا ۞ فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ۞ وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ۞ فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ﴾

**Faamma man tagha; Waathara alhayata alddunya; Fa-inna aljaheema hiya alma/wa; Waama man khafa maqama rabbihi wanaha alnnafsa AAani alhawa; Fa-inna aljannata hiya alma/wa** *(Surat An Naziat 79:37-41)*

*Tafsir:* ***Ama kwa yule atakaevuka mipaka. Na akawa ni mwenye kupendelea Maisha ya Dunia, Basi kwa Hakika Motoni ndio ytakapokua makazi yake. Ama kwa yule atakae kua ni mwenye kua na khofu ya kusimama mbele ya Mola wake na akaizuia Nafsi yake na Matamanio, Basi kwenye Bustani (Peponi) ndio yatakayokua makazi yake.***

Ili kufahamu zaidi juu ya udhibiti wa Nafsi na hali zake basi na tuangalie mtizamo wa *Sultan al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi ambae anatufafanualia kwa kusema kua: **Kimaumbile Nafsi hua ni kitu kimoja, lakini ni chenye hali nyingi zinazotofautiana. Nafsi inapokua katika**

**hali yake husika ya juu kabisa basi hua katika hali ambayo ni yenye kusimamia hali yake hio na kuizidishia nguvu kwa kuzidisha mwamko wake wa kuendelea kua katika hali husika**.

Ama kwa upande wa *Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii basi yeye anatuambia kua:

**Kimaumbile Nafsi zimegawika katika aina mbili:-**

1- ***Al Nufus Al Sahiha* – Yaani Nafsi zenye Afya yake ya kimaumbile na hivyo hua ni zenye kupeka Wahy na Ilham. Aina hii ya Nafsi hua ni zenye kuonesha Miujizi kwa sababu hua hazishuguliki na matamanio ya Kidunia. Hizi Hua ni Nafsi za Maitume na Manabii ambao wao hua ni Madaktari wa Nafsi.**
2- ***Al Nufus Al Maridha* – Yaani Nafsi zenye maradhi ambazo nazo hua katika darja tatu zifuatazo:**

    *a)* ***Nafsi zenye Maradhi kutokana na Matamanio ya Kidunia,* lakini hua ni zenye kutibika na kurudi katika hali yake ya kiafya ya kimaumbile kupitia katika njia ya Kutafuta *I'lm*, Kutafakkar na Kuzingatia.**
    *b)* ***Nasi zenye Maradhi kutokana na hamu na ushawishi wa kuyakumbatia Matamanio ya Kidunia na hivyo Nafsi hizi hua ni zenye kua na Nuru*. Ambayo hua inaisaidida kuipigania Nafsi hii katika maisha yake yote ili kuirudisha katika hali yake ya afya ya kimaumbile kwa kupitia katika njia ya I'lm ambayo hua ni yenye kuyaangamiza Maradhi yaliyoikumba Nafsi hio bila ya kutegemea.**
    *c)* ***Nafsi zenye Maradhi kutokana na kuharibika kwa hali ya kimaumbile ya Nafsi hio*. Nafsi hii hua katika halia ambayo haiwezekani kutibika wala kurekebishika na kurudi katika hali yake ya kimaumbile.**

Wanazuoni wanasema kua Nafsi ziko katika hali 7 tofauti, ambazo ni *Nafs al Ammara, Nafs Al Lawwamah, Nafs Al Mulhimah, Nafs Al Mutma'inah, Nafs ar Radhiyah, Nafs Al Mardhiyah na Nafs al Kamilah*, ambapo kulingana na mtizamo wa Imam Al Hakim Al Tirmidhi basi zinafafanulika kulingana na mifano ya aya zilizotaja hali za Nafsi ambazo ni:

***NAFS AL AMMARAH BI ALSUI (NAFS SHAHWANIYYAH)***
*Nafs Al Ammarah bi al Sui au Nafs Shahwaniyya (Nafsi ya Matamanio)* hali ya Nafsi ambayo inanasibishwa na hali ya *s*ehemu ya hali ya Moyo inayokaa Nuru ya Uislam yaani ***Al Sadr.*** Hali hii ya Nafsi hua ni yenye kumuelekeza Ibn Adam katika kufanya maovu, hali hii inawekwa wazi katika Qurán pale ilipozungumzia juu ya kisa cha Nabii Yusuf ambae alisema:

﴿وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِيٓ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلاَّ مَا رَحِمَ رَبِّيٓ إِنَّ رَبِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Wama obarri-o nafsee inna alnnafsa laammaratun bialssoo-i illa ma rahima rabbee inna rabbee ghafoorun raheemun** *(Surat Yusuf 12:53)*

*Tafsir:* ***Nami Siiwachi huru Nafsi yangu, kwani kwa Hakika Nafsi ni yenye kuamrisha kufanya maovu isipokua pale Mola wangu anapoingiza Rehma zake, Hakika Mola wangu ni mwingi wa usamehevu na ni mwingi wa Rehma.***

Nafsi inapokua katika hali ya *Ammara bi Su* yaani kuamrisha kufanya Maovu basi hua ni yenye kuelemea zaidi na kuzama katika matamanio ya kidunia na ndio maana kwa upande mwengine ikawa inaitwa *Nafs Shahwaniyyah* hivyo hakuna mwenye uwezo wa kuiokoa Nafsi hio kutokana na Maovu yake isipokua kutokana na msaada wa *Allah Subhanah wa Taála* alieiumba Nafsi hio, kama vile anavyosema Allah *Subhanah wa Ta'ala* katika *Qurán* kua:

﴿يَٰأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَتَّبِعُواْ خُطُوَاتِ ٱلشَّيْطَانِ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَاتِ ٱلشَّيْطَانِ فَإِنَّهُ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنْكَرِ وَلَوْلاَ فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ مَا زَكَا مِنكُمْ مِّنْ أَحَدٍ أَبَداً وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo la tattabiAAoo khutuwati alshshaytani waman yattabiAA khutuwati alshshaytani fa-innahu ya/muru bialfahsha-i waalmunkari walawla fadhlu Allahi AAalaykum warahmatuhu ma zaka minkum min ahadin abadan walakinna Allaha yuzakkee man yashao waAllahu sameeAAun AAaleemun** *(Surat Nur 24:21)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamini! Msifute hatua za Shaytan, na yeyote yule atakaefuata hatua za Shaytan, basi (Shaytan) hua anamuamrisha kufanya maovu na kuasi. Na kama si fadhila za Allah juu yenu na Rehma zake juu yenu, basi hakuna miongoni mwenu ambae angelikua msafi asiekua na dhambi. Lakini Allah humsafisha amtakae na kwa hakika yeye ni mwenye kuona na kujua.***

Bila ya shaka Nafsi hii ya *Al Ammarah bi al su* hua ni Nafsi ambayo haina hali ya kutafakkari, yenye ubiNafsi, na hivyo hua ni yenye kuendekeza *Shahawa* (Matamanio yake) na kufanya mambo kwa kutumia nguvu bila ya kufikiria matokeo yake ya baadae, na ikiachiwa bila ya kupata msaada wa Allah S*ubhanah wa Taála* alieiumba basi hua ni Nafsi yenye kuelekea katika mahala pabaya na hivyo hua ni yenye kujiangamiza kwa kufuata muongozo wa Shaytani kutokana na kukosa muongozo wa Muumba ambao ni muongozo wa Dini ya Kiislam, hali hii ya Nafsi hua ni tofauti na *Nafsi Al Mulhima*.

***NAFS AL MULHIMAH***

***Nafs Al Mulhima*** hali ya Nafsi ambayo inanasibishwa na hali ya *s*ehemu ya Moyo inayokaa Nuru ya Iman yaani ***Al Qalb,*** hii hua ni hali ya Nafsi ambayo inapata *Ilham* yaani Muongozo wa Kimaumbile kutoka kwa Allah *Subhanah wa Ta'ala* alieiumba *Nafsi* hio. Aina hii ya Nafsi imetajwa katika aya ifuatayo:

﴿وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّاهَا۞فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَاهَا﴾

**WaNafsin wama sawwaha, Faalhamaha fujooraha wataqwaha** *(Surat Ash Shams 91:7-8)*

*Tafsir:* ***Naapa kwa Nafsi, Na kwa yule alieweka sawa kikamilifu. Kisha akaionesha ni kipi kilicho kiovu juu yake na ni kipi kilicho sahih juu yake.***

*Nafs Al Mulhima* hua ni Nafsi ambayo imekamilika kwa kua na Nuru ya Iman ya Dini ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika kumpwekesha kwake na hua ni yenye Maumbile ya kutafakkar na kujua kua jambo fulani ni ovu na jambo fulani ni sahih, na hivyo hua ni wenye kudumu katika kumtii Mola wake, na kuonesha shukran, ukarimu, upole, huruma, unyenyekevu n.k na hii ni kutokana na Nafsi hio kua ni yenye kua na hisia za ndani kwa ndani zenye ujumbe wa kuitia ari Nafsi hio kufanya Mema na kuiongoza katika njia iliyo sahih, aina hii ya *Nafsi* hua ni tofauti na *Nafs Al Lawwamah.*

***NAFS AL LAWWAMAH.***

***Nafs Al Lawwamah*** hali ya Nafsi ambayo inanasibishwa na hali ya *s*ehemu ya Moyo inayokaa Nuru ya Maarifah yaani *Al Fuad*. Hali ya Nafsi ambayo ni yenye kujua kasoro zake za kimaumbile hivyo hua ni yenye kujilaumu laumu, na imetajwa katika ile aya isemayo:

**Wala oqsimu bialnNafsi allawwamati** *(Surat Al Qiyama 75:2)*

*Tafsir:* ***Na nnaapa kwa Nafsi yenye Lawama.***

*Nafs Al Lawwamah* hua ni Nafsi ambayo ina maarifa na hivyo inafanya mambo kwa kujua na kisha inajiangalia na kujilaumu, na hivyo kuipelekea mtu husika kujihisi ana makosa, hujuta, hujisikia aibu na kuhisi bora hata asingefanya hayo aliyoyafanya na hivyo kuamua kutorudia tena makosa husika, Mtu husika hua yuko katika Mapigano na Nafsi yake kiasi ya kua baadhi ya wakati *Nafsi* inamshinda na kufanya Madhambi na baadhi ya wakati hua anafanikiwa kuidhibiti *Nafsi* yake na kujizuia na kufanya Madhambi.

*Nafsi al Lawwamah* hua ni Nafsi yenye Sifa za mtu Kujijua, Kua na khofu na Kutamani kufanya mema, kuzisaidia Nafsi Nyengine, na hivyo kila hatua anayopiga mtu katika kufanya mema huonekana ni hatua kubwa zaidi kuliko ile hatua aliyokua nayo mtu hapo kabla na hivyo hua katika hali ya hatari ya kuingia kwenye *Unafiq*, kwani hali ya Nafsi hii humfanya mtu ajione kua anajua, ameshafanya mema mengi sana na hivyo anastahiki heshima kutoka kwa watu wengine wasiojua. Na hivyo hua na hali ambayo haiko salama dhidi ya vishawishi vya Iblis, tofauti na *Nafs al Mutma'inah.*

***NAFS AL MUTMA'INAH***

***Nafs Al Mutma'inah*** hali ya Nafsi ambayo inanasibishwa na hali ya *s*ehemu ya Moyo inayokaa Nuru ya *Tawhid* yaani ***Al Lubb. Neno Mutma'ina linatokana na neno Tamana ambalo kwa kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kupumzika, Kutulia, Tegemea, Kuweka kitu kwa Utulivu au kwa Ukimya, Kutuliza kwa Kiakili, KiNafsi na Kiroho.***

Hali ya Nafsi hii hua imeegemea na kuelekea kwenye mambo ya Kiroho na uhalisia wake wa Kimaumbile na hivyo hua na utulivu wa hali ya juu kabisa, Nafsi inapofikia katika hali hii basi hua na sifa ya kutofanya makosa, kutokua na upotovu na hua ni yenye kufanikiwa Duniani na Akhera hivyo hua ni yenye kupata utulivu, raha na furaha kutokana na kumjua na kua na ukaribu na Mola wake. Allah *Subhanah wa Ta'ala* anazitaja sifa za Nafsi za aina hii ya Nafsi kwa kusema kua:

**Ya ayyatuha alnnafsu almutma-innatu** *(Surat Al Fajr 89:27)*

*Tafsir:* ***Wataambiwa: Enyi nyinyi wenye Nafsi zenye utulivu.***

Anasema *Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din Imam Al Ghazali Al Thani* Imam Fakhr ad Din Al Razi kuhusiana na *Nafs Al Mutma'inah* kua*:* **'Ni Nafsi za watu wenye *I'lm* ya Kumjua Mola wao na hua na Utiifu kwa Mola wao na hivyo kua na utulivu na kuridhika. Na Jee ni kwa namna gani Nafsi hua ni yenye kupata Utulivu?**

**Nafsi hupata utulivu kutokana na njia mbili zifuatazo, ambapo njia ya kwanza ni kupitia katika Moyo Kumkumbuka Alieuumba kama inavyoelezewa katika ile aya isemayo:**

﴿ٱلَّذِينَ آمَنُواْ وَتَطْمَئِنُّ قُلُوبُهُمْ بِذِكْرِ ٱللَّهِ أَلاَ بِذِكْرِ ٱللَّهِ تَطْمَئِنُّ ٱلْقُلُوبُ﴾

**Alladheena amanoo watatma-innu quloobuhum bidhikri Allahi ala bidhikri Allahi tatma-innu alquloobu** *(Surat Ar Rad 13:28)*

*Tafsir:* ***Wale wenye kuamini, na ambao nyoyo zao zinapata utulivu kutokana na kumkumbuka Allah. Kwani ni katika kumkumbuka Allah ndio Nyoyo hupata utulivu.***

**Njia ya pili ni kupitia katika kutafakkar ipasavyo, yaani wakati Ibn Adam mwenye ufahamu anapo uangalia ulimwengu basi hua ni mwenye kuona kua mahitaji yake yamefungamana na njia fulani ya uhakika ambayo kwa kutumia njia hizo basi hua ni mwenye kupata mahitaji yake. Lakini hata hivyo kila anapoangalia asili ya mshikamano wa njia hizo basi hua pia ni mwenye kuona kua njia hizo zenyewe, pia hua ni zenye kutegemea njia nyengine au sababu nyengine.**

**Na kila anapoendelea kufuatilia zaidi basi ndivyo anavyozidi kuona kua njia hizo zimeshikamana na njia nyengine, hivyo hivyo hadi kufikia mwisho wake hua ni mwenye kulifikia sababisho la kila kitu kilichopo au *Wajib al Wujud (Wajibu wa Kuwepo)* yaani *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Na hivyo husimamia hapo kwa sababu ya kua mfuatiliaji hua ni mtu mwenye *Yaqini* basi hua hakuna haja kwake kufuatilia zaidi baada ya kumfikia yule ambae hakuna kitu chochote kisichowezekana kwake, hali hii huleta utulivu ndani ya Nafsi ya mhusika.**

**Hali hii inatuwekea wazi kua mtu yeyote yule ambae atapendelea kua na *I'lm* juu ya Kidunia kuliko *I'lm* ya Kiakhera basi mtu huyu hua ni mtu asiekua na utulivu, hali ambayo hua ni tofauti na ya yule ataependelea kua na *I'lm* ya Kiakhera zaidi kuliko *I'lm* ya Kidunia ambae yeye hua na Nafsi yenye utulivu.**

Katika kuielezea *Nafs al Mutma'inah* basi tumegusia *Wajib Al Wujud* hivyo kabla ya kuendelea zaid basi kidogo tufafanue nini maana ya *Wajib al Wujud,* ambapo ukweli ni kua ni vigumu kuelezea maana ya *Wujud* kwa kimaana kama inavyomaanishwa na *Lugha ya Kiarabu* lakini tutajaribu kufafanua ili tufahamu japo kwa juu kuhusiana na *Wujud* kama inavyotokana na neno *Mawjud* kwani kulingana na mtizamo wa *Aqidat al Wujud* yaani Imani ya Sifa ya Kuwepo imegawika katika sehemu tatu:-

***WAJIB AL WUJUD*** yaani hali ya Wajibu wa Kuwepo, hali ambayo hua inaelezea na kuthibitisha Wajibu wa Kuwepo kwake *Allah Subhanah wa Taála* ambae ndie Muumba wa kila kitu. Ambapo kuwepo kwake hua kupo bila kutegemea kitu chengine chochote, na kuwepo kwake hua ni Wajibu kwa ajili ya vitu vyengine vyote vilivyokuwepo ili viwepo. Hali hii pia hujulikana kama *Wahdat al Wujud* au Upekee wa kuwepo kwake bila ya kua na Mshirika.

Na tunapozungumzia sifa hii ya upekee ya *Wajib Al Wujub* ya Wajibu wa Kuwepo kwake *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua pia tunazungumzia Kutaka kwake, kwani kutokana na hali ya viumbe wake kua ni wenye hali na mambo maalum, yaani mazingira yao, maumbile yao, ukubwa wao, wakati wao, n.k basi hali hio ya kutaka kwake inatuonesha kua ni mwenye Kua na Maamuzi na kufanya maamuzi hua kunaendana na Matakwa. Vile vile hua pia tunazungumzia *I'lm* yake, kwani maamuzi hayo hua hayatokani na kutojua bali hua yanatokana na kujua, na pia tunazugumzia Uwezo wake, kwani asiekua na uwezo basi kamwe hua hawezi kufanya kitu chochote hususan tunapozungumzia kufanya kitu bila kutegemea kitu chengine chochote.

Na bila ya shaka sifa zote hizi tatu yaani Kutaka Kwake, Ilm yake na Uwezo wake haziwezi kuwepo bila ya kuwepo kwa Sifa ya Kua Hai kwake, ambako nako kunaenda sambamba na Kua na Upekee na Kutokua na Mshirika, kwani kutokua na upekee kwake na kua na Mshirika basi hua ni kwenye kupelekea kuwepo kwa mapingano na mvutano katika mpangilio wa Viumbe vyake kwani kuwepo Maumbaji zaidi ya Mmoja basi hupelekea upinzani baina ya Waumbaji na matokeo yake hakutokua na Kiumbe chochote kama anavyosema mwenye *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika *Qurán*:

﴿لَوْ كَانَ فِيهِمَآ آلِهَةٌ إِلاَّ ٱللَّهُ لَفَسَدَتَا فَسُبْحَانَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ﴾

**Law kana feehima alihatun illa Allahu lafasadata fasubhana Allahi rabbi alAAarshi AAamma yasifoona** *(Surat Al Anbiyah 21:22)*

*Tafsir:* ***Lau Kama ndani yake (Mbinguni na Ardhini) ingekua kuna na Miungu zaidi ya Allah, basi vyote (Mbingu na Ardhi) vingekua vishafisidika (vishaangamia), Utukufu ni wake Allah pekee, Mola wa Arshi, yuko mbali na wanavyomsifia.***

Yaani kama ingekua kuna mshirika wake *Allah Subhanah wa Taála* basi bila ya shaka ingekua kuna mvutano baina yao, kwani aidha wangekua wana nguvu moja au wana nguvu tofauti kwani kama mmoja angakua dhaifu basi ingebidi kwa kuadiwa ni mwenye nguvu, na kama wote wangekua na nguvu sawia basi mmoja angataka inyeshe mvua mwengine angekataa, mwengine angeamua Duniani uingie usiku na mwengine angetaka uchelewe kuingia, kwani fahali wawili hawakai zizi moja.

Na akathibitisha *Allah Subhanah wa Taála* jua ya *Wahdat ul Wujud* kwa hoja kusema kua,

﴿مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُ مِنْ إِلَـٰهٍ إِذاً لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَـٰهٍ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلاَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ سُبْحَانَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ﴾

**Ma ittakhadha Allahu min waladin wama kana maAAahu min ilahin idhan ladhahaba kullu ilahin bima khalaqa walaAAala baAAdhuhum AAala baAAdhin subhana Allahi AAamma yasifoona** *(Surat Al Muuminun 23:91)*

*Tafsir:* ***Kamwe hakua Allah ni mwenye mtoto na kamwe hakukua na Mungu mwengine zaidi yake, (Kama angekua na Washirika) basi kila Mungu angechukua alichokiumba, na baadhi yao wangejaribu kuwazidi nguvu wengine. Utukufu ni wake Allah pekee, alie mbali na wanavyomsifia.***

Na pia akatoa hoja nyengine tena *Allah Subhanah wa Taála* juu ya *Wahdat ul Wujud* kwa kusema:

﴿قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهُ آلِهَةٌ كَمَا يَقُولُونَ إِذاً لاَّبْتَغَوْاْ إِلَىٰ ذِى ٱلْعَرْشِ سَبِيلاً﴾

**Qul law kana maAAahu alihatun kama yaqooloona idhan laibtaghaw ila dhee alAAarshi sabeelan** *(Surat Al Isra 17:42)*

*Tafsir:* ***Waambie (Hao Makafikri): 'Kama kungekua kuna Miungu wengine pamoja nae kama wanavyosema wao, basi bila ya shaka (Miungu hao) wangetafuta njia ya kua karibu na Mola wa Arshi Tukufu'***

Ama kwa upande mwengine basi tunaona kua Umoja wa kuwepo kwa Muumba mmoja unaonekana wazi pale tunapoona kua Maumbile ya Ulimwengu yalivyo, ambapo tunaona kua kanuni za kisayansi zinaonesha kua Duniani kuna nguvu za kimaumbile za kifizkia ambazo zinaenda sambamba bila kuzidiana ambazo ni nguvu za kifizikia zilizo dhaifu, nguvu za kifizikia zilizo imara, nguvu za umeme za sumaku (*Electromagnetic Forces*) na nguvu za kuvuta chini ardhini (*Gravitational Forces*). Bila ya kuwepo kwa nguvu hizi sambamba basi ingakua vigumu kuata mawasiliano ya anga za nje. Hivyo kuwepo kwa umoja huu wa nguvu za kimaumbile unathibitisha *Wahdat ul Wujud.*

***MUMKIN AL WUJUD*** yaani hali ya Uwezekano wa Kuwepo, hali ambayo hua inaelezea na kuthibitisha Uwezekano wa Kuwepo kwa Viumbe walioumbwa ambao wanaweza wakawa wapo na pia wanaweza wakawa hawapo. Viumbe hawa Walioumbwa hua hawana uhuru wa kuwepo na hivyo basi kuwepo kwao hua hakuna ulazima. Allah *Subhanah wa Taála* amewajaalia kua wapo kutokana na Kutaka kwake, Uwezo wake, Nguvu zake, *I'lm* yake na kama angetaka basi bila ya shaka viumbe hivyo visingekuwepo. Kwani Viumbe hua vipo kutokana na Allah *Subhanah wa Taála* kutaka kua viwepo yaani viumbe kuwepo kwa viumbe hivyo kunategemea kuwepo kwake yeye ambae kuwepo kwake yeye hakutegemei kuwepo kwa kitu chengine.

***MUSTAHIL AL WUJUD*** yaani hali ya Kutowezekana Kuwepo, ambako kunajumisha kuwepo kwa ushiriki wa Majina, Sifa na Vitendo vya Allah *Subhanah wa Ta'ala* jambo ambalo haliwezekani si kulingana na mtizamo wa Maandiko tu bali pia kulingana na Ufahamu na *Mantiq.*

*Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din* Imam Fakhr ad Din Al Razi anaendelea kutuelezea kuhusiana na *Nafs Al Mutma'inah* kua **Hivyo watu wenye hali ya *Nafsi ya Al Mutma'inah*** (*Yaani Nafsi iliyotulia baada ya kutafakkar na kufuatilia hadi wakalifikia sababisho la kitu yaani Wajib Al Wujub na hivyo kua na ukaribu na Mola wao)* **basi wao ndio ambao watakaoambiwa katika wakati watakapo ondoka hapa Duniani kua:**

﴿يٰأَيَّتُهَا ٱلنَّفْسُ ٱلْمُطْمَئِنَّةُ ۞ ٱرْجِعِى إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً﴾

**Ya ayyatuha alnnafsu almutma-innatu IrjiAAee ila rabbiki radhiyatan mardhiyyatan** *(Surat Al Fajr 89:27-28)*

*Tafsir:* ***Enyi wenye Nyoyo zenye utulivu! Rejeeni kwa Mola wenu huku mkiwa Mmeridhika na Mola wenu na huku mkiwa ni Mmeridhiwa na Mola wenu.***

Hivyo Allah *Subhanah wa Taála* anazitaja *Nasf al Mutma'inah* katika *Surat Al Fajr 89:27-28* huku akiziainisha kua ni zenye sifa mbili kuu ambazo ni *Radhiyatan* na *Mardhiyah* ambapo ndani yake ndio tunapata *Nafs Radhiyatan* na *Nafs Mardhiyatan:*

***NAFS RADHIYATAN***

Hii ni hali ya Nafsi ambayo ipo katika *Mutma'ínah* yaani katika hali ya utulivu na kuridhia hukmu za Allah *Subhanah wa Taála* juu yake kiasi ya kua hakuna kitu ambacho kinazifurahisha Nafsi hizi isipokua kua na Maridhia na majaaliwa ya Mola wake, hivyo mtu mwenye Nafsi ya aina hii hua anajua kua maajaliwa ya Mola wake juu yake yanatokana na kile kilichoridhiwa na kufurahiwa na Mola wake.

***NAFS MARDHIYAH***

Hali hii ya Nafsi ambayo ipo pia katika hali ya *Mutma'inah* hua ni hali ambayo ina Amani kutokana na kutofanya dhambi, hii hua ni Nafsi ambayo haina matamanio ya Dhambi, kwani Matamanio yake ni ya halali tu, hivyo Nafsi za watu hawa hua hazina sifa ya kutofanya dhambi tu lakini pia hazitamani kufanya mambo maovu, kwani wao hutamani yale tu ambayo *Allah Subhanah wa Taála* ameyaridhia na hivyo kua ni wenye kuachana na yale ambayo Allah *Subhanah wa Ta'ala* hakuyaridhia.

***NAFS AL KAMILAH***

Hii hua ni hali ya Nafsi ambayo pia hua inajulikana kama *Nafs Al Nuraniyyah* yaani Nafsi yenye Nuru au *Nafsi Al Muhhibah* yaani Nafsi ya mwenye Kupenda au ya Urafiki wa Karibu sana ambayo hua haipo katika hali ya *Mutma'ainah* tu bali pia hua ipo katika Darja ya Ubora yaani *Maqam al Ihsan* na hii hua ni darja ambayo iko juu kabisa ya darja zote, kwani mwenye Nafsi hii hua ni mwenye kufikia katika Darja ya ukaribu wa ambao unajulikana kama *qaba qawsayni aw adna* yaani baina ya mipinde miwili au karibu zaid, nyuma ya Nyayo za *Rasul Allah Sallalahu Alayhi wa Salam.* Hizi ni Nafsi za watu ambao wameelezewa katika aya ifuatayo:

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِى ٱللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى ٱلْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلاَ يَخَافُونَ لَوْمَةَ لاۤئِمٍ ذٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo man yartadhdha minkum AAan deenihi fasawfa ya/tee Allahu biqawmin yuhibbuhum wayuhibboonahu adhillatin AAala almu/mineena aAAizzatin AAala alkafireena yujahidoona fee sabeeli Allahi wala yakhafoona lawmata la-imin dhalika fadhlu Allahi yu/teehi man yashao waAllahu wasiAAun AAaleemun***(Surat Al Maidah 5:54)*

*Tafsir:* ***Enye Mlioamini! Yeyote yule atakaerudi nyuma miongoni mwenu kutoka katika Dini hii, basi Allah atawaleta watu ambao atawapenda nao watawapenda, Nao watakua wanyenyekevu kwa wale walioamini,na wakali kwa waliokufuru, watapigana kwa ajili ya Allah na kamwe hawatoogopa lawama kutoka kwa wanaolaumu. Hii nio fadhila ya Allah nae humpa amtakae miongoni mwa waja zake. Hakika Allah ni mwenye kuwatosheleza Waja wake na ni mwenye kujua kila kitu.***

Na pia pale alipoelezea tena Allah *Subhanah wa Taála* kwa kumwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* awaambie waja wake kua:

﴿قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِى يُحْبِبْكُمُ ٱللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Qul in kuntum tuhibboona Allaha faittabiAAoonee yuhbibkumu Allahu wayaghfir lakum Dhunoobakum waAllahu ghafoorun raheemun** *(Surat Al Imran 3:31)*

*Tafsir:* ***Sema kama kweli mnampenda Allah basi nifuateni mimi na Allah atakupendeni na atakusameheni dhambi zenu. Hakika Allah ni mwingi wa usamehevu na ni mwingi wa Rehma.***

Hivyo hii ni hali ya darja ya kua na ukamilifu wa kua ni Mtumwa wa Allah *Subhanah wa Ta'ala* kwa kupitia katika ukamilifu wa kufuata mafunzo ya *Rasul Allah Salalahu Alayhi wa Salam*, hivyo yule ambae amejaaliwa kuifikia darja hii hua ni mwenye kujaaliwa kujua mapenzi kamilifu juu ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na *Rasul Allah Salallahu A'lahi wa Salam* kwani hua wenye kujua kwa yakini kusudio la kuumbwa kwao na kusudio la *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuwaletea Mitume waja wake akiwemo Nabii Yusuf.

**KUTOKA KIFUNGONI NA KUPANDA DARJA KWA NABII YUSUF.**

Hivyo mara tu baada ya kuonekana wazi kwa I'lm, Uaminifu, Ukweli na kutokua na makosa kwa Nabii Yusuf *Alayhi Salam* basi hali ikawa kama yanavyoeleza maneno ya aya yasemayo:

﴿وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِى فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ﴾

**Waqala almaliku i/toonee bihi astakhlishu linafsee falamma kallamahu qala innaka alyawma ladayna makeenun ameenun** *(Surat Yusuf 12:54)*

*Tafsir:* ***Na akasema Mfalme: Mleteni (Yusuf) Kwangu Nitamuachia huru kwa Ajili yangu Na Kisha alipozungumza nae akasema. Kwa Hakika Leo hii Wewe uko pamoja nasi katika darja ya Juu na mwenye Kuaminika***

Hivyo Mfalme akatuma Ujumbe kuelekea Gerezani kwa ajili ya kumwachia huru Nabii Yusuf na kisha kurudi nae mbele ya Mfalme Al Rayyan na ujumbe ulipofika Gerezani basi Bayus akamwambia Nabii Yusuf jitayarishe kwani tayari kutokua na makosa kwako kumeshathibitishwa. Nabii Yusuf akakoga, akabadilisha nguo zake na kuenda kuwaaga Wafungwa wenzake kabla ya kutoka.

Lakini hata hivyo Wafungwa hao wakaanza kulalamika na kulia huku wakisema: '**Ewe Yusuf tutabakia vipi gerezani bila ya wewe, umetufanyia mengi sana, umetusaidia sana, umekua kama kiongozi wetu wa kutufungamanisha pamoja miongoni mwetu sote tumekua kama ndugu, kisha leo hii unataka kutukimbia'**

Hapa Nabii Yusuf akatafakkari na kuona bora kwake kubakia na Watu wake aliozoeana nao au atoke nao. Hivyo akarudi kwa Bayus na kumwambia: '**Kamwambie Mfalme Al Rayyan kua kuna jambo ambalo inabidi anisaidie, kulifanya ambalo ni kuwaachia wafungwa wenzangu kwani nao wamebadilika na wamejirekebisha kutookan na kasoro zao.**'

Bayus na Ujumbe wake ukarudi kwa Al Rayyan na kufikisha Ujumbe wa Nabii Yusuf, na bila ya shaka Al Rayyan akaamrisha kua Nabii Yusuf na wafungwa wenzake wote wamesamehewa na hivyo wako huru. Ila uhuru wa Nabii Yusuf inabidi uwe chini ya Mfalme Al Rayyan kwa kufika mbele

yake kwanza kabla ya kuenda kokote hivyo Nabii Yusuf alipotoka nje Gerezani pamoja na Wafungwa wengine basi alikuta Gari la Farasi la Mfalme lilikiwa tayari linasubiri maalum kwa ajili yake.

Kwani ilikua ni Jambo la kawaida pale Mfalme Rayyan anapompa mtu heshima ya Juu basi lazima pia ampandishe Gari lake Farasi wa Kifalme, Hivyo Nabii Yusuf akawa ni mwenye kusema kama alivyoambiwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلْمُلْكِ تُؤْتِى ٱلْمُلْكَ مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلْمُلْكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ
مَن تَشَآءُ بِيَدِكَ ٱلْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ﴾

**Quli allahumma malika almulki tu/tee almulka man tashao watanziAAu almulka mimman tashao watuAAizzu man tashao watudhillu man tashao biyadika alkhayru innaka AAala kulli shay-in qadeerun** *(Surat Al Imran 3:26)*

*Tafsir:* ***Sema: Ya Allah! Mmiliki wa Ufalme, Unampa Ufale Umtakae. Na unampoonya Umtakae, Unampa Utukufu Umtakae, na Unamdhalilisha umtakae. Ndani ya mikono yako mna Kheri nyingi kwani kwa hakika ni mwenye kukadiria juu ya kila kitu.***

Hivyo Nabii Yusuf alikua akimsifu na kumtukuza Mola wake, kwani ndie aliejaalia kumpa Mitihani Nabii Yusuf kiasi ya kua aliingizwa Gerezani miaka 12 iliyopita huku akiwa bado katika hali ya Utumwa Lakini Leo hii baada ya Nabii Yusuf kufuzu kwa kua na Subra na Ustahmilivu kwa miaka hio 12 basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* amejaalia kua ni mwenye kutoka Gerezani huku akiwa amepanda darja mbele ya Mola wake, mbele ya Mfalme wa Misri, mbele ya Al Aziz na Zulaykha na mbele ya Watu wote wa ardhi ya Misri. Kwani Nabii Yusuf leo hii amepanda Gari la Dhahabu linalovutwa na Farasi wa Mfalme.

Anasema Wahb Ibn Munabih kua: '**Wakati Nabii Yusuf alipowasili katika geti la Kasri la Mfalme basi alisema: Ya Rabb! Hakika mimi sina nnaemhitaji na kumtegemea katika Ulimwengu huu isipokua wewe kwani utukufu ni wako wewe tu, na hakuna ulinzi bora isipokua kutoka kwako tu. Na hakuna Mungu isipokua wewe**.'

Kisha akashuka kutoka ndani ya Gari la Farasi na kuingia katika Majlis ya Mfalme Al Rayyan na alipoingia ndani ya Majilis hio basi alisema: '**Ya Allah! Hakia mimi niko chini yako! Nakuomba kila la kheri kutoka kwako, kuliko kutoka kwake Al Rayyan.** ***Ya Allah ya Hafidh*****! Hakika mimi naomba Hifadhi yake kutokana na Shari za Al Rayyan na shari za Wenzake waliokaribu nae.**'

Na Nabii Yusuf alipoonana na Mfalme Al Rayyan basi akamwambia: '***Salam Alaykum'***

Mfalme Al Rayyan akamuuliza: '**Hio uliyozungumza ndio Lugha gani?**'

Nabii Ibrahim akajibu: '**Hii ni lugha ya Ami yangu Ibrahim *Khallilu Allah'***

Kisha Nabii Yusuf akasema: '***Shalom!***'

Mfalme Al Rayan akauliza tena: '**Na hio ndio Lugha Gani?**'

Nabii Yusuf akasema: '**Hio ni Lugha ya Baba yangu Yaqub Ibn Is-haq Ibn Ibrahim *Khallilu Allah'***

Kwani Nabii Yusuf na Mfalme Rayyan walikua wakizungumza Lugha ya *Al Aqbat* ambayo ni Lugha ya watu wa Misri ya wakati huo. Hivyo Mfalme Rayyan alipoona kua Nabii Yusuf ni Mtaalamu wa Lugha tofauti basi akazidi kuvutiwa na I'lm na Ufahamu aliokua nao Nabii Yusuf.

Katika kipindi hiki Nabii Yusuf alikua mwenye umri wa miaka 30. Mfalme Rayyan akawaambia watu wake waliomzunguka kua: '**Bila ya shaka, kutokana na Ilm aliyokua nayo Kijana huyu, basi haishangazi kuona kua ameweza kuitafsiri ndoto ambayo wafasiri wangu wameshindwa kuitafsiri.**'

Mfalme Al Rayyan akamwita Nabii Yusuf Karibu yake na kumwonyesha Kiti kilicho wazi pembeni yake ili apate kukaa baada ya Nabii Yusuf kukaa basi Mfalme Al Rayyan akamwambia Nabii Yusuf: '**Hebu Nielezee kuhusiana na maana ya ile ndoto niliyoota kwani kwa hakika mimi nilikua nataka kusisikia maana yake kutoka moja kwa moja kwenye mdomo wako.'**

Nabii Yusuf akasema: '**Hakika mimi nitafanya kama anavyotaka Mfalme nifanye. Ewe Mfalme! Hakika wewe umeona Mto Nile uliojaa maji ukikutolea Ng'ombe 7 wenye Rangi ya kijivu ambao wamenona, na wanavutia sana kwa uzuri wao. Huku wakiwa wanakufuata wewe kwa kuja katika upande wako uliosimama hivyo ulikua unakabiliana nao. Wewe Ulikua umesimama ufukweni, na Ng'ombe hao walikua jike waliojaa maziwa yanayotakiwa kukamwa.**'

'**Ewe Mfalme ukweli ni kua ulikua umekaa na kuwaangalia Ng'ombe hao huku ukiwa ni mwenye kuvutiwa na uzuri wao, kwani macho yako na Moyo wako ulikua unaonekana kua ulikua umejaa furaha ya kupendezwa na unachokiona.**

**Lakini mara ghafla moja! Maji ya Mto Nile yakakauka na wewe ukawa ni mwenye kuona Mto mkavu usiokua na Maji na udongo wa chini ya Mto ukiwa mkavu mbele yako nyuma ya Ng'ombe 7 Walionona. Na hapo mtizamo wa furaha wa uso wako ukabadilika na kua ni wenye uso wenye kujaa huzuni. Lakini sio hivyo tu bali pia hali ya huzuni hio ilibadilika na kua mbaya zaidi yaani ya kua na uso wenye kua na khofu kubwa kutokana na kile ulichokiona zaidi mbele ya macho yako.**

**Kwani, kutoka katika udongo Mkavu huo wa Mtu Nile basi wakaibuka Ng'ombe wengine 7 ambao hali yao ilikua ni dhofu sana kiasi ya kua hata mbavu zao zilikua zinahesabika, na maziwa yao walionenepa kama Mbwa mwitu wanavyovamia kundi la Kondoo. Kisha Ng'ombe hao 7 waliokonda wakawararua Ng'ombe 7 walionenepa na kuwala wote bila ya kubakisha hata mfupa. Lakini hata hivyo mbali ya kua Ng'ombe hao waliokonda wamewala walionenepa lakini pia Ng'ombe hao waliokonda walibakia katika hali kama walivyokua hao awali kwani walikua wamebakia vile vile hata matumbo yao hayakujaa kama kwamba hawakula kwa siku kadhaa na kisha wakatoweka.**

**Kisha ghafla hapo hapo kwenye udongo huo wa Mto Nile uliokauka yakatokea Mashuke 7 ya ngano yaliyostawi. Kisha nyuma yake yakatokea Mashuke 7 mengine yaliyokauka. Nawe Mfalme ukajiuliza katika Nafsi yako: Hivi itakuaje katika sehemu moja ya ardhi yatokee Mashuke 7 yaliyonawiri na kisha hapo hapo yatokee mashuke 7 makavu kabisa yaliyokauka?**

**Kisha hapo hapo wakati unatafakkari juu ya hilo, ukatokea upepo ukayachanganya pamoja Mashuke yaliyonawiri na Mashue yaliyokauka. Na Mashuke hayo yakawa ni yaliyoshikamana na kuzongana na kisha yalipoachiana basi Mashuke yaliyokauka yalikua yameyaunguza yale yaliyonawiri. Na hivyo ndivyo ilivyokua Ndoto yako ewe Mfalme.'**

Katika wakati ambao Nabii Yusuf alikua amekaa anaelezea Ndoto aliyoota Mfalme Rayyan, basi Al Rayyan Mwenyewe kakaa na kupigwa na bumbuwazi kwa namna Nabii Yusuf alivyokua akiielezea ndoto hio. Yaani alikua akiielezea kama kwamba walikua wameota pamoja au alikua ni Nabii mwenyewe ndie alieiota Ndoto hio. Kwani kuna sehemu ambazo Mfalme Al Rayani mwenyewe hakuzielezea wazi wazi lakini Nabii Yusuf alikua ni mwenye kuzielezea kwa kuainisha kila kitu.

Hivyo Mfalme Rayyan akasema: '***Wallahi* mimi sijapata kuona wala kusikia Mtu kama wewe! Kwani kwa hakika una maajabu makubwa sana kwa namna ulivyoielezea ndoto yangu. Yaani kama vile wewe ndie ulieiota Ndoto hio. Hivyo hebu nielezee juu ya kile unachokijua na kukiona kwa hisia zako na ufaham wako juu ya maana ya Ndoto yangu hio**.'

Nabii Yusuf akasema kumwambia Mfalme Al Rayyan: '**Ewe Mfalme Wangu! Kwa Hakika ndoto inamaanisha kua itatokea Miaka 7 ya Mavuno bora na kisha baada yake itafuatia Miaka 7 ya Njaa kali sana. Hivyo mimi nakushauri kua jitahid kukusanya Mavuno katika kipindi hiki cha Mavuno yaliyonawiri, jenga Piramidi (Pyramids) na Maghala ili uhifadhi Nafaka ndani yake huku ukiwa umezihifadhi nafaka hizo na Mashuke yake. Hivyo waambie Watu wako wakuletee kila sehemu moja kati ya sehemu tano ya kila mtu katika mavuno yake**.'

**'Kwani ukifanya hivyo katika kipindi hiki cha miaka 7 ya mwanzo ya Mavuno bora basi bila ya shaka hapo baadae utakua na uwezo wa kujitosheleza kwa Chakula kwako wewe na kwa watu wako na wa maeneno ya ardhi za jirani zako ndani ya miaka 7 ya kipindi cha ukame, ambacho hata watu wa ardhi za jirani watakua wanakuja kununua chakula kutokana na njaa hio na hivyo hata wewe utanufaika sana na manunuzi yao hayo, kwani na hazina ya Mali yako itakua kubwa sana usiokua na mfano wake sana kutokana na manunuzi na mauzo hayo ya nafaka.'**

**I'LM YA UCHUMI NA UADILIFU KATIKA MAMLAKA YA NABII YUSUF.**

Baada ya Mfalme Al Rayyan kusikia maana ya ndoto yake na ushauri wa Nabii Yusuf basi Mfalme Al Rayyan alifurahi sana na kuvutiwa na ufahamu wa Nabii Yusuf juu ya mambo tofauti. Hivyo akamwambia: '**Hakika mimi nakuteua wewe Yusuf Muaminifu uwe Waziri wangu Mkuu'**

Nabii Yusuf akasema: '**Ewe Mfalme, kwa hakika wizara hio anastahiki Al Aziz, na sio Mimi. Kwani yeye amenifanyia mimi mambo mema mengi sana. Hivyo sistahiki kua na Wadhifa huo wakati yeye bado yuko hai.**'

Mfalme Rayyan akatabasam na kufurahi zaidi kwani katika kila jambo analozungumza na Nabii Yusuf basi ndio anazidi kuiona thamani, Ilm, Ufaham na Uaminifu wa Nabii Yusuf hivyo Mfalme Al Rayyan akasema: '**Ewe Yusuf! Hakika Mamlaka yangu yapo chini yake, hivyo chukua Wadhifa unaotaka, na mimi nitakukabidhi kwa ajili yako.**'

Ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akatuelezea haya pale aliposema katika ya ifuatayo:

**Falamm<u>a</u> kallamahu q<u>a</u>la innaka alyawma ladayn<u>a</u> makeenun ameenun** *(Surat Yusuf 12:54)*

*Tafsir:* ***Na Kisha alipozungumza nae akasema. Kwa Hakika Leo hii Wewe uko pamoja nasi katika darja ya Juu na mwenye Kuaminika.***

Nabii Yusuf akasema: ‘**Hakika mimi sihitaji cheo, Darja au madaraka yenye upekee maalum. Bali ninachohitaji mimi ni kua Uniwache niwe msimamizi wa jukumu hili la kuhifadhi kusimamia, kuangalia, kujifunza na kuhifadhi kwa Moyo. Kwani nnajua vizuri sana namna ya kuyasimamia mavuno hayo.’**

Kwa mfano Nabii Yusuf anatuonesha umuhimu wa kutokua na uroho wa Madaraka, kua wakweli na waaminifu juu ya Mamlaka anayojaaliwa kupewa. Nabii Yusuf anatuonesha pia umuhimu wa kujua uzito wa Majukumu ya mtu mbele ya Mola wake na watu wake kwa kutuonesha kua haifai kumpa Mtu jukumu au kupokea Jukumu usilokua na Ilm nalo kwani hutoweza kulisimamia.

Haya ni mambo ambayo yamo katika kitabu cha *Allah Subhanah wa Ta'ala*, lakini katika jamii hatuyaangalii na wala hatuyajali, kwani tumeikumbatia Dunia hivyo kila mtu akipewa Madaraka Makubwa basi anafurahia zaid hata kama hana Ilm ya fani inayohusiana na Majukumu hayo.

Na hivyo si kua Mtihani kwa Wenzake tu anaowasimamia au kuwahudumia, lakini pia hua Mtihani kwa aliempa Majukumu hayo wakati anajua kua aliempa hana Ilm juu Makujukumu hayo. Na ubaya zaid ni kua aliebeba Majukumu hayo bila kua na Ilm nayo hua ni mwenye kujipa Mtihani katika Nafsi yake kwani atakumbana na Adhabu ya Mola wake kesho Akhera.

Hivyo aya zinatuambia kua Nabii Yusuf akamjibu Mfalme Al Rayyan kama Qur'an inavyosema:

﴿قَالَ ٱجْعَلْنِى عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ إِنِّى حَفِيظٌ عَلِيمٌ﴾

**Qala ijAAalnee AAala khaza-ini al-ardhi innee hafeedhun AAaleemun** *(Surat Yusuf 12:55)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Nijaalie (Nisimamie) kuhusu Maghala ya Ardhi (Yako) kwani kwa Hakika mimi ni Mwenye kujua juu ya Kuhifadhi.***

Ambapo Nabii Yusuf amechagua kazi ya kusimamia Uchumi wa ardhi ya nchini Misri kwenye Kilimo na Biashara, na hii ni kutokana na Nabii Yusuf kua ni mwenye kujua kuhusiana na mazingira ya ardhi ya Msiri ilivyokua na hali yake ya hewa. Kwani sehemu ya Mto Nile ni yenye ardhi yenye rutba na yenye urahisi wa kuendeleza kilimo cha umwagiliaji maji na hivyo ni yenye uwezo wa kufanikisha kuzalisha mazao mengi zaidi kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta’ala* katika Qur’an kuhusiana na ardhi hio katika aya ifuatayo:

﴿وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن تَحْتِىٓ أَفَلَا تُبْصِرُونَ﴾

**Wanada firAAawnu fee qawmihi qala ya qawmi alaysa lee mulku misra wahadhihi al-anharu tajree min tahtee afala tubsiroona** *(Surat Az Zukhruf 43:51)*

*Tafsir:* ***Na akanadia Fir’awn kuwaambia watu wake: ‘Akasema. Enyi watu wangu, jee si mimi ndie mmiliki wa ardhi ya Misri, na hii mito ya maji inayotiririka chini yake? Hivi hamuoni nyinyi.’***

Nabii Yusuf anatufundisha pia namna ya kukabiliana na matatizo ya kijamii Kiuchumi kwa njia za Kiislam, kwani ndani yake tunaona kua aliamua kubeba jukumu la usimamizi wa uchumi wa ardhi ya nchi ya Misri kutokana na rasilimali zake na kutufunza mambo muhimu yafuatayo:

**1: Kutafakkar na kufanya uchunguzi wa mambo ili kua na matayarisho ya kukabiliana na matatizo yatatokayotea ili kupunguza athari ya matatizo katika Jamii kwa Ujumla.**

**2: Kuandaa na kuhifadhi akiba ya chakula ambacho ni kitu muhimu katika maisha ya Ibn Adam, na bidhaa nyengine muhimu kulingana na umuhimu wa mahitaji katika wakati wa kupatikana kwake na katika wakati wa kukosekana kwake.**

**3: Umuhimu wa Kuitumia vizuri Neema ya ardhi nzuri yenye rutba kwa ajili ya Kilimo ambayo ni nyenzo nzuri ya kuendeleza Uchumi wa jami ya watu wa sehemu husika.**

**4: Umuhimu wa Kupanga Mipango ya maendeleo ya Kiutawala na Kiuchumi ni muhimu kwa ajili ya manufaa ya jamii.**

**5: Umuhimu wa uadilifu katika kusimamia majukumu, kwani Nabii Yusuf alikua na uadilifu kamilifu katika usimamizi wa jukumu hilo linalohusiana na Uchumi wa nchi unaotegemea Kilimo na Biashara.**

Kwani mesema Rasul *Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhusiana na biashara kua: '**Mfanya Biashara, aliekua Muadilifu na Muaminifu atakua pamoja na wale ambao *Allah Subhanah wa Ta'ala* amewaridhia: Mitume, Sadikin na Mashahidi'** *(Imam At Tirmidhii)*

Na anasema *Al Muhaqiqi* Imam Shibab Al Din Abu Al Abbas Aḥmad Ibn Muḥammad Ibn ʿAli Ibn Hajar Al Haytami Al Makki Al Ansari Al Shafii kua ili biashara ifanyike basi inabidi kuwe na mambo matatu ambayo ni: *Ijab* yaani Pendekezo la kitu na bei yake na *Qabul* yaani Kukubaliana juu ya Bei na *Bay* yaani Mauzo yenyewe. *(Tuhfat Al Muhtaj)*

Kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَأْكُلُوۤاْ أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِٱلْبَاطِلِ إِلاَّ أَن تَكُونَ تِجَارَةً عَن تَرَاضٍ مِّنْكُمْ وَلاَ تَقْتُلُوۤاْ أَنْفُسَكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيماً﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo la ta/kuloo amwalakum baynakum bialbatili illa an takoona tijaratan AAan taradhin minkum wala taqtuloo anfusakum inna Allaha kana bikum raheeman** *(Surat An Nisaa 4:29)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamaini Msizile mali zenu baina yenu kwa haramu isipokua kwa kufanyiana biashara, kwa makubaliano ya kuridhiana baina yenu na wala msiziuwe Nafsi zenu kwani kwa hakika Allah ni mwingi wa Rehma juu yenu.***

Ambapo Ikrimah na Hasan Al Basr wao wanasema kuhusiana na aya hii ku: '**Wakati iliposhushwa ayah hii basi baadhi ya Masahaba waligoma kula katika nyumba za Masahaba wenzao pale walipokua wakialikwa kwa sababu ya kua haki hio ilikua ni haki ya Masikini hadi pale iliposhushwa aya iliyokuja kuwawekea wazi juu ya jambo hilo ambayo ni ile inayosema'**

﴿لَّيْسَ عَلَى ٱلأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلاَ عَلَى ٱلأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلاَ عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلاَ عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُواْ مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَآئِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالاَتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُمْ مَّفَاتِحهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُواْ جَمِيعاً أَوْ أَشْتَاتاً فَإِذَا دَخَلْتُمْ بُيُوتاً فَسَلِّمُواْ عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ﴾

**Laysa AAala al-aAAma harajun wala AAala al-aAAraji harajun wala AAala almareedhi harajun wala AAala anfusikum an ta/kuloo min buyootikum aw buyooti aba-ikum aw buyooti ommahatikum aw buyooti ikhwanikum aw buyooti akhawatikum aw buyooti aAAmamikum aw buyooti AAammatikum aw buyooti akhwalikum aw buyooti khalatikum aw ma malaktum mafatihahu aw sadeeqikum laysa AAalaykum junahun an ta/kuloo jameeAAan aw ashtatan fa-idha dakhaltum buyootan fasallimoo AAala anfusikum tahiyyatan min AAindi Allahi mubarakatan tayyibatan kadhalika yubayyinu Allahu lakumu al-ayati laAAallakum taAAqiloona** *(Surat An Nur 24:61)*

*Tafsir:* ***Na hakuna tatizo kwa Kipofu, wala kwa Kilema, wala kwa mgonjwa wala juu yenu nyie wenyewe, kama ikiwa mtakula kutoka katika nyumba zenu, au nyumba za Baba zenu, au za Mama zenu, au za Kaka zenu, au Dada zenu, au za ndugu wa kiume wa Baba zenu, au ndugu wa kike wa Baba zenu, au za ndugu wa Kiume wa Mama zenu zenu, au za ndugu wa Kike wa Mama zenu, au Katika nyumba ambazo mnazo funguo zake, au kutoka katika Nyumba za Marafiki zenu, Hakuna kosa kama mkila pamoja au kama mkila mmoja mmoja. Lakini mtakapongia Nyumbani basi salimianeno kwa kutumia Salam kutoka kwa Allah (Salaam Alaykum Wa Rahmat Allahi wa Barakatuh) iliyobarikiwa na nzuri. Hivyo Allah anakubainishieni aya zake kwenu ili mpate kufaham.***

Hivyo mbali ya kua aya hio ya *Surat An Nisaa 4:29* inatuwekea wazi kua kila Mtu hua na *Ikhtiyar* (Khiari) katika Mali yake, na hivyo haukubaliani na mfumo wa Mamlaka ya kuhodhi kila kitu na kukiweka chini ya udhibiti wa mamlaka yake, lakini pia aya inatuwekea wazi juu ya uhuru wa kuuza mali yake ya halali na kununua mali au bidhaa kutokana na pesa za halali na kwa njia ya maridhiano, baina ya muuzaji na mnunuzi, na kuwepo kwa haki ya kukataa na kurudisha kitu pale wakati muuzaji na mnunuzi hawajaachana baada ya mauziano hayo.

Ambapo anasema Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir At Tabari Al Shafii kua: '**Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* alisikia mtu akimwambia mwenzake kua: 'Nakinunua kitu hiki kutoka kwako sasa hivi. Lakini kama ikiwa sijakipenda basi nakirudisha pamoja na *Dirham* moja.' Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* akasema: 'Kufanya hivyo hua ni kutumia sivyo na kuharibu kitu ambako *Allah Subhanah wa Ta'ala* amekuzungumzia katika Qur'an pale aliposema.''**

﴿يَا أَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ لاَ تَأْكُلُوۤاْ أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِٱلْبَاطِلِ إِلاَّ أَن تَكُونَ تِجَارَةً عَن تَرَاضٍ مِّنْكُمْ وَلاَ تَقْتُلُوۤاْ أَنْفُسَكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيماً﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo la ta/kuloo amwalakum baynakum bialbatili illa an takoona tijaratan AAan taradhin minkum wala taqtuloo anfusakum inna Allaha kana bikum raheeman** *(Surat An Nisaa 4:29)*

*Tafsir:* ***Enyi mlioamaini Msizile mali zenu baina yenu kwa haramu isipokua kwa kufanyiana biashara, kwa makubaliano ya kuridhiana baina yenu na wala msiziuwe Nafsi zenu kwani kwa hakika Allah ni mwingi wa Rehma juu yenu.***

Ambapo anasema Qatadah Ibn Diamah Al Salusi kua: '**Hakika sisi tulikua tukisikia kutoka kwa Wazee wetu wakisema kua Mfanya Biashara Muamini atakua ni miongoni mwa watu 7 ambao watakua chini ya kivuli cha Arshi katika siku ya malipo.**'

Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir At Tabari Al Shafii anaendelea kutuambia kua: '**Katika kipindi cha *Sayyidna* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* kua kuna Binti alinunua Zabibu za Dirham moja mbele yake Sayyidna Ali Ibn Abi *Talib Radhi Allahu Anhu* lakini baada ya kuzitia mikononi basi akazirudisha na kusema: 'Basi sizitaki tena nirudishie *Dirham* yangu.' Yule Muuzaji akagoma kurudisha *Dirham* hio, hivyo *Sayyidna* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akaingilia kati na kumlazimisha Muuzaji kurudisha *Dirham* hio kwa Bint huyo.'**

Ama kuhusiana na biashara basi *Rasul Allahi Salallahu Allayhi wa Salam* amesema kua:

إِنَّمَا الْبَيْعُ عَنْ تَرَاضٍ

***Innama Al Bay'u aA'n taradhi – hakika ya biashara ni Maridhiano.*** *(Imam Ibn Hibban, Imam Ibn Majjah na Imam Al Bayhaq)*

Hivyo makubaliano ya Mmiliki wa kitu ambae ndie Muuzaji wa Kitu na Mwenye Malipo ambae ndie Mnunuzi wa Kitu ni vitu ambavyo vimetiliwa Mkazo katika Shariah za Kiislam. Hivyo basi lazima kuwe na makubaliano na maridhiano ya maneno baina ya wahusika wawili hao ambao ni Muuzaji na Mnunuzi, na kutokana na masharti hayo basi pale inapokua hakuna makubaliano basi hua hakuna biashara baina ya pande mbili husika na hivyo kua na uharamu juu ya kitu kinachofanyika.

Makubaliano na maridhiano hayo yanaweza yakawa ni kwa njia ya Maneno au kwa njia ya Maandishi kwani anasema *Shaykh Ul Islami Imam* Zayn Ad Din Abu Yahya Zakariya Ibn Muhammad Ibn Ahmad Ibn Zakariya Al Ansari Al Khazradji Al Misri Al Shafii kua: '**Na kama mtu ataandika kumuandikia yule ambae hayupo kuhusiana na mauzo au jambo lolote lile jengine basi hii inakua inakubalika. Na kukubalika kwa Maandishi hayo ya Makubaliano hutosheleza mara tu baada ya mhusika kuyapitia Maandishi hayo.**'*(Fat-h Al Wahab)*

Na huo pia ndio mtizamo wa *Mujaddid ad Din Muhyi ad Din* Imam Abu Zakariyyah Sharaf An Nawawi pale aliposema kua: '**Mtizamo unaokubalika na kutegemewa ni kua Mauzo na yanayohusiana juu yake hua ni halali pia kupitia katika njia ya mawasiliano ya Maandishi'***(Al Majmuu)*

Ama tunapozungumzia kuhusiana na Uadilifu katika kusimamia Majukumu ya Kiutawala na Kiuchumi basi tunaona kua anasema Anas Ibn Malik *Radhi Allahu Anhu* kua: **Bei ya Bidhaa ilipanda juu katika Soko la mji wa Madina, hivyo watu wakaenda kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kumlalamikia kwa kumwambia: *Ya Rasul Allah!* Bei ya vitu imepanda hivyo tupangie Bei. *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema:**

إِنَّ اللهَ هُوَ المسَعِّرُ القَابِضُ البَاسِطُ الرَّازِقُ، وَإِنِّي لَأَرْجُو أَنْ أَلْقَى اللهَ وَلَيْسَ أَحَدٌ مِنْكُمْ يَطْلُبُنِي بِمَظْلَمَةٍ فِي دَمٍ وَلَا مَالٍ

**Kwa hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* ni Mwenye kupangilia, Mwenye Kuzuia, Mwenye Kuongeza na Mwenye Kutoa Rizki. Na mimi nna matumaini ya kukutana na *Allah Subhanah wa Ta'ala* nikiwa katika hali ambayo hakuna miongoni mwenu atakaenituhumu kua ni mwenye dhulma ya kudhulumu Mali au Damu**.*(Sunan Ibn Daud, Sunnan At Tirmidhii, Musnad Imam Ahmad, Sunan Ibn Majah, Sunan Imam Ad Darimi)*

Kwa upande mwengine basi katika kipindi cha utawala wa *Amir ul Muuminin* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* basi tunaona kua siku moja alikua anatembea katika Soko la Mji wa Madina na mara akamuona Mfanya biashara mmoja aitwae Habib Ibn Abi Baltah ambae alikua na gunia 2 za Zabibu kavu. Hivyo *Sayyidna* Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* akauliza kuhusiana na bei ya Zabibu hizo.

Na Habib akajibu: '**Vibaba viwili kwa Dirham Moja'**. Na ukweli ni kua bei hio ilikua ni bei ya chini sana ukilinganisha na bei ya kawaida zinavyouzwa Zabibu hapo Sokoni.

Hivyo Sayyidna Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* akamwambia Habib: '**Pandisha bei Zabibu zako au itabidi hizi Zabibu ukaziuze Nyumbani kwako, kwa sababu mimi siwezi kukuruhusu wewe uuze Zabibu hizi hapa sokoni kwa bei ya chini zaidi ya bei ya Soko**'

Na hii ni kwa sababu haifai kuuza vitu kwa bei ya chini ya kawaida katika soko ambalo wenzako wanauza kwa bei ya kawaida, kwani watu wataanza kuwafikiria sivyo wafanya biashara wengine na kua na shaka juu yao.

Hili ni jambo ambalo wasilolijua sana miongoni mwa wafanya biashara wa Kiislam. Kwani Bei ya biashara katika soko hua linategemeana na kanuni inayotegemea na mahitaji na upatikanaji wa bidhaa husika kama alivyotaka kufanya Nabii Yusuf na ndio maana *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akakataa kurekebisha bei ya bidhaa za sokoni, kwa sababu ni Allah *Subhanah wa Ta'ala* ndie aliejaalia iwe hivyo kulingana na ugumu na urahisi wa Upatikanaji wa mahitaji husika na kulingana na uadilifu wa Kibiashara katika eneo husika.

Na tunapozungumzia Uadilifu wa Utawala na Uchumi basi hua pia tunazungumzia Uadilifu wa kitabia katika kazi, Uadilifu wa Uaminifu katika Kazi, Uadilifu wa Uwazi katika Kazi, Uadilifu wa kutimiza haki ya kila Mhusika katika Kazi. Na tunapoangalia Uadilifu huo basi ndio maana tunaona kua Imam Abu Hanifa na Imam Malik katika *Fiqh* zao basi wao wameruhusu kupanga bei ya baadhi ya bidhaa kwa ajili ya kulinda maslahi ya wengi katika jamii.

Ama kwa upande wa Imam Al Shafii na Imam Ahmad Ibn Hanbal basi wao wanasema kua: **Haikubaliki kwa wenye Mamlaka kupanga bei ya bidhaa kwa sababu *Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam* hakufanya hivyo, hata pale watu walipotaka iwe hivyo, kwa sababu Kupanga bei ya bidhaa hua ni Dhulma inayohusiana na Mali inayomilikiwa na Mtu Binafsi, ambapo kila mtu binafsi hua anaruhusika kufanya biashara kulingana na bei ya makubaliano baina ya Muuzaji na Mnunuzi**.

Na miongoni mwa Maimamu waliozungumzia kwa kina habari hii ya Utawala na Uchumi ni pamoja na *Hujjat Ul Islami, Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn

Muhammad Al Ghazali, Imam Abu Hasan Ali Ibn Muhammad Ibn Habib Al Mawardi Al Shafii, *Allamah* Abu Zayd Abd Rahman Ibn Muhammad Ibn Al Khaldun, n.k

Ambapo *Hujjat Ul Islami, Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali amezungumzia kuhusiana na *Al Hisbah* (Udhibiti wa Masoko), *Al Muhtasib* (Mdhibiti wa Soko), *Al Infaq* (Matumizi yaliyo Muhimu). n.k.

Na ili uhalali wa kibiashara uwe ni wa Kaminifu na kiuadilifu basi inabidi lazima kuwe na hali zifuatazo:

1. **Bidhaa inayouzwa na pesa za kununulia ni lazima ziwe zenye kupatikana kihalali, kwani hairuhusiki kununua wala kuuza kitu kilichoibiwa au kununua kitu kwa pesa zisizo halali.**
2. **Bidhaa haitakiwi kuuzwa kabla ya kua haimo ndani ya umuliki wa Muuzaji, kwani amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: 'Yeyote yule atakaenunua nafaka basi haruhusiki kuziuza mpaka kwanza ziwe zimo ndani ya mikono yake' na akasema tena: 'Kamwe msipatane juu ya kile ambacho hakimo ndani ya Mikono yenu.'**
3. **Bidhaa zinatakiwa ziuzwe na kununuliwa katika hali ya Soko iliyo wazi. Hivyo muuzaji na mnunuzi wanatakiwa kua ni wenye kujua hali ya bei ya soko ilivyo kuhusiana na bidhaa husika, ili mmoja wapo asije akamtumia mwenzake kutokana na mwenzake huyo kutojua bei na hali ya uhalisi ilivyo kuhusiana na bidhaa huska katika soko.**
4. **Hairuhusiki kufanya biashara ya kitu ambacho ni cha Haramu au cha Magendo na hivyo kisichokua Halali, kwa mfano hua haikubaliki biashara kuhusiana, Kitu kilichokatazwa Kuuzwa, Pombe, Unga wa Kulevya, Bangi, Nguruwe, Nyama ya Mnyama aliekufa kabla ya kuchinjwa, Nyama ya Mnyama aliechinjwa bila ya kutajiwa jina la *Allah Subhanah wa Ta'ala* kabla ya kuchinjwa kwake, Nguo zinazovaliwa nje lakini zikawa nyepesi na hivyo kuonesha mpaka nguo za ndani n.k.**

Ama kuhusiana na hali ya pili ambayo inahusiana na hadith ambayo inasema kua **'Kamwe msipatane juu ya kile ambacho hakimo ndani ya Mikono yenu.'** Basi Wanazuoni wametofautiana mtizamo kuhusiana nayo**,** na hii ni muhimu na inabii tuiangalie kwa sababu ya kua wengi sana siku hizi hua wananunua vitu kwa kutumia njia ya Mtandaoni kwa kutumia Computer au kwa kutumia simu ambapo hua ni wenye kununua kitu kutokana na kukiona kwa njia ya Maandishi au kwa njia ya picha tu.

Hivyo kwa upande wa Imam Muhammad Idris Al Shafii basi kama tunavyojua kua yeye ana Mitizamo miwili katika baadhi ya mambo, yaani hua ana mtizamo wa *Qawl Al Qadim* (Kauli za Zamani Kabla ya Kuhamia Misri) ambayo hua imo kwenye kitabu cha *Al Risala* na *Al Imla* na pia hua ana mtizamo ambayo inajulikana kama *Al Qawl Al Jadid (Kauli mpya ambazo ni za mwishoni mwa uhai wake baada ya kuhamia nchini Misri na kua ni mwenye kusoma kwa Wanafuzi wa Imam Saad Ibn Layth)* ambayo hua ni mitizamo iliyomo ndani ya *Kitab Al Umm*. (*Hii siwezi kufafanua ndani ya kitabu hiki kwa kina kwa sababu si sehemu yake, ila nimeifafanua zaidi katika kitabu changu cha* ***Ijtihad na Taqlid Historia ya Maimamu na Madhhab yao katika Uislam*** *ambacho pia kinapatikana kwenye mtandao kwa wenye kuhitaji watatafuta kupitia katika google.com*).

Hivyo Imam Muhammad Idris Al Shafii katika kitabu cha *Al Imla* ambacho ni ndani yake kina mitizamo ya *Qawl Al Qadim* basi amesema kua inakubalika kununua na kuuza kitu bila ya kukiona, na huo pia ndio mtizamo wa Imam Abu Hanifa Nuuman Ibn Thabit, Imam Malik Ibn Anas na pia ndio Mtizamo wa Imam Ahmad Ibn Hanbal. Na kwa upande wa Wafuasi wa Madhhab ya Imam Al Shafii basi kuna Maimamu ambao wanakubaliana na mtizamo huo akiwemo Imam Abu

Muhammad Al Husayn Ibn Masud Ibn Muhammad Al Farra' Al Baghawi Al Shafii na Imam Muhammad Abu Abd Allah Ibn Muhammad At Tarabusi Al Hattabi Al Shafii.

Ama kwa upande mwengine basi tunaona kua Imam Abû Ya'qûb Yusûf Ibn Yahya Al Buwayti ambae ni mwanafunzi wa Imam Muhammad Idris Al Shafii wakati alipokua nchini Misri basi yeye anasema kua Biashara hio hua si halali na haikubaliki na hii ni kutokana na mtizamo wa Imam Al Shafii katika *Kitab Al Umm* (Ambacho ni kitabu chenye *Qawl Al Jadid*) na pia ndio Mtizamo wa Imam Abu Ibrahim Ismail Ibn Yahya Al Muzani ambae nae pia ni Mwanafunzi wa Imam Muhammad Idris Al Shafii wakati alipokua nchini Misri, ambae yeye anasema hasa wazi wazi kua Mtizamo wa Imam Al Shafii kuhusiana na ***Biashara ya Kitu ambacho Hakipo Mikononi kua haikubaliki ni Mtizamo uliowazi.***

Kwani kufanya hivyo hua ni sawa na kusababisha *Mukhatarat (Uhatarishaji - Risk Taking)* ambapo Imam Al Shafii anasema kua : '***Mukhatarat* hua ni kukubalika kwa makubaliano kutokana na hali mbili, ambapo hali ya kwanza ni kuuza bidhaa kabla ya muuzaji kua nayo bidhaa hio, na hali ya pili ni kuuzwa kitu kutokana na kutokuwepo kwa uhakika wa kuwepo kwake kitu hicho'***(Kitab Al Umm)*

Ambapo kutokubalika kwa *Mukhatarat* wa kutokuwepo kwa uhakika wa bidhaa inayouzwa kumegawika katika sehemu zifuatazo;

**1-*Mukhatarat* wa Kutokuwepo kwa uhakika wa kuwepo kitu hicho. Kwa mfano Kuuza vitu ambavyo bado havipo kama vile kuuza Maembe kutokana na Maua yaliyomo kwenye Muembe.**

**2-*Mukhatarat* unaohusiana na kutokuwepo uhakika wa Umiliki wa bidhaa kwa mfano Wanyama wa porini au ndege wanaoruka angani.**

**3-*Mukhatarat* unaohusiana na kutokuwepo na uhakika wa wingi wa Idadi wa Bidhaa inayouzwa kwa mfano kuuza kitu wakati thamani bei yake haijulikani.**

**4-*Mukhatarat* unaohusiana na kutokuwepo na uhakika wa hali ya kitu kinachouzwa.**

**5-*Mukhatarat* unaohusiana na kutokuwepo na uhakika wa mda wa kulipa malipo ya bidhaa husika.**

Hivyo Imam Abū Bakr Aḥmad Ibn Ḥusayn Ibn 'Ali Ibn Musa Al Khuzraji Al Bayhaqi basi yeye anasema kua: '**Imam Al Shafii aliruhusu biashara ya bila ya kuwepo kwa kitu kinachouzwa katika *Qawl Al Qadim,* lakini baadae akauondoa Mtizamo huo na kusema kua hairuhusiki kutokana na madhara yanayotokana na biashara hio.**

Lakini sasa tunapoangalia kuhusiana na biashara ya kununua na kuuza mtandaoni ambapo mnunnuzi hua hajakiona kitu hicho husika kwa macho yake na badala yake ameona picha tu ya kitu hicho basi kuna kitu ambacho kinaitwa *Ikhtiyar* (khiari) ya kukubali au kukataa baada ya kitu husika kinachouzwa au kununuliwa kua kimeelezewa kwa kina kwa maandishi ambayo ndio hali inayoturudisha katika maneno ya *Shaykh Ul Islami Imam* Zayn Ad Din Abu Yahya Zakariya Ibn Muhammad Ibn Ahmad Ibn Zakariya Al Ansari Al Khazradji Al Misri Al Shafii pale aliposema kua:

'**Na kama mtu ataandika kumuandikia yule ambae hayupo kuhusiana na mauzo au jambo lolote lile jengine basi hii inakua inakubalika. Na kukubalika kwa Maandishi hayo ya Makubaliano hutosheleza pale baada ya mhusika kuyapitia Maandishi hayo.**'*(Fat-h Al Wahab)*

Na pia kwa *Mujaddid ad Din Muhyi ad Din* Imam Abu Zakariyyah Sharaf An Nawawi pale aliposema kua: '**Mtizamo unaokubalika na kutegemewa ni kua Mauzo na yanayohusiana juu yake hua ni halali pia kupitia katika njia ya mawasiliano ya Maandishi'***(Al Majmuu)* ambapo Imam An Nawawi

anamalizia kutuambia kwenye *Al Majmuu* kwa kusema kua: '**Haki ya mtu kua na *ikhtiyar* (hiari) hua inakubalika bila kujali kama bidhaa inayouzwa ipo kama ilivyoelezewa ama la**.'

Hivyo basi kuna mitizamo miwili juu ya jambo hilo la kuuza na kununua kwenye mtandao bila ya kuwepo na kuonekana kitu kinachouzwa chenyewe halisi kwa macho kwanza, lakini ni kwa kupitia hali ya makubaliano ya maandishi, kuna wasemao kua haikubaliki kishariah na huu ndio mtizamo ambao kua unajulikana kua kama *Al Qawl Al Mutammad* yaani ndio mtizamo unaoetegemewa wa Madhhab ya Imam Al Shafii na kuna wanaosema kua inakubalika ambao ni mtizamo *Al Qawl Al Mashhur* yaani ni mtizamo unaojulikana lakini usiokua na nguvu katika Madhhab.

Hio ni kwa kifupi kuhusiana na Kuuza na Kununua na hivyo basi tuangalie Miongoni mwa Mifumo ya Uchumi iliyokatazwa katika Uislam:

1. **Mfumo wa Biashara wa Kuhodhi Soko:** Kwani Biashara inapokua imehodhiwa na mfanya biashara mmoja hua ni yenye kuwanyonya na kuwatumia Watumiaji wa Bidhaa za Biashara hio, Unyonyaji wa Wafanyakazi wanaozalisha Biashara hio, Kwani Uislam unahimiza mfumo wa biashara ambao hauna unyonyaji ndani yake iwe kwa mtu mmoja mmoja au kwa jamii nzima, bali inavyotakiwa ni kua biashara iwe na manufaa ya wengi kiuchumi na katika kijamii kwa ujumla.
2. **Mfumo wa Kuchuguza Biashara kwa ajili ya Manufaa ya KibiNafsi:** Kuchunguza kunako kusudiwa hapa ni kuchunguza biashara kisha kuzinunua kwa bei rahisi kwa wingi ili baadae zije kuuzwa kwa bei ya ghali pale zitakapoadimika sokoni, na hivyo kulidhibiti soko kwa ajili ya manufaa ya kibiNafsi. Ambapo baadhi hua aidha wanafanya kwa makusudi kununua bidhaa zote Sokoni kisha kuziuza kwa bei ya juu kutokana na kua zimeadimika. Kwani wanaoathirika hua ni masikini wasiokua na kitu katika jamii.
3. **Mfumo wa biashara unaoendeshwa kwa kutumia Riba.** Mifumo yote ya biashara ambayo ina Riba ndani yake hua ni iliyokatzwa katika Kiislam, kwani ni haram kulingana na vithibitisho vya Qur'an na Hadithi pia.
4. **Mfumo wa biashara unaofanana na Kamari.** Huu hua ni mfumo wa kupata kitu kirahisi bila ya kukitolea Jasho.
5. **Mfumo wa Biashara wa *Munabadha* na *Mulamasa*.** Hizi ni aina mbili za biashara ambazo zilikua zikiganyika hapo kabla ya Uislam, ambapo mnunzi hua hapati nafasi ya kukiangalia kwa umakini kile anachotaka kukinunua. *Munabadha* hua ni muuzaji kumrushia Mnunuzi Kitambaa na kumtaka alipe kabla ya kukiangalia vizuri, na *Mulamasa* hua ni kuuziwa kitu kutokana na kukigusa tu, yaani ukikigusa basi ni chako. Huu hua ni mfumo wa kuuizwa kitu kwa njia ya hadaa yaani kumuonesha mtu kitu kimoja na kisha kumuuzia kabla ya kukiangalia kwa makini, na ndani ya mfumo huu hua mnaingia pia kumuuzia mtu kitu kimoja na kisha kumpa chengine badala yake. Hivyo kama ikiwa kitu kina kasoro au hakijatimia basi kuna ulazima wa kuwekwa wazi kwa kasoro hio kabla ya kuuzwa kitu au kununuliwa.

   Kwani amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Wote wawili Muuzaji na Mnunuzi wana haki ya kuvunja makubaliano ya kuuziana pale wanapokua hawajatengana baada ya kukubaliana, Hivyo kama wanasema ukweli na kubainishiana kila kitu basi mauziano yao yatatiwa Baraka. Na kama wanasema uongo basi makubaliano yao yameangamia'**

Hivyo kutokana na kua na kua na sifa ya Uadilifu, Uaminifu na kua na uwezo katika jukumu hilo la kusimamia Uchumi na Mazao ya kilimo basi Nabii Yusuf akachagua Jukumu la Usimamizi wa Maghala ya Chakula yaliyopo katika Ardhi ya Nchini Misri na kisha akatilia mkazo kwa kutumia *Qawlan Sadida* alipoweka wazi kwa kusema:

﴿قَالَ ٱجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٌ﴾

**Qala ijAAalnee AAala khaza-ini al-ardhi innee hafee*dh*un AAaleemun** *(Surat Yusuf 12:55)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Nijaalie (Nisimamie) kuhusu Maghala ya Ardhi (Yako) kwani kwa Hakika mimi ni Mwenye kujua juu ya Kuhifadhi.***

Kwani hapa Nabii Yusuf sio kama anajisifu kua hakuna kama mimi mwenye kujua juu ya jambo hilo. La! Kwani Kiislam hairuhusiki Kujisifu kwa Kujiona. Hivyo hapa Nabii Yusuf anatilia mkazo Umuhimu wa mtu kusema ukweli na kuweka wazi kwa Ikhlasi kuhusiana na jambo husika analoweza kulisimamia kiuadilifu.

Kwani anasema *Mujaddid Ad Din Imam Al Mushaqqin Sultan Mutakallimin Imam Al Ghazali Al Thani Shaykh ul Islami* Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii kua: '**Neno *Hafidh* alilolitumia Nabii Yusuf katika aya hii hua pia linamaanisha Kua ni Mtu ambae anasimamia Shariah za A*llah Subhanah wa Ta'ala* na kuzifuata ipasavyo, tena kwa *Ikhlas*.'**

Hapa Inabidi tufaham kua ingawa *Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam* alimkataza Sahaba wake aitwae Abd Rahman Ibn *Samura Radhi Allahu Anhu* kutogombania madaraka ya Uongozi. Lakini mtu anapoona kua yeye anafaa na anaweza kusimamia Jukumu husika kwa uadilifu na Ikhlasi basi inaruhusika kugombania Jukumu la Madaraka hayo. Pale inapokua hakuna mtu wa Kulisimamia kiuadilifu jukumu hilo katika jamii na hivyo kutosimamiwa kwake ipasavyo kunawezekana kukasababisha madhara makubwa katika jamii husika**.**

Kwani tunapoiangalia kwa kina zaid aya yetu, basi tunaona kua Nabii Yusuf alikua ni Mwenye Imani tofauti na Mfalme Al Rayyan, kwani mpaka hapa tulipo basi tunaona kua Nabii Yusuf alikua akimuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala* lakini Mfalme Al Rayyan si Muislam.

Hivyo basi hapa kuna jambo la kufahamishana kuhusiana na aya hii kwani inaenda sambamba na mazingira yetu tunayoishi leo hii katika kuajiriwa au kuajiri mtu asiekua Muislam. Ambapo tunamuangalia Imam Abu Hasan Ali Ibn Muhammad Ibn Habib Al Mawardi Al Shafii basi yeye kwa mtizamo wake anasema kua: '**Kuna Mtizamo miwili kuhusiana na Muislam, kuajiriwa na asiekua Muislam, mitizamo hio ni kua:**

**1-Inakubalika kuajiriwa na asiekua Muislam pale inapokua katika kazi hio hakutokua na Dhulma ndani yake.**

**2-Haikubaliki kabisa kwa Muislam Kuajiriwa na asiekua Muislam.'**

Ambapo mtizamo wa *Sultan Al Balagha*, *Jarr Allah,* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kuhusiana na hali yeye anasema kua: '**Inaruhusika kwa Muislam kuajiirwa na asiekua Muislam pale ambapo Muislam huyo atakua ni mwenye uwezo wa Kusimamia Maslahi ya Uislam. Hususan pale inpoka Muislam huyo anaona kua njia nzuri ya kudhibiti madhara ya fasiq husika dhidi ya Waislam basi ni kua katika upande mmoja na Fasiq huyo**.'

Hivyo hapa tunaona kua inaruhusika kushirikiana na Wasiokua Waislam pale inapokua ni kwa ajili ya Manufaa ya Jamii ya Kiislam na kwa ajili ya Kudhibiti au kupunguza Madhara katika Jamii. Lakini

vyenginevyo hua haikubaliki kama alivyosema Imam Abu Hasan Ali Ibn Muhammad Ibn Habib Al Mawardi Al Shafii.

Kwa upande mwengine basi pia kuna miongoni mwa *Mufassirin* waliotafasiri aya hii ambao ni wenye kusema kua, aya hii imetumia maneno mawili muhimu zaid ambayo ni *Hafidh* na *A'alim.* Na bila ya shaka tumeshaangalia na kuona maana ya neno *Hafidh* ambapo tulisema kua:

Neno *Hafidh* hua ni linamaanisha Kulinda, Kuhifadhi, Kusimamia, Kuangalia, Kujifunza na kuhifadhi kwa Moyo.

Hivyo basi na tuangalie maana ya neno *A'lim* ambalo ni neno lenye kumaanisha Mwenye Kujua, Mwenye Busara, au Mwenye Ujuzi na *I'lm.*

Tunapoanalia kimaana basi tunaoa kua ingawa neno ingawa neno *A'lim* hua linaenda sambamba kimaana na neno *A'rafa* lakini maneno haya hua yanatofautiana kiufafanuzi, kwani neno *A'rafa* hua linamaanisha Kujua kitu au kua na Ufaham juu ya Kitu fulani maalum, hivyo kujua huko hua kuko ndani ya mipaka ya kitu husika na kamwe hua hakuvuki nje ya mipaka ya kitu husika. Lakini neno *A'lim* hua linamaanisha Kujua au Kufaham Mambo mengi tofauti kwa Ujumla.

Hivyo anasema Imam Abu Is-haq Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ibrahim Al Thalabi Al Nishapuri Al Shafii basi anasema kua: '**Nabii Yusuf aliposema kua *Inni Hafidhun* basi alikua akimaanisha kua Hakika yeye anaweza Kusimamia hilo Jukumu atakalopewa Kusimamia. Na pale aliposema *A'alimu* alikua akimaanisha kua ni mwenye kujua yatakayotokea juu ya hio Miaka 7 ya mavuno yaliyonawiri, na Miaka 7 ya ukame na ni mwenye kujua Lugha za watu mbali mbali watakaokuja kufuata na kununua chakula katika kipindi chote cha Ukame**.'

Na Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Masikini kaka yangu Yusuf. Allah *Subhanah wa Ta'ala* amuingize ndani ya Rehma zake kwa kama ingekua hakusema'**

﴿قَالَ ٱجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٌ﴾

**Qala ijAAalnee AAala khaza-ini al-ardhi innee hafeedhun AAaleemun** *(Surat Yusuf 12:55)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Nijaalie (Nisimamie) kuhusu Maghala ya Ardhi (Yako) kwani kwa Hakika mimi ni Mwenye kujua juu ya Kuhifadhi.***

**Basi Mfalme angemuajiri hapo hapo, Lakini kwa kua aliomba juu ya hilo basi Mfalme alimfanya asubiri kwa mda wa Mwaka mmoja. Na hivyo Yusuf akakaa ndani ya Jumba la Mfalme kwa mwaka mzima'**

Hivyo wakati Nabii Yusuf anakaa kwa Mfalme Al Rayyan basi Mfalme alimpa masharti Nabii Yusuf kwa kumwambia kua: '**Utakaa ndani ya Kasri langu, lakini huna ruhusa ya Kuzungmza na Wafanyakazi wa kike.**' Nabii Yusuf akajibu: '**Bila ya Shaka! Kwa sababu hilo pia haliruhusiki kwa Sharia za Mola wangu'**

Mfalme Al Rayyan akasema: '**Jambo la pili ni kua hutakiwi kula meza moja pamoja nami, kwani Wafalme hua hawajisiki vizuri kula meza moja na watu wengine wasiokua na darja yao.**'

Nabii Yusuf akatabasam kisha akasema: ‘**Usiwe na khofu kwani mie pia sioni raha kula pamoja nawe’**

Mfalme Al Rayyan akashanga, kwani alitegemea kua labda Nabii Yusuf ataudhika na kutopendezwa kutokana na kauli yake, lakini badala yake Nabii Yusuf akatabasam huku akiwa ni mwenye kuridhika kupita kiasi na kusema pia kua yeye hajisikii raha kula nae meza moja.

Hivyo akashangaa na kusema: ‘**Hivi hebu niambie ewe Yusuf! Jee ni kwa nini hujisikii raha wakati watu wanatafuta Nafasi ya kula meza Moja na Mfalme?**’

Nabii Yusuf akajibu: ‘**Kwa sababu Mimi ni Mtoto wa Nabii Yaqub, Mjukuu wa Nabii Is-haq na natokana na kizazi cha Nabii Ibrahim *Khallilu Allah*. Hivyo jee itakuaje mimi nile meza Moja pamoja nawe?**’

Hapo sasa Mfalme Al Rayyan akakosa jibu la kutoa kutoka mdomoni mwake hivyo akabakia kimyaa. Kwani ameona kua Darja yake imeshuka zaid mbele ya darja ya Nabii Yusuf ambae mbali ya kua ni Mwenye *Ilm* ya kujua mambo mengi lakini pia mbele ya Mola wake ana darja kubwa sana. Hivyo basi Mfalme Rayyan akaamua kujibu suali na hoja hii ya Nabii Yusuf kwa vitendo kwani tangu kuanzia siku hio basi ikawa hali Mpaka Nabii Yusuf awe ameshakaa kwenye Meza pamoja nae. Kwani si hivyo tu, bali Mfalme Rayyan akachukua Kofia yake ya Ufalme na kumvisha Nabii Yusuf, akamtengezea Upanga wa Kifalme unaofanana na wake, akampa pete yenye Muhuri wa Mamlaka yake.

Na kuamrisha kua atengenezewa Kiti cha Kifalme cha Dhahabu kilichopambwa kwa Lulu na mawe ya Thamani. Hivyo Nabii akawa ni Makamo wa Mfalme hivyo wengine wote wakawa Chini ya Nabii Yusuf, na haukuchukua mda Nabii Yusuf akaozeshwa na Mfalme Mwanamke aitwae Rail ambapo ndoa hii ilitoa watoto watatu. Wawili walikua ni wanaume mmoja wao alikua akiitwa Afrayin na mwengine alikua akiitwa Manash'a. Mmoja alikua Mwanamke ambae alikua akiitwa Rahmah ambae alieolewa na Nabii Ayoub, alipata mtoto wa kiume ambae alikua akiitwa Musa na alikua ni Nabii.

Ila si Nabii Musa Ibn Imran. Ama kwa upande wa Afrayin nae pia alipata mtoto ambae alikua akiitwa Yunus ambae ndie Nabii Yunus, na hio ndio familia ya Nabii Yusuf kupitia kwa Rail. Tunarudi kwa Nabii Yusuf na Al Rayyan na tunaona kua ilikua ni kawaida ya Mfalme Al Rayyan alikua na kawaida ya kuchukua malipo makubwa sana ya kodi kutoka kwa watu wake, watu wakawa ni wenye kulalamika kwa kudhulumiwa na Barka ikaanza kuondoka kwenye ardhi ya Misri.

Lakini *Alhamd lillah* Mfalme Al Rayyan baada ya kuota na kuona ufaham wa Nabii Yusuf basi alikua kama mtu aliefumbuliwa macho kiasi ya kua akaamua kumpa Uongozi Nabii Yusuf kutokana na Uaminimifu wake bila kumuingilia katika maamuzi yake.

Hivyo Nabii Yusuf akambadilisha mfumo mzima wa Usimamiaji wa uchumi wa Misri, akasimamia kwa uadilifu baraka ikarudi katika ardhi akahifadhi chakula Katika Maghala huku ikiwa kila mtu ni mwenye kuridhika na mambo anayoyafanya Nabii Yusuf. Watu wote wa Misri wakawa wanampenda sana Nabii Yusuf, na hivyo ambavyo inaelezea aya ya 56 ya *Surat Yusuf* pale *Allah Subhanah wa Taala* aliposema kuhusiana na Mamlaka ya Nabii Yusuf katika ardhi ya Misri kua.

**Wakadhalika makanna liyoosufa fee al-ardhi yatabawwao minha haythu yashao nuseebu birahmatina man nashao wala nudheeAAu ajra almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:56)*

*Tafsir:* ***Na Kadhalika Tukamuweka Yusuf Katika Ardhi (Ya Misri) kuchukua Mamlaka Ndani yake Vyovyote vile kama atakavyo, hivyo tunavyowapa Rehma zetu tuwatakao na kamwe hatufanyi kua ni yenye kupotea Malipo ya Wafanyao Mema.***

Hapa tunaona kua aya inaainisha *Istikhlaf* ambacho ni kitu kinachotokana na neno *Khalifa* ambalo ni lenye kumaanisha Kiongozi, Mwenye Kuchukua Madaraka. Hivyo *Istikhlaf* hua ni kumuweka mtu sahih na anaefaa kwenye madaraka ya uongozi na kutawala na kutumia neema sa sehemu husika kwa ajili ya Manufaa ya Watu kulingana na maamrisho ya *Allah Subhanah wa Ta'ala.*

Ambapo anasema *Sultan Al Balagha, Jarr Allah,* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '**Amesema Sufyan Ibn Uyaynah (Ambae ni Mwalimu wake Imam Muhammad Idris Al Shafii) kua: Yeyote yule anaemuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni mwenye kulipwa kwa mema yake sambamba hapa hapa Duniani na pia na kesho Akhera. Jambo hili hua ni kinyume na yule asiemuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwani yeye hua ni mwenye kulipwa Mema yake hapa hapa Duniani tu.**'

Kwani aya hii inatuwekea wazi hali ya Mja mwenye Imani Thabit kwa Mola wake kua hua si mwenye kutetereka katika msimamo wake Kiimani kwa Mola wake tofauti na wale wasiokua na Imani thabit ambao wao wameelezewa na ile aya isemayo:

﴿وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٍ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ﴾

**Wamina alnnasi man yaAAbudu Allaha AAala harfin fa-in asabahu khayrun itmaanna bihi wa-in asabat-hu fitnatun inqalaba AAala wajhihi khasira alddunya waal-akhirata dhalika huwa alkhusranu almubeenu** *(Surat Al Hajj 22:11)*

*Tafsir:* ***Na Miongoni mwa watu ni yule anaemuabudu Allah (kama kwamba) akiwa ukingoni kisha akijaaliwa Mema basi huridhika (kwani ndicho alichotamani kutoka kwa Allah) Lakini kama Akijaaliwa Mitihani. (Ambayo hawaitaki). Basi hua ni mwenye Kugeuza Uso wake (Hua hana ana shaka na hivyo hukosa Imani kwa Allah Subhanah wa Ta'ala) (Huyu hua ni) Aliekula hasara Duniani na Akhera Huko hua ni Kula hasara Kukubwa sana Kuliko wazi***

*Allahuma Nsurna Minna al Khasirina - Allah Tunusuru na Waliokula Hasara..Amiin!*

Kwani katika kuifafanua aya hii basi *Sultan Al Balagha, Jarr Allah,* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari anatupa mfano mwengine kwa kusema kua: '**Neno *Harfin* maana yake hua ni mtu ambae hayupo katikati ya Dini, bali yupo ukingoni, yaani kama vile mtu ambae kaenda vitani kisha akakaa katika Mstari wa Nyuma ili kama Jeshi lao likishinda basi yeye atakimbilia kujinufaisha na Mateka na Ngawira lakini kama Jeshi hilo likishindwa basi yeye hua ni wa mwanzo kukimbia.**'

Nadhani tumefahamiana maana ya aya ya kwanza inayomzungumzia Nabii Yusuf kulingana na misimamo na Imani yake katika kumtegemea Mola wake hivyo hua ni mwenye kufanya mema kwa

ajili ya Mola wake basi hua ni Mwenye kunufaika mara mbili sambamba hapa Duniani na kesho Akhera.

Ambapo maana ya aya yetu ya pili ya *Surat Al Hajj 22:11* hua ya Mtu asiekua na Imani Thabit hivyo hata mema yake ayafanyao hua si kwa ajili ya Mola wake bali hua ni kwa ajili ya Matamanio ya Nafsi yake, na akikosa kuyafikia malengo yanayotamaniwa na Nafsi yake basi hua ni mwenye kua na shaka ndani yake na hivyo hua ni mwenye kula hasara hapa Duniani na kesho Akhera. Hivyo Imani, Taqwa na Subra za Nabii Yusuf zimeanza kumzalishia Matunda bora Duniani.

Nabii Yusuf akabeba Majukumu ya kusimamia Maghala ya Chakula na Hazina ya Mamlaka ya Mfalme Al Rayyan wa Misri kwa haki na Uadilifu na kuuongoza Uchumi wa ardhi ya Nchi ya Misri.

Katika kipindi hiki ndio Al Aziz akafariki Dunia, na kwa mtizamo wa Mwanazuoni wa *Tafsir Mujahid* Ibn Sulayman basi tunaona kua hiki pia kilikua ndio kipindi ambacho Mfalme Al Rayyan akasilimu na kua ni Mfuasi wa Dini ya Kiislam chini ya Uongozi wa Nabii Yusuf. Ama tunapofuatilia kwa kina zaid basi tunaona kua kuna baadhi ya Wafasiri wamesema kua ilikua katika kipindi hiki yaani baada ya kufariki Al Aziz basi ndio Nabii Yusuf akamuoa Zulaykha.

Na kuna wasemao kua Nabii Yusuf alimuoa Zulaykha lakini si katika kipindi hiki. Hivyo nasi inabidi tuende sambamba na hawa wanaosema kua Nabii Yusuf alimuoa Zulaykha lakini si katika kipindi hiki bali ni katika kipindi cha baadae zaid ambako tutakuja kuzungumzia katika wakati wake tukijaaliwa *In-shaa Allah.* Kwani wakati mambo yote haya yanaendelea basi Nabii Yusuf alikua mbali na baba yake kwa masafa ya siku 18 kwa safari ya miguu.

Hivyo miaka 7 ya Mavuno yaliyonawiri ikapita huku Nabii Yusuf akiwa ni mwenye kua na hifadhi kubwa sana ya Chakula katika Maghala ya nchini Misri. Na mara ukaingia mwaka wa 8 ambao ndio mwaka wa kwanza wa Ukame na Njaa katika maeneo ya ardhi nzima ya Mashariki ya Kati. Hali ya ukame ilipoingia basi mpaka Mfalme Al Rayyan mwenyewe aliihisi, kwani siku moja alilala kisha ghafla akaamka usiku akiwa na njaa kali sana.

Hapo akamwita Nabii Yusuf na kumwambia: '**Ewe Yusuf Muaminifu! Jee unajua kua mimi leo hii na katika wakati huu nnahisi nini?**'

Kisha Al Rayyan kabla ya kujibiwa na Nabii Yusuf basi akasema: '**Nnahisi Njaa**!'

Nabii Yusuf akatabasam na kisha akamwambia Mfalme Al Rayyan: '**Naam! Ama kwa hakika sasa hivi kweli kimewasili kipindi cha njaa ulichokiona kwenye ile Ndoto'**

Kwani katika kipindi hiki watu wa ardhi ya Misri walitumia akiba yao yote waliyokua nayo majumbani mwao na mashambani mwao, mpaka mwisho ikawabidi sasa waanze kununua kutoka katika Maghala ya Nabii Yusuf. Nabii Yusuf akaanza kukusanya Dirham na Dinar za dhahabu zote za Misri kidogo kidogo kwa kuwabadilishia na kuwauzia watu wa Misri Chakula.

Njaa na ukame ukawa ni wenye kuendelea mwaka wa pili watu wakawa hawana hata senti moja hivyo wakawa wanabadilishana na Majagi na Vikombe kwa kumpa Nabii Yusuf na kisha nae hua ni mwenye kuwapa Chakula. Ulipofika mwaka wa tatu watu wakabadilisha vyombo vya ndani kwa ajili ya Chakula, Nabii Yusuf akajaza Maghala ya Vyombo vya ndani.

Mwaka wa nne wakabadilisha Wanyama wao kwa Chakula, Nabii Yusuf akakusanya Wanyama wote wakawa chini yake na Kutoa chakula. Ukabaki mwaka wa 5,6 na 7. Na ulipoingia mwaka wa tano

wa njaa basi Nabii Yusuf akawaambia watu wake kua, mwaka huu kila mtu anaetaka chakula basi inabidi amuuzie yeye Mtumwa wake kisha atabadilishana na chakula. Na wasiokua na Watumwa basi watapata kwa kipimo kidogo cha cha kawaida cha chakula cha Maskini. Watu Misri wenye Uwezo na Matajiri wakawatumia Watumwa wao kwa ajili ya kununulia Chakula chao hadi Misri ikawa hakuna tena anaemiliki Watumwa isipokua Nabii Yusuf.

Ulipomalizika mwaka wa tano na kuingia wa sita basi Nabii Yusuf akaanza kubadilisha Mashamba, na Majumba, na Ardhi kwa ajili kwa ajili ya Chakula hadi ikawa hakuna hata mtu mmoja miongoni mwa watu wa Misri wenye kumiliki rasili mali hizo, hivyo ardhi, majumba na mashamba yote yakawa chini ya Umiliki wa Nabii Yusuf.

Na ulipoingia mwaka wa saba basi watu wakaanza kuwauza watoto wao, mmoja mmoja kwa ajili ya chakula chake, na mwisho wake ikawabidi Wao wenyewe kua ni wenye kumilikiwa na Nabii Yusuf.

Hivyo Ardhi ya nchi na kila kilichomo ndani yake ikawa ni chenye Kumilikiwa na Nabii Yusuf mpaka watu wenyewe wote na wanakula na kutekelezewa haki zao kama kawaida. Hakuna anaedhulimiwa, na chakula bado kimo kwenye Maghala cha kutosha tena sana. Watu Wakaanza kuambiana kua: '***Wa Allahi*** **haijawahi kutokea katika Ardhi ya Ufalme wa Misri kua Ufalme wake una Mamlaka Makubwa ya Kumiliki kila kitu kama hivi'**

Nabii Yusuf akamuuliza Mfalme Al Rayyan: '**Jee unaonaje juu ya Uwezo wa Mola wangu juu yangu kwa kunijaalia haya alivyonijaalia katika ardhi hii?**'

Mfalme Al Rayyan akasema: '***Wa Allahi!*** **Mamlaka ya kila kitu katika ardhi hii ni haki yako Ewe Yusuf! Hivyo bila ya shaka unaweza kufanya unachotaka juu yake. Sisi ni watiifu juu yako.**'

Nabii Yusuf akawa anaitwa *Safinat Fuayni* ambalo hua ni lenye kumaanisha Chakula cha Viumbe Hai na hivyo Nabii Yusuf alipewa Jina hili kwa sababu aliwaokoa watu wake kutokana na njaa baada ya kuhifadhi Ngano hio kwenye Maghala yaliyokua chini ya Mamlaka yake.

Hapa inabidi tufaham kua Mamlaka ya Ufalme ya Nabii Yusuf ni tofauti na Mamlaka ya Wafalme hawa wa leo, ambao miongoni mwao wamo katika ardhi za Waislam. Kwani Mamlaka ya utawala wa Nabii Yusuf haukua ni wenye kuhodhi na kutumia aina yoyote ya Mali kwa manufaa BiNafsi ya Watawala bali ulifanya hivyo kwa ajili ya Manufaa ya jamii ya Watu wake, na hivyo ndivyo inavyokua mifano ya wenye Mamlaka ya kutawala kiuadilifu kulingana na maumbile ya Utawala wa Kiislam.

Haya tunayaona wazi pale tunapoangalia mifano bora ya utawala wa *Sayyidna Umar Ibn Al Khattab Radhi Allahu Anhu* pale alipoambiwa: '**Ewe *Amir ul Muuminina*! Ya Laiti Kama ingekua unatumia zaidi juu yako kutokana na Mali ya Allah *Subhanah wa Ta'ala*'**

*Sayyidna Umar Ibn Al Khattab Radhi Allahu Anhu* akajibu: **'Hivi jee unajua mithili ya Mali hio na mie iko vipi? Hua ni mithili ya wasafiri ambao wako safarini na kisha wakakusanya Mali zao na kuzikabidhi kwa kiongozi wao kwa ajili ya kuzitunza kwa matumizi ya njiani. Hivi jee inaruhusika kwa mtu huyo aliekabidhiwa Mali hio kuzitumia Mali hizo kwa ajili ya manufaa yake peke yake?**'

Hivyo basi tunaporudi kwa Nabii Yusuf ikawa yamethibitika maneno ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* pale aliposema:

﴿وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلْأَرْضِ يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ نُصِيبُ بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَآءُ وَلاَ نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Wakadhalika makanna liyoosufa fee al-ardhi yatabawwao minha haythu yashao nuseebu birahmatina man nashao wala nudeeAAu ajra almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:56)*

*Tafsir:* ***Na Kadhalika Tukamuweka Yusuf Katika Ardhi (Ya Misri) kuchukua Mamlaka Ndani yake Vyovyote vile kama atakavyo, hivyo tunavyowapa Rehma zetu tuwatakao na kamwe hatufanyi kua ni yenye kupotea Malipo ya Wafanyao Mema.***

Kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatubainishia haya tena pale aliposema:

﴿بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَلَهُ أَجْرُهُ عِندَ رَبِّهِ وَلاَ خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلاَ هُمْ يَحْزَنُونَ﴾

**Bala man aslama wajhahu lillahi wahuwa muhsinun falahu ajruhu AAinda rabbihi wala khawfun AAalayhim wala hum yahzanoona** *(Surat Al Baqara 2:112)*

*Tafsir:* ***Naam, kwa yeyote yule atakaeusalimisha Uso wake kwa Allah Subhanah wa Ta'ala na akawa ni Mwenye kufanya Mema basi bila ya shaka Malipo yake (atayakuta) kwa Mola wake. Kisha Juu ya hilo hatakiwi kua na khofu Juu yake Na wala Hatokua ni Mwenye Huzuni (kua labda baada ya kufanya Mema kwa Ikhlas kwa ajili ya Mola wake tu, kua hatoyakuta Malipo yake au hatoridhika na Malipo hayo, kwani Allah ni Mbora wa kulipa waja wake)***

Kwani baada ya Nabii Yusuf kuambiwa na Mfalme Al Rayyan '***Wa Allahi!*** **Mamlaka ya kila kitu katika ardhi hii ni haki yako Ewe Yusuf! Hivyo bila ya shaka unaweza kufanya unachotaka juu yake. Sisi ni watiifu juu yako.**'

Basi nae akasema kumwambia Mfalme Al Rayyan kua: '***Wa Allahi*** **Naapa kwa Jina La Mola wangu tena Mbele ya Hadhara ya Watu kua Nitawaacha huru watu wa Misri walio chini ya Mamlaka yangu na kisha nitawarudishia Mali zao na kila kitu chao baada ya mda maalum ukishawadia'**

Kwani katika kipindi hiki cha njaa basi ingawa Nabii Yusuf alikua ndio Msimamizi na Mmiliki wa Maghala ya chakula na hivyo ana uwezo wa kuchukua chakula anavyotaka lakini hata hivyo kamwe hakua ni mwenye kujilimbikizia chakula chake kwa ajili yake na wala wakati wa kula hakua ni mwenye kupapia chakula hicho hadi akashiba.

Nabii Yusuf alikua ni mwenye kula chakula kidogo sana na kuna baadhi ya siku alikua anafunga kabisa hata kula hali. Hivyo watu wakawa wanamuuliza, inakuaje unakula kidogo bila ya kushiba na pia unakua unakaa na Njaa wakati Maghala ya Chakula yapo chini ya Mamlaka yako?

Nabii Yusuf akajibu: '**Hakika Mimi Siwezi Kula sana kwani nna khofu kua nikila sana basi huenda nikasahau juu ya hali ya watu wangu ambao ni wenye njaa.**'

Hali hii ilikua pia katika Nyumba ya Mfalme kwani Nabii Yusuf aliamrisha kua Al Rayyan apikiwe mlo mmoja tu kwa siku ili kubana matumizi, kutofanya *Israf* na pia kumfanya Mfalme awe ni mwenye kuhisi shida wanazozipata watu wake.

Na bila ya shaka Al Rayyan aliridhia maamrisho hayo ya Nabii Yusuf na pia katika kugawa chakula chake hicho basi Nabii Yusuf hakujali kama Mtu ni Waziri, Tajiri au nani kwani wote alikua akiwagaia kipimo kimoja sawia cha chakula. Hivyo basi watu wote walikua ni sawa kwake yeye hakuna alie kua juu wala aliekua chini hadi yeye mwenyewe na Al Rayyan walikua wapo katika darja moja kimaisha na nyoyo za watu wa Misri zikawa ni zenye kujaa mapenzi juu ya Nabii Yusuf.

**KUKUTANA KWA KINA AL ASBATI NA NABII YUSUF.**

Kwani kama tulivyosema kua njaa hii ilienea katika eneo zima la ardhi ya Uarabuni, hivyo basi, kama ilivyokawaida ya Ibn Adam kua wanapokua na shida basi ndio hua wanapata maarifa zaidi ya kutaka kujikomboa na shida hio na hivyo hutumia akili na kila kitu walichojaaliwa ili kupata ufumbuzi. Hivyo habari zikaenea katika ardhi za jirani ya nchi ya Misri na watu wakasikia kua katika Ardhi ya Misri kuna Maghala ya vyakula na hivyo kuna uwezekano wa kupatikana chakula.

Habari hii ikawafikia kina *Al Asbati* (kaka zake kina Nabii Yusuf). Hivyo nao wakamwambia Baba yao Nabii Yaqub ambae bado alikua yupo katika hali ya majonzi ya kumpoteza mwanawe kipenzi kwa muda mrefu. Kwani kipindi hiki ilikua tayari imeshapita miaka 40 tangu Nabii Yusuf atoweke mbele ya macho ya Nabii Yaqub baada ya kutumbukizwa kisimani na kina *Al Asbati.*

Baada ya Nabii Yaqub kupata habari juu yanayotekea katika ardhi ya nchi ya Misri basi akawaambia watoto wake: ‘**Chukueni Bidhaa hizi nendeni katika ardhi ya Misri mkauze ili tupate Ngano ya Chakula.’**

Hivyo Al Asbat wakajitayarisha kwa safari ya kuelekea Misri huku kila mmoja wao akiwa ni mwenye kusimamia Ngamia wawili ambao wamebeba shehena ya Sufi na bidhaa zinazotokana na Maziwa ya Kondoo na Ngamia. Hivyo walikua ni watu 10 na Ngamia 20, kwani Nabii Yaqub hakukubali kumruhusu Ben Yamin ambae ni ndugu yake Nabii Yusuf kwa mama mmoja kufunga safari nao, hivyo yeye akabakia na Nabii Yaqub.

Naam katika siku Al Asbat wanaondoka Falestina kwa Nabii Yaqub kuelekea Misri Nabii Yusuf ili wapate kujikomba kutokana na njaa basi kwa upande wa Nabii Yusuf yeye akatimiza ahadi yake aliyompa Mfalme Al Rayyan ya kuwakomboa watu wake kwa kuwaita watu wa Misri na kuwauliza:

‘**Eni watu wangu wa Misri! Jee kweli ni kweli kua nyinyi nyote mnamilikiwa na nami na mko chini ya Mamlaka yangu?**’

Watu wa Misri wakajibu: ‘**Naam! Ndioo!**’

Nabii Yusuf akawaambia watu hao: ‘**Basi kwa hakika mimi nakuachieni huru nyote kwa ajili ya kutafuta Ridhaa ya mola wangu’**

Kwani Nabii Yusuf alikua ni mwenye kutafuta ridhaa za Mola wake kwa ajili ya Akhera yake.

**Walaajru al-akhirati khayrun lilladheena amanoo wakanoo yattaqoona** *(Surat Yusuf 12:57)*

*Tafsir:* **Na Kwa hakika malipo ya Akhera ni Bora zaidi, kwa Wale walioamini (Juu ya Allah) Na kisha wakawa ni wenye *Taqwa.***

Hivyo aya inatukumbusha nasi umuhimu wa kua na malengo ya Kukimbilia kufanya Mema kwa Ikhlas, kwa Uadilifu, kwa kumtii Muumba na kwa ajili ya Akhera kama alivyokua akifanya Nabii Yusuf.

Hivyo watu wote wa Misri wakawa wako huru wakajwa na furaha ikafanywa sherehe na hivyo watu hao wakawa ni wenye kumpenda zaidi Nabii Yusuf na kumuamini na kumthamini, na baada ya Nabii Yusuf kuwaachia huru watu wake basi akapata *Wahyi* kua ina Al Asbati wanakuja katika ardhi ya Misri kwa ajili ya kutafuta chakula.

Hivyo nae akawa taarifu watu maeneo ya Mipaka ya Kaskazini Masharki ambayyo ni maeneo ya Kusini mwa ardhi ya nchi ya Falesatina kua: '**Watakapowasili watu 10 wenye miili mikubwa mikubwa waliofuatana pamoja wakiwa na Ngamia 20 basi nitaarifuni, kisha watu hao waleteni kwangu moja kwa moja'** na baada ya wiki 2 Nabii Yusuf akapata habari kua wale watu 10 wamewasili.

Ambapo yaliyotokea baada ya hapo yanawekwa wazi na aya ifuatayo:

﴿وَجَآءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ﴾

**Wajaa ikhwatu yoosufa fadakhaloo AAalayhi faAAarafahum wahum lahu munkiroona** *(Surat Yusuf 12:58)*

*Tafsir:* ***Na Wakawasili Kaka zake Yusuf kisha Wakaingia kwake (Nabii Yusuf) akawajua Na wao Hawakuweza kumjua.***

Kwani aya yetu imetumia maneno mawili tofauti ambayo hata hivyo yanafanana kimaana. Kwani kwa upande wa Nabii Yusuf aya imetumia neno *Fa A'arafahum* ambalo linatokana na neno *Arafah* yaani Kujua, hivyo Nabii Yusuf *Fa A'arafahum* - Aliwajua kina Al Asbat, Lakini hapo hapo kwa upande ina Al Asbati basi aya imetumia neno *Munkiruuna* kumaanisha kua: Hawakumjua.

Ambapo neno *Munkiruuna* ni lenye kutokana na neno *Nakira* lenye maana ya Kuchukia, Kutokua na Ukaribu, Kutokua na ukaribu, Kutopendelea, Kua na Uadui, Kutuhumu. Hapa ukiangalia maana aya neno *Nakira* basi unaona kua haliingi akilini kimaana na namna lilivyotumika katika aya na namna nilivyotafsiri mimi.

Lakini sasa kwa upande mwengine, neno *Nakira* ndio lililotoa neno *Munkar* ambalo maana yake hua ni Kitu kinachochukiza, Kisichotakiwa Kukaribiwa na hivyo kua ni Kilichokatazwa. Hivyo Neno *Munkar* hua ni kinyume na Neno *Maa'ruf* ambalo humaanisha Kitu kizuri Kinachohimizwa Kukifanya.

Hapo hapo neno *Munkar* ndio lililotoa neno *Munkiruuna* ambalo hua ni lenye kumaanisha Wenye Kupinga ukweli na hivyo hua ni wageni wasioeleweka, au watu wanaoenda kinyume na mtizamo wa Kimaumbile wa Watu wengine kutokana na kutokujua kwao na hivyo hua haitakiwi kuwafuata wala kua na ukaribu nao.

Hivyo basi aya hii inatuonesha kua Nabii Yusuf aliwajua kina Al Asbati, lakini kwa upande wa kina Al Asbati basi wao hakawakumjua kwani walikua ni watu ambao Ufaham wa ulikataa kukubali na pia hata kufananisha ukweli kua aliepo mbele yao ni Ndugu yao Yusuf. Kwani Ufaham wao Haujali na hautaki kukubali kua wanao ndugu aitwae Yusuf na haujali kamkma yuko hai ama la, na hata kama unajali basi haiwezekani kwa ufaham wao kukubali kua mtu waliemuuza Mtumwa takriban miaka 40 iliyopita basi anaweza kua ndie Mtawala wa Misri aliepo mbele yao, ambae kwa mtu wa kawaida basi inakua vigumu kwako kumuangalia usoni mara mbili mbili.

Kwani Ingawa Nabii Yusuf alikua ni Mtu Mwenye Sura Nzuri, Tabia Nzuri mbele ya Watu wake na pia Mbele ya Mola wake kutokana na Taqwa yake lakini kwa wasiomjua basi alikua ni mwenye kutisha kutokana na Ukubwa wa Cheo cha Mamlaka yake, ambapo Watu wa ardhi ya Misri na wa ardhi za maeneno ya Nchi Jirani walikua wakimtegemea kujipatia riski yao ya Chakula kutoka kwake.

Hivyo mara tu Al Asbat walipoingia katika ardhi ya Misri na kukamatwa ghafla na kupelekwa mbele ya Mtawala basi waliingiwa na khofu kubwa sana, kiasi ya kua walipofikishwa mbele ya Nabii Yusuf basi hawakua ni wenye kumtizama usoni Nabii Yusuf.

Hivyo walipofika mbele yake basi Nabii Yusuf baada ya kusalimiwa nao kwa Kiyahudi nae akawauliza: '**Hebu niambieni imekuaje nyinyi mmetoka Falestina na kuja huku katika Ardhi ya Misri kwa lengo. Kwa sasabu hakika mimi silijui lengo lenu la kutoka kote huko mlikotoka na kuja huku, hivyo hebu niambieni ukweli ili nipate kufaham**.'

Al Asbati wakasema kwa unyenyekevu huku wakiwa wanatetemeka: '**Ewe Mfalme Mtukufu hakika sisi ni Wafugaji tuliotoka katika ardhi ya Falestina kwa sababu ya kukumbwa na maafa ya ukame katika maeneo yetu, hivyo hatukuja huku kwa sababu yeyote ile isipokua ni kwa ajili ya kutafuta Chakula kwa ajili ya familia zetu tu.'**

Kwani Ingawa Nabii Yusuf anawajua kua wayasemayo ni kweli na hivyo akaanza kuingiwa na Huruma Juu ya Kaka zake hawa na ndugu yake na Baba yake na hivyo ni mwenye hamu kubwa sana ya kutaka kujua kuhusu Baba yake na Ndugu yake Ben Yamin. Lakini aliamua kujikaza na kuonesha kua hawajui ili awaangalie zaid juu ya Mtizamo wao kwake na kwa Ndugu yake na Baba yake.

Hivyo akawauliza: '**Jee mimi nitathitisha vipi juu ya Ukweli wa hayo mnayoyasema? Kwani inawezekana kua ikawa nyinyi ni Majasusi mmekuja kuipeleleza nchi yangu na hivyo mnataka kujua udhaifu wake kabla ya kuivamia kwa sababu ya njaa katika ardhi yenu'**

Suali hili lililojaa tuhuma nzito lilikua ni zito sana kwa kina, hivyo wakazidi kuingiwa na Khofu na kuanza kujuta kwa nini wakaja kutafuta chakula katika Mji huu, kwani tayari ishakua balaa roho mkononi. Hivyo wakazidi kua wanyenyekevu na kuanza kujitetea zaid kwa kusema: '**La! Ewe Mfalme mtukufu! *Wa Allahi!* Hakika sisi si Majasusi kwani sisi ni ndugu wa baba mmoja ambae ni Mtu Mzima Mzee sana na hali yake kiafya ni Dhaifu, yeye ni Nabii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na ni mcha Mungu sana ambae anaitwa Yaqub Ibn Is-haq Ibn Ibrahim'**
Nabii Yusuf kawauliza: '**Jee kwenu nyie Mmezaliwa Wangapi?**'

Kina Al Asbati wakajibu: '**Kwa hakika sisi tulikua 12 lakini mmoja wetu alienda Mwituni na akapotea na kwa kua Baba yatu alikua akimpenda sana kuliko sote, hivyo Baba yetu kadhoofika kutokana na Kupotea kwake'**

Baada ya kusikia Maneno haya basi Moyo wa Nabii Yusuf ukajawa na huzuni kubwa sana, lakini hata hivyo akaendelea kuwauliza. '**Sawa, nyinyi mmesema kua mpo 12, mmoja kapotea na jee huyo mwengine aliebakia yuko wapi?'**

Al Asbati wakajibu: '**Mmoja wetu kabakia Nyumbani pamoja na Baba yetu kwani yeye ndie Baba mmoja Mama mmoja na ndugu yetu aliepotea, hivyo Baba hua anapata faraja anapokua pamoja nae baada ya kupotea huyo ndugu yetu'**

Nabii Yusuf akauliza: '**Sawa, ila tunarudi kule kule mwanzoni mwa mahojiano yetu. Ambapo kuna suali ambalo sijapata jibu lake. Wakati mimi nimekua mkarimu kwenu, nimekusaidieni lakini hamkunijibu kwa kuniridhisha kutokana na nilivyokuulizeni. Hivyo jee nitathibitisha vipi kua nyinyi si Majasusi? Jee ni nani atakaenitbitishia hilo?**'

Ama kuhusiana na suali hili basi tayari ushakua Mtihani mkubwa sana kwa kina Al Asbati kwani mbali ya kujitetea kote, lakini haiwezekani kwa kina Al Asbati kumthibitishia Mfalme, hivyo wakaona litakalo kua na liwe, wakajibu: '**Ewe Mfalme Mtukufu! Hakika hapa katika ardhi yako ni wageni hivyo hakuna anaetujua'**

Nabii Yusuf akasema: '**Sasa ili mimi nikuaminini kua mnayoyasema kua ni ya kweli basi nileteeni huyo mdogo wenu mliemuacha kwa baba yenu, na kisha baada ya hapo ndio nitaamaini na kuridhika na maneno yenu'**

Maneno haya yaliwashangaza sana kila Al Asbati wakapigwa na bumbuwazi na kuanza kutizamana, kwani kwao wao bora wangekamatwa na kufungwa jela, kuliko kufanya analotaka kufanyiwa nao Mfalme huyo aliepo mbele yao. Kwani wanajua kua bila ya shaka Nabii Yaqub hakubali kumtoa Ben Yamin hususan baada ya kutoweka kwa Nabii Yusuf, hivyo wakasema: '**Kwa hakika Baba yetu hatokua tayari kuturuhusu kuja nae Ben Yamin lakini hatuna la kufanya hivyo itabidi tumshawishi tu.**'

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuambia haya pale aliposema:

﴿وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ٱئْتُونِى بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّىٓ أُوفِى ٱلْكَيْلَ وَأَنَا۠ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ۞ فَإِن لَّمْ تَأْتُونِى بِهِۦ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِندِى وَلَا تَقْرَبُونِ ۞ قَالُوا۟ سَنُرَٰوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ﴾

**Walamma jahhazahum bijahazihim qala i/toonee bi-akhin lakum min abeekum ala tarawna annee oofee alkayla waana khayru almunzileena; Fa-in lam ta/toonee bihi fala kayla lakum AAindee wala taqrabooni; Qaloo sanurawidu AAanhu abahu wa-inna lafaAAiloona;** *(Surat Yusuf 12:59-61)*

*Tafsir:* ***Na kisha baada ya kuwapa mizigo yao akasema (Nabii Yusuf kuwaambia Al Asbati) Nileteeni Ndugu (Ben Yamin) yenu upande wa baba yenu. Jee hamjaona nnavyolipa kiukamilifu Na kua mimi ni M-bora wa Kukaribisha wageni? Na Kama Hamkumleta kwangu basi hamtopata kitu kutoka kwangu na Wala msije Mkanikaribia Wakasema (Kina Asbati) Tutajaribu kumuombea ruhusa kwa baba yake na bila ya shaka Tutafanya hivyo.***

Nabii Yusuf akawaambia: '**Naam itabidi mfanye kila mnachoweza kumthibitishia Baba yenu ili huyu ndugu yenu aje hapa mbele yangu, kwa sababu mimi nitamzuia mmoja wenu hapa na hatoondoka hadi mumlete huyo ndugu yenu kama uthibitisho kua ni wakweli.'**

Kina Al Asbati wakaona kua hapa hakuna njia nyengine ya kujioka isipokua kufanya kama atakavyo Mfalme. Hivyo itabidi sasa tuchague atakaebakia hapa na wakapiga kura ambayo matokeo yake ikamuangukia Simiun ambae ikambidi abakie. Baada ya kukubaliana juu ya hilo basi Nabii Yusuf akaamrisha wapewe Chakula kiasi cha kurudi nacho kwa baba yao katika ardhi ya Falestina. Kwani hapa Nabii Yusuf akanyanyuka na kuondoka, huku akimwambia mfanyakazi wake kua awarudhshie bidhaa zao watu hao bila ya wao wewenye kujua kama zinatuambia aya:

﴿وَقَالَ لِفِتْيَانِهِ ٱجْعَلُوا۟ بِضَاعَتَهُمْ فِى رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ﴾

**Waqala lifityanihi ijAAaloo bidaAAatahum fee rihalihim laAAallahum yaAArifoonaha itha inqalaboo ila ahlihim laAAallahum yarjiAAoona** *(Surat Yusuf 12:62)*

*Tafsir:* **Akamwambia Mfanyakazi wake (anawapimia watu chakula) Watilie bidaa zao katika Mifuko/Magunia yao (waliyokuja nayo) Ili Wajue kuhusiana nazo watakaporudi kwa watu wao Ili wapate kurudi tena.**

Hivyo Nabii Yusuf akaamrisha kua kina Al Asbati warudishiwe vitu vyao ndani ya magunia yao kisha watiliwe na Ngano yao humo humo kwenye Magunia yao, waliyokuja nayo, bila ya wao kujua, na hawatakiwi kujua kua wamerudishiwa Bidhaa zao wasizione hadi watakaporudi na kuwasili Falestina kwa baba yao, ili wapate kupata uaminifu zaid wa kutaka kurudi tena kumfuata Simiyun pamoja na Ben Yamin.

Ama kuhusina na ayah hii basi Wanazuoni wametofautiana juu ya kusudio la kwanini Nabii Yusuf akaamrisha kua kaka zake hawa yaani ina Al Asbati warudishiwe vitu vyao, kwani wako wasemao kua: **Nabii Yusuf alifanya hivi kwa sababu ya kua na khofu kua baba yao, hatokua na pesa za kutosha kwa ajili ya kufungwa safari ya mara ya pili kwa Nabii Yusuf mara tu baada ya kurudi kwao**.

Na kuna wasemao kua: **Kwa kua kwake yeye ilikua si jambo jema kuwalipisha watu wa familia yake kwa ajili ya chakula chao basi aliamua kuwarudishia ili kuwaonesha ukarimu wake na huruma yake juu yake. Na alifanya hivyo kwa sababu alikua anajua Uaminifu wao juu ya mali za watu wengne amba ndio utawapelekea wao kurudisha malipo hayo kwake baada ya kujua hio sio haki yao.**

Hivyo ina Al Asbatiwakafunga safari hadi nchini Falestina bila ya kujua kua bidhaa zao zimo ndani ya magunia ya vyakula vyao na walipofika kwa Nabii Yaqub basi wakamwambia. '**Ewe Baba yetu hakika sisi tumekutana na mtu mkarimu ambae hatujawahi kuona katika maisha yetu kwani hakuna hata mmoja katika watu wako anaemfikia kwa ukarimu wake.**'

Nabii Yaqub akasema: '**Kama mkionana nae tena Mfalme wa Misri basi mwambieni kua Baba yetu anakuombea Dua na kukutakia Salama na Amani kutokana na Ukarimu wako.**'

Kisha Nabii Yaqub akauliza: '**Mbona Simiyun simuoni? Jee yuko wapi? Na imakuaje mbona hamjarudi nae**?'

Hapa sasa ina Al Asbatiikabidi waelezee hali ilivyokua na yaliyowakuta na masharti waliyopewa, hivyo wakamwambia Nabii Yaqub:

﴿فَلَمَّا رَجَعُوا إِلَىٰ أَبِيهِمْ قَالُواْ يٰأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ﴾

**Falamma rajaAAoo ila abeehim qaloo ya abana muniAAa minna alkaylu faarsil maAAana akhana naktal wa-inna lahu lahafi*dh*oona** *(Surat Yusuf 12:63)*

*Tafsir:* ***Na kisha waliporejea kwa Baba yao wakasema Ewe Baba yetu Hatutopewa hata chembe ya Ngano (Tutakapoenda tena bila ya Ben Yamin) Hivyo Mruhusu Pamoja nasi Ndugu yetu ma tutapata na bila ya shaka sisi Tutamhifadhi.***

Kwani Nabii Yaqub akashangaa na kusema:

﴿قَالَ هَلْ آمَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلاَّ كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰ أَخِيهِ مِن قَبْلُ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَافِظاً وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّاحِمِينَ﴾

**Qala hal amanukum AAalayhi illa kama amintukum AAala akheehi min qablu faAllahu khayrun hafi*dh*an wahuwa arhamu alrrahimeena** *(Surat Yusuf 12:64)*

*Tafsir:* ***Jee Nikuaminieni juu yake kama vile nilivyo kuaminieni juu ya Kaka yake hapo kabla? Lakini Allah ni M-bora wa kuhifadhi Na Kwa Hakika yeye ni Mwingi wa Huruma miongoni mwa wenye Huruma.***

Anasema Kaab Al Ahbari kua: **Wakati Nabii Yaqub alipowaambia ina Al Asbatikua: faAllahu khayrun hafi*dh*an wahuwa arhamu alrrahimeena yaani *Lakini Allah ni m-bora wa kuhifadhi na kwa hakika yeye mwingi wa huruma na miongoni mwa wenye Huruma*.**

Basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema '**Hakika nnakuhakikishia ewe Yaqub. Kua kutokana na uwezo wangu na utukufu wangu kua kutokana na kunitegemea kwako basi nitakurudishia watoto wako wote'**

Baada ya kukubaliana juu ya jambo hilo na Nabii Yaqub basi kina Al Asbati wakashusha shehena zao na kuanza kufungua Magunia yao ya Ngano waliyotoka nayo Misri na mara ghafla wakakumbana na Mshangao mkubwa sana ambao hawakuutegemea abadan, hivyo wakasema kumwambia Nabii Yaqub kama inavyoweka wazi aya:

﴿وَلَمَّا فَتَحُواْ مَتَاعَهُمْ وَجَدُواْ بِضَاعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ قَالُواْ يٰأَبَانَا مَا نَبْغِي هَـٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا
وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ﴾

**Walamma fatahoo mataAAahum wajadoo bidhaAAatahum ruddat ilayhim qaloo ya abana ma nabghee hadhihi bidhaAAatuna ruddat ilayna wanamieru ahlana wanahfa*dh*u akhana wanazdadu kayla baAAeerin dhalika kaylun yaseerun** *(Surat Yusuf 12:65)*

*Tafsir:* ***Na kisha baada ya kufungua mizigo yao wakakuta Bidhaa zao wamerudishiwa wakasema (Kumwambia Nabii Ibrahim) Ewe Baba yetu! Tutake nini sisi zaidi? Kwani hizi ni Bidhaa zetu tumerudishiwa wenyewe. Hivyo (Mara nyengine tukienda) Tutaleta Chakula zaid kwa Familia zetu Na Tutamlinda Ndugu yetu (Ben Yamin) Na tutazidisha Shehena moja zaidi, kwa Hakika Kiasi hiki ni Rahisi (Kwa Mfalme kutupa)***

Naam, Wanasema wenye kujua kua mara tu Nabii Yaqub kupokea na kufungua shehena hio, basi aligawa nusu nzima ya Shehena hio kwa watu wa Falestina kisha baada ya mda wa kukaa na kupumzika basi kina Al Asbati wakajitayarisha kwa safari ya kurudi tena Misri.

Hivyo wakamkumbusha tena Nabii Yaqub juu ya kumchukua na kuenda nae pamoja Ben Yamin nchini Misri. Nabii Yaqub akawaambia:

﴿قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقاً مِّنَ ٱللَّهِ لَتَأْتُنَّنِي بِهِ إِلاَّ أَن يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّآ آتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ﴾

**Qala lan orsilahu maAAakum hatta tu/tooni mawthiqan mina Allahi lata/tunnanee bihi illa an yuhata bikum falamma atawhu mawthiqahum qala Allahu AAala ma naqoolu wakeelun.** *(Surat Yusuf 12:66)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub) Siwezi kumtuma pamoja Nanyi. Hadi Mtakaponiahidi (Kwa Kuapa) kwa Jina la Allah Kua Mtamrudisha kwangu isipokua (Labda) Iwe Mmezidiwa nguvu (Nyote na kwa pamoja maadui zenu). Na kisha baada ya kula kiapo chao akasema (Nabii Yaqub) Hakika Allah Ni Wakili juu ya Tuliyoyasema.***

Kwani Nabii Yaqub bado ana khofu kua huenda akampoteza Ben Yamin, ndugu yake Nabii Yusuf baada ya kumpoteza Nabii Yusuf mwenyewe. Na kwa kua safari ya kutoka Falestina hadi Misri kwa miguu ni siku 18 na hajui njiani kitatokea nini, basi akaamua kuwaapisha kua vyovyote itakavyokua basi lazima warudi nae, hata kama wakivamiwa na majambazi njiani au na maadui, basi wapigane kwa nguvu zao zote ili warudi nae Ben Yamin.

Hivyo ina Al Asbatiwakakubali na kula kiapo, kisha wakajitayarisha kwa safari, huku Nabii Yaqub akiwaambia kua:

'**Nakuusieni kua mkifika kwa Mfalme wa Misri basi mwambieni kua hizi ni bidhaa mlizoenda nazo katika mara ya kwanza na mmezikuta ndani ya magunia yenu, itakua ni wafanyakazi wamevisahau ndani yake, au wameghafilika na kukosea, hivyo tumezirudisha kwa sababu si halali yetu, kwani enyi watoto wangu huenda ikawa nyinyi mmejaribiwa na kupewa mtihani na Mfalme huyo. Hivyo hazina wema ndani wala salama ndani yake, zirudisheni kwa Mfalme**.

**Jambo la Pili ni kua mkifika Misri basi kamwe Msitumie njia moja ya kuingilia katika ardhi, ya nchi hio gawanyikeni kwa kutumia njia tofauti ili msije mkafanyiwa uhasidi.'**

Kwani Nabii Yaqub anawajua watoto wake, walikua *Ma-shaa Allah* wana maumbo yenye miili mikubwa na yenye nguvu kama namna alivyokua Nabii Musa *Alayhi Salam.* Na hata Nabii Yusuf mara ya kwanza alipowaambia Walinzi wake wa mipakani basi aliwaelezea kwa ukubwa wa maumbo yao na uzuri wao kwani walikua tofauti na watu wa Misri na kisha ndio akataja idadi yao.

Hivyo Nabii Yaqub hapa alikua anatumia busara kuwakinga watoto wake na madhara tofauti watakapoingia katika mji wa Misri inayoelezea haya ni ile aya inayosema:

﴿وَقَالَ يٰبَنِيَّ لاَ تَدْخُلُواْ مِن بَابٍ وَاحِدٍ وَٱدْخُلُواْ مِنْ أَبْوَابٍ مُّتَفَرِّقَةٍ وَمَآ أُغْنِي عَنكُمْ مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيْءٍ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلاَّ لِلَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ﴾

**Waqala ya baniyya la tadkhuloo min babin wahidin waodkhuloo min abwabin mutafarriqatin wama oghnee AAankum mina Allahi min shay-in ini alhukmu illa lillahi AAalayhi tawakkaltu waAAalayhi falyatawakkali almutawakkiloona.** *(Surat Yusuf 12:67)*

*Tafsiri:* ***Na akasema (Nabii Yaqub) Enyi Watoto wangu Msipite kwa kutumia Geti Moja (Mtakapoingia katika Mpakani mwa Misri) Na Bali ingieni kwa kupitia Milango tofauti na siwezi kukuepusheni na chochote kutoka kwa Allah kwani kwa hakika hakuna Maamuzi isipokua ni yake Allah na kwake yeye ndio nnategemea na ni kwake yeye hua na mategemeo kwa wale wenye kutegemea.***

Aya iko wazi, kabisa lakini ina funzo na hikma ambayo imejificha, Funzo na Hikma hio ni kua ingawa *Allah Subhanah wa Ta'ala* amesema kua:

**Waamma biniAAmati rabbika fahaddith.***(Surat Adh Dhuha 93:11)*

*Tafsir:* ***Na Juu ya Neema za Mola wako zihadithie.***

Lakini pia unatakiwa uangalie nani na nani Unawaelezea juu ya Neema hizo kutoka kwa Mola wako, kwani si kila mtu ni mwenye kukutakia kheri. Wengine hua ni maadui zako. Hivyo basi Maneno ya Nabii Yaqub yanatufunza kua: **Unapokua na Neema na una khofu ya Kijicho au Hasad kutoka kwa watu wasiokutakia Mema basi Usizitangazie Neema zako**.

Na bila ya shaka Nabii Yaqub alikua na khofu juu ya Watoto wake kutokana na uzuri wao kimaumbile. Lakini hapo hapo anawawekea wazi kua hakuna anaeweza kubadilisha alipangalo *Allah Subhanah wa Ta’ala* litokee kua lisitokee, isipokua ni muhimu kumtegemea *Allah Subhanah wa Ta’ala* katika kila jambo.

Na kwa upande mwengine pia aya inatuonesha umuhimu wa kua makini na kuchukua tahadhari katika mambo yetu na wala tusiwe ni wenye kupenda kufanya *Mukhatarat* yaani kuhatarisha kitu iwe kwa kukusudia au kwa kutokusudia.

Tunaporudi katika kisa basi tunaona kua katika kipindi hicho basi, ilikua kuna mageti manne ambayo ndio yanayotofautisha baina ya ardhi ya nchi ya Misri na ardhi ya Palestina na hivyo unapoingia ndani yake kutokea Upande wa kaskazini basi ndio hua kunaainisha kua umeingia ndani ya ardhi ya Misri.

Hivyo kabla ya kufika mpakani basi Al Asbati (Watoto wa Nabii Yaqub ndugu zake Nabii Yusuf) wakafanya kama walivyoamrishwa na Baba yao na wakagawanyika katika makundi manne tofauti na kila kundi likapita njia yake. Hivyo Ben Yamin (Ndugu yake Nabii Yusuf kwa Mama na Baba mmoja) akawa ni mwenye kufuatana na Juda na wao watu wawili hawa peke yao wakawa ni wenye kupitia geti moja. Kutokana na hivyo basi, Ben Yamin na Juda waka ni watu wa mwanzo miongoni mwa kina Al Asbati kuwasili katika Kasri la Nabii Yusuf na kuwasubiri wenzao.

Nabii Yusuf alipopata habari kua kuna wageni wake kutoka Falestina basi akaamrisha wageni wakaribishwe ndani. Kabla ya kuondoka Falestina basi Nabii Yaqub alimpa Ben Yamin zawadi ya kumpelekea Mfalme wa Misri. Hivyo wakakaribishwa kina Al Asbati mbele ya Mfalme ambae ni Nabii Yusuf.

Wakasalimiana nae, kisha Ben Yamin akatoa zawadi aliyopewa na Nabii Yaqub na kusema: '**Anasema Baba yetu Nabii Yaqub kua**: '**Hakika mimi nimekirithi hiki kilemba kutoka kwa Babu yangu Nabii Ibrahim *Khallilu Allah*, Hivyo nakukabidhi wewe kama zawadi kutoka kwangu''**

Kwani kipindi chote hiki Nabii Yusuf alikua yupo mbele yao lakini haonekani uso wake kwa sababu amevaa Kilemba na kuziba uso wake kabakisha macho yake tu, kama vile wanavyovaa watu wa Jangwani wanapojizuia na upepo uvumao na kupeperusha mchanga na vumbi hivyo hujiziba pua na midomo yao kwa kutumia vilemba vyao ili vumbi lisiwaingie Mdomoni na Puani. Hivyo mfanyakazi wa Nabii Yusuf akapokea zawadi hio.

Kisha Juda akasema: '**Na Hizi ni Bidhaa ambazo tumzikuta kwenye Magunia yetu, tulipokuja mara ya kwanza na kurudi nyumbani, hivyo tumerudsha kwa sababu sio vitu vyetu, inawezekana ikawa tumetiliwa kimakosa pamoja na chakula ulichotupa'**

Nabii Yusuf akajibu: '**Naam, bila ya shaka Mlilolifanya ni jambo Sahih kuvirudisha na hii ni kwa sababu hamkujuulishwa kua hivi vitu mimi sina haja navyo, nimekupeni vikusaidieni njiani.'**

Kisha Nabii Yusuf akasema kumwambia Mfanyakazi wake: '**Tayarisha Chakula kwenye Meza nne tofauti.**'

Nabii Yusuf akawaambia kina Al Asbati: '**Nyie mlisema kua ni ndugu wa Baba mmoja lakini Mama zenu ni tofauti, hivyo kila tumbo la Mama mmoja likae kwenye Meza moja Peke yake.'**

Naam..Hivyo meza moja wakakaa watoto wa Liah ambao ni Rubin, Judah, Simiyun na Levi.

Meza ya Pili wakakaa watoto wa Zilfa ambao ni Dan, Naftali na Rubalin.

Meza ya tatu wakakaa watoto wa Bilha ambao ni Jad, Yashjar na Ashar.

Meza ya nne wanakaa watoto wa Rashel ambao ni Yusuf na Ben Yamin, hivyo akakaa Ben Yamin peke yake, ambae ghafla Ben Yamin akaanza kulia kwa huzuni peke yake!

Baada ya kuanza kulia basi Nabii Yusuf akauliza: '**Kwanini huyu ndugu yenu analia**?'

Hapo Ben Yamin akajibu: '**Kwa hakika, mimi nimekaa hapa kwenye chakula changu huku nikifikiria, kua Jee kama ingekua yule kaka yangu Yusuf ambae amezaliwa pamoja nami yuko nami sasa hivi basi si angekua anakula nami?**'

Kwani Nabii Yusuf aliposikia hivyo basi akasema kuwaambia kina Al Asbati: '**Nakuombeni kua Mpeni ruhusa huyo ndugu yenu aje kula pamoja nami**.'

Al Asbati waliposikia hivyo basi wote wakanyanyuka kutoka katika sehemu walizokua wamekaa na kisha wakasema kwa heshima mbele ya Nabii Yusuf: '**Bila ya Shaka hilo litakua ni jambo la heshima sana kwa familia yetu ewe Mfalme Muaminifu'**

Hivyo Ben Yamin akachukuliwa na kupelekwa katika sehemu tofauti na sehemu ya Kulia chakula cha wageni, akapelekwa katika sehemu anayokula Mfalme peke yake. Alipofika basi akakaa kitako,

chakula kikaletwa mbele yake na mfalme akaingia baada yake na akakaa kitako na yeye pia akawekewa chakula mbele yake.

**KUZUIWA KWA BEN YAMIN KATIKA ARDHI YA MISRI.**

Naam ni kawaida ya Ibn Adam kua hawezi kula hadi aufungue mdomo wake. Hivyo baada ya kukaa kitako na chakula kuletwa mbele yake, basi Mfalme huyo aliyepo mbele ya Ben Yamin akaufunua Uso wake ili aanze kula chakula kilicho mbele yake! *Subhana Allah!*

Kwani mara tu baada ya Mfalme kufunua uso wake, basi Ben Yamin akainua uso wake, na macho yake yakakutana na Uso ambao ulimsababishia Mshangao uliochanganyika na Mshtuko ambao uliupelekea Ufahamu wake kushindwa kutafakari na kutafsir kile unachokiona Mbele yake. *Ya Allah!*

Kwani ili kua kama kwamba Ben Yamin ameona Jini mbele yake, kwa sababu hakuweza kuamini kiumbe kilichopo mbele yake, ambae ni Mfalme kua si Mwengine bali ni Nabii Yusuf Ibn Nabii Yaqub Ibn Nabii Is-haq Ibn Nabii Ibrahim ambae kwa ufahamu wake basi ni kua kaka yake huyo ameshafariki takriban miaka 40 iliyopita. Hivyo Ben Yamin hapo hapo akaanguka kwa mshtuko! Na kuzimia!

Kwani kwa haraka sana Nabii Yusuf nae akaruka alipokuwepo na kumkimbilia Ben Yamin alipoangukia. Akaamrisha maji yaletwe, kisha akamrushia rushia maji usoni na Ben Yamin akazindukana na kupata ufahamu wake huku akiwa hana nguvu. Nabii Yusuf akamuuliza: ‘**Vipi imekuaje? Unaumwa na nini? Kifafa au?**’

Ben Yamin akasema: ‘**La Hakika sisi tunatokana na Kizazi cha Manabii hivyo hatuwezi kuumwa na maradhi ya Kifafa. Ila nana kama macho yangu yanataka kunisaliti, kwani yananidanganya, na Ufahamu wangu pia nao naona unataka kunisaliti na kunitia wazimu, kwani Ewe Mfalme Mtukufu Hakika mimi nakuona wewe kua umefanana sana na kaka yangu Yusuf aliepotoea miaka mingi iliyopita, hivyo lizimia kutokaa na Mshtuko’**

Nabii Yusuf akasema: ‘**Bila ya shaka macho yako hayakusaliti wala Ufahamu wako hautaki kukutia wazimu, kwani mimi ndie Yusuf Ibn Yaqub Ibn Is-haq Ibn Ibrahim *Khallil Allah*. Ewe Ben Yamin, hakika mimi ndie Kaka yako niliepotea miaka 40 iliyopita.’**

Naam, baada ya kusikia maneno hayo basi Ben Yamin badala ya kua apate nguvu, basi akaanguka na Kuzimia tena kwa mara ya pili!

Anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika *Surat Yusuf* kua:

﴿وَلَمَّا دَخَلُواْ مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغْنِي عَنْهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيْءٍ إِلاَّ حَاجَةً فِي نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَاهَا وَإِنَّهُ لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَاهُ وَلَكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ﴾

**Walamma dakhaloo min haythu amarahum aboohum ma kana yughnee AAanhum mina Allahi min shay-in illa hajatan fee Nafsi yaAAqooba qadaha wa-innahu ladhoo AAilmin lima AAallamnahu walakinna akthara alnnasi la yaAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:68)*

*Tafsir: **Na walipoingia kama alivyoamrisha baba yao, haikuwasaidia chochote dhidi ya (Majaaliwa) ya Allah Isipokua hii ilikua na kama ilivyotaka Nafsi ya Yaqub Kufanya juu ya jambo hilo Na Kwa hakika sisi tulimjaalia Ilm kwani Tulimfundisha Lakini watu wengi hawajui.***

Kwani tumerudi kwenye aya Hii kwa sababu tumeizungumzia sehemu yake bila ya kugusia juu ya namna kina Al Asbati walivyoingia Misri na kwanini wakaingia, isipokua tulisema kua walifanya hivyo kwa sababu ya kujikinga na Husda, lakini hata hivyo tunapoiangalia aya hii basi tunaona kua kulingana na mtizamo wa Sufyan Ath Thawri basi yeye anasema kua:

'**Aya inatuonesha Kua Nabii Yaqub alikua akiishi kulingana na Ilm yake aliyokua nayo, hivyo alikua akimtegemea *Allah Subhanah wa Ta'ala* lakini hapo hapo alikua pia akifanya jitihada zake binafsi kwa kutumia akili na ufaham wake kutokana na Ilm aliyopewa na Mola wake**.'

Hivyo tunaingia katika aya yetu ya 69 ambayo inatuonesha namna Nabii Yusuf alivyokutana na ndugu yake Ben Yamin wakati walipokua peke yao, baada ya Ben Yamin kuzindukana kutokana na Kuzimia kwa mshtuko kwa kusema:

﴿وَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ آوَىَ إِلَيْهِ أَخَاهُ قَالَ إِنِّيَ أَنَاْ أَخُوكَ فَلاَ تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ﴾

**Walamma dakhaloo AAala yoosufa awa ilayhi akhahu qala innee ana akhooka fala tabta-is bima kanoo yaAAmaloona** *(Surat Yusuf 12:69)*

*Tafsir: **Na Walipoingia kwa Yusuf akamchukua Ndugu yake (Ben Yamin) akasema (Nabii Yusuf): Hakika mimi ni kaka yako hivyo Usihuzunike juu ya walichokua wakikifanya***

Hivyo baada ya Ben Yamin kizidukana kwa mara ya pili, kutokana na mshtuko alioupata basi Nabii Yusuf akamkumbatia Ben Yamin na kumfariji hadi akatulia, kisha akamuuliza: '**Hebu niambie Baba yangu anaendeleaje**?'

Kwani Ben Yamin akajibu: '**Hakika ni Kutokana nawe basi Baba ameingia katika nyumba ya Huzuni ndani ya Maisha yake na alilia hadi akawa kipofu kutokana na kupotea kwako'**

*Subhanah Allah!*

Maneno haya yalimuuma sana Nabii Yusuf kiasi ya kua nae akalia hadi akazimia. Alipopata faham akamwambia Ben Yamin: '**Kula chakula chako nikueleze yaliyonifika baada ya kuagana nawe nyumbani pamoja na Baba.'**

Naam Ben Yamin akala chakula kisha Nabii Yusuf akaanza kumhadithi yaliyomtokea tangu mwanzo, alipopigwa, alipoingizwa Kisimani, alipotolewa, Alipouzwa kama Mtumwa, aliponunuliwa, habari ya Zulaykha, alipoingizwa Gerezani namna alivyotoka hadi walipofikia hapo walipo akiwa na wadhifa wa Ufalme.

Kisha Nabii Yusuf akamwambia Ben Yamin: '**Usimuelezee Mtu hata mmoja juu ya niliyokuambia, kwani nataka kuwapa Adhabu hawa kina Al Asbati kwa kiasi fulani na kwa mda fulani.'**

Ben Yamin akamkumbatia tena kaka yake akampa pole kisha akamwambia: '**Ama kwa hakika Uamuzi ni wako kwani najua kua utafanya lile lililobora kwao'**

Tunapoangalia ayah hii ya 69 ya *Surat Yusuf* basi tunaona kua katika mtizamo mwengine basi kuna wasemao kua: **Baada ya Ben Yamin kulia kua yuko peke yake mezani basi Nabii Yusuf akaomba kua ale nae pamoja chakula hicho ambapo kina Al Asbati wakamkubalia ombi hilo**.

Hivyo Ben Yamin akaingia katika chumba cha kulia chakula Mfalme mwenyewe na walipokua peke yao basi Nabii Yusuf bila kujifungua uso wake akauliza: '**Jee unaitwa Nani?**'

Ben Yamin akajibu: **'Mimi naitwa Ben Yamin.'**

Nabii Yusuf akauliza**: 'Jee jina lako maana yake ni nini?'**

Ben Yamin akasema: **'Mwenye huzuni, kwani Mama yangu alifariki mara tu baada ya kuzaliwa kwangu.'**

Nabii Yusuf akauliza: '**Mama yako alikua naitwa Nani?**'

Ben Yamin akajibu: '**Alikua anaitwa Rashel Bint Laban Ibn Nahur.'**

Nabii Yusuf akamuliza: '**Jee una watoto wangapi?**'

Ben Yamin akajibu: '**Nna watoto 10 ambao wote nimewapa Majina yanayoenda sambamba na jina la kaka yangu kipenzi ambae ni Yusuf alietoweka.'**

Nabii Yusuf akasema: '**Bila ya shaka alikutia huzuni sana huyu kaka yako kutokana na kutoweka kwake. Hivyo jee hayo Majina yananasibiana nae kivipi?'**

Ben Yamin Akasema: '**Majina yao ni: Baliya, Akhyar, Ashkal, Ahya, Khayyar, Nuuman, Ward, Ras, Haytham na Aytam.'**

Nabii Yusuf akauliza juu ya maana ya Majina hayo ya watoto wa Ben Yamin ambayo yamenasibishwa na Nabii Yusuf.

Ben Yamin akasema:

**1-*Baliya* kwa sababu kaka yangu Yusuf Kamezwa na Ardhi.**

**2-*Akhyal* kwa sababu kaka yangu ni mkumbwa wangu kwa upande a Mama yangu.**

**3-*Ashkal* kwa sababu kaka yangu Yusuf ndie ambae Baba yangu amepewa Mtihani na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa sababu yake.**

**4-*Ahya* kwa sababu angekua hai.**

**5-*Khayyar* kwa sababu alikua mtu wa kheri.**

**6-*Nuuman* kwa sababu alikua ni mtu mwenye Neema.**

**7-*Ward* kwa sababu alikua Mzuri kama Waridi.**

**8-*Ras* kwa sababu umuhimu wake kwangu ni kama umuhimu wa kichwa changu kwangu.**

**9-*Haytham* kwa sababu baba yangu kaniambia kua Yusuf yuko hai.**

**10-*Aytam* kwa sababu kama nikiuuona Uso wake basi kwangu mie itakua ni kipenzi cha Moyo wangu na Utulivu wa Jicho langu na furaha yangu hapa Duniani kukamilika kwake itatokana na yeye.**

Kwani Nabii Yusuf aliguswa sana na maana ya majina haya ya watoto wa ndugu yake ambayo Ben Yamin amewapa watoto Hao kwa sababu ya mapenzi yake kwa kaka yake!

Hivyo akasema: '**Jee ungependa mie Mfalme niwe kaka yako badala ya kaka yako Yusuf aliepotoea**?'

Ben Yamin akajibu: '**Ewe Mfalme hakika wewe ni Mu Mkarimu sana lakin inabidi ufaham kua wewe hukuzaliwa kutokana na ndoa ya Nabii Yaqub na Rashel'**

Machozi yakaanza kumtoka Nabii Yusuf akaanza kulia na kumkumbatia kwa nguvu Ndugu yake Ben Yamin kutokana na namna Ben Yamin alivyoonesha alivyokua akimpenda sana na akimthamini kaka yake sana kupita kiasi.

Nabii Yusuf akaufunua uso wake kisha akamwambia Ben Yamin.

﴿إِنِّيٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ﴾

**Innii ana akhooka fala tabta-is bima kanoo yaAAmaloona** *(Surat Yusuf 12:69)*

*Tafsir:* ***Hakika mimi ni kaka yako hivyo Usihuzunike juu ya walichokua wakikifanya.***

Anasema Kaab Al Ahbar kua: '**Wakati Nabii Yusufu alipomwambia Ben Yamin '*Inni Ana Akhuka'* yaani Hakika mimi ni Kaka yako. Basi Ben Yamin alimkumbatia Nabii Yusuf kama kwamba hataki kuachana nae tena, kutokana na furaha aliyokua nayo huku akisema: '*Wallahi* Hakika mimi Sitaki tena kutengana na wewe tena''**

Nabii Yusuf akamwambia Ben Yamin kua: '**La inabidi nikuachie urudi kwa Baba kwani atahuzunika zaidi kama nitakuzuia. Na kwa hakika mimi siwezi kukuzuia usirudi Nyumbani kwa Baba labda hadi uwe umefanya jambo lisilokubalika'**

Ben Yamin akasema: '**Sawa mimi niko tayari wewe Ufanye chochote kile uwezacho ili mradi mimi nibakie na wewe kwani nishasema sitaki tena kutengana na wewe.'**

Nabii Yusuf akasema: '**Sawa kama uko tayari basi mimi nitakitia kikombe cha dhahabu ndani ya gunia lako kisha nitasema kua wewe ni mwizi, kwani hio ndio njia pekee ya kukuzuia wewe usiondoke na kua ni mwenye kubakia kama unavyotaka iwe.'**

Kwani Ben Yamin akasema: '**Ewe kaka yangu fanya utakavyoka ili mimi nibakie hapa.**'

Kisha baada ya hapo Ben Yamin akarudi kwa ina Al Asbati na kubaki pamoja nao huku wakihudumiwa na wafanyakazi wa Nabii Yusuf kwa mda wa siku 3. Ilipofika siku ya kuondoka basi Nabii Yusuf akafanya Kazi ya kuwatilia Ngano kina Al Asbati yeye mwenyewe kwenye Magunia yao.

Na alianza kwa kaka zake wakubwa kwanza kwa kuwapimia hadi wakamalizika na ilipofika zamu ya Ben Yamin basi Nabii Yusuf hakua ni mwenye kupima basi alichukua Kibaba cha Dhahabu na kukiwacha ndani ya ngano kisha Ngano hio yote akaimimina ndani ya gunia la Ben Yamin.

Kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika aya inayofuatia kua:

﴿فَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِى رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَارِقُونَ﴾

**Falamma jahhazahum bijahazihim jaAAala alssiqayata fee rahli akheehi thumma adhdhana mu-adhdhinun ayyatuha alAAeeru innakum lasariqoona** *(Surat Yusuf 12:70)*

*Tafsir:* ***Na kisha baada ya kuwashenia shehena zao aakajalia (Akaweka, akatia) chombo cha dhahabu kwenye gunia la ndugu yao kisha akanadia mwenye kunadia: Enyi Wasafiri hakika nyinyi ni wezi.***

Naam, hapa kabla ya kuendelea basi kwanza inabidi tuwekeane wazi jambo moja ambalo ni kua: Ayah hii ya 70 ya *Surat Yusuf* imekitaja chombo husika kwa kutumia neno '*Siqaya*' Ambalo humaanisha chombo cha kunywea maji iwe kikombe au gilasi.

Lakini hapo hapo tunapoangalia mbele zaidi katika aya ya *72 ya Surat Yusuf* basi tunaona kua aya imetua neno '*Suwa*' ambalo kwa Kiarabu pia hua linamaanisha Chombo Maalum cha Kunywea Maji.

Hivyo aya ya 70 imetaja tu '*Siqaya*' Chombo cha kunywea Maji bila ya kuianisha ni Gilasi, Kikombe, Kibaba au Bakuli.

Lakini katika aya ya 72 imetaja *'Suwa'* ambacho ni chombo cha kunywea Maji Mfalme ambacho kilikua kina Miguu Minne iliyotengenezwa kwa Vito vya Madini tofauti, kwani mmoja ulikua ni wa Dhahabu, wa pili ni wa Lulu, wa Tatu ni wa Marijani na wa nne ni wa Almasi. Miguu hio midogo kimaumbile imebeba Kikombe hicho ambacho nacho si kikubwa wala si kidogo na kimezungukwa na michoro ya maua 360 mazuri yenye kuvutia yanayo meremeta kwa kupambwa vito vidogo vyepesi vya thamani. Hiki ni kikombe cha kunywea Maji Mfalme.

Hiki ni chombo ambacho bila ya shaka ukiambiwa kua umekiiba, basi hakuna adhabu nyengine yeyote ile isipokua kugeuzwa Mtumwa tu, wa Mfalme na hii ni kulingana na Shariah za Nabii Ibrahim kwa wakati huo, sasa kikombe hiki kimetumbukizwa ndani ya gunia la Ben Yamin.

Kwani baada ya kupewa Mizigo yao basi kina Asbati pamoja na Ben Yamin wakamuombea dua Nabii Yusuf kisha wakaanza safari yao ya kurudi Falestina kwa Nabii Yaqub. Safari ilikua ni ndefu sana kwa sababu ni yenye kuchukua siku 18, hivyo Nabii Yusuf akawaachia masaa kadhaa, kisha baada ya mda akatayarisha jeshi kubwa la Farasi. Ama kwa upande wa kina Al Asbati walitembea kwa umbali wa takriban kilomita 50 kutoka Al Ismailiya hadi katika maeneo ya *Al Qantara al Sharqiyyah,* ambapo kwa wakati wa leo eneo lote hili hua lipo chini ya Mamlaka ya Meya wa Mji wa Al Ismailiyah kwani yote ni Al Ismailiyah.

Walipofika katika maeneo ya Al Qantara basi wakapiga kambi kwa ajili ya kula chakula chao cha Mchana, hivyo kina Al Asbati wakala wakamaliza wakajitayarisha kwa ajili ya kuendelea na sehemu ya pili ya safari ambayo mapumziko yako ni usiku tu. Kwani mara baada ya kujitayarisha na kutaka kuondoka kwenye kambi hio mara kwa mbali wakaona vumbi linalomaanisha wingi wa Farasi

wanaotembea kwa kasi waliomo kwenye msafara wa wenye kurusha vumbi hilo, Farasi ambao walikua wanakuja upande wao.

Hivyo wakaona bora wasimame wawatulize wanyama wao ili wasishtuke na wingi wa Farasi hao huku wao wenye wakiangalia kuna nini.

Mara wakasikia sauti ikinadia: '**Enyi wenye wasafiri wa Msafara utokao Misri. Subirini, kwani kwa hakika sisi tulidhani kua nyie ni Wafanyabiashara Mliokuja kununua Ngano lakini inaonekana kua mna mambo yenu mengine zaidi muyafanyao. Hakika nyinyi ni Wezi tena mmemuibia Mfalme wa nchi yetu'**

Kina Al Asbati wakashtuka na kuanza kutetemeka kwa khofu! Baada ya kujua kua jeshi lote hilo linawafuata wao. Kwani kwenye Vyanzo Vikuu vya Sharia yaani *Qur'an* na Sunnah basi kumetajwa wizi wa aina 4 zifuatazo:-

**1-Mwizi anaeiba kitu kilichomilikiwa na Mtu mwengine.**

**2-Mwizi anaeiba kutoa katika Sala zake.**

**3-Mwizi anaeiba Maneno.**

**4- Mwizi anaeiba Vyombo vya Kunywea.**

Ambapo adhabu ya Mwizi wa vitu Vinavyomilikiwa na wengine ni kukatwa Mkono. Kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Qur'an:

﴿وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقْطَعُوٓا۟ أَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ﴾

**Waalssariqu waalssariqatu faiqtaAAoo aydiyahuma jazaan bima kasaba nakalan mina Allahi waAllahu AAazeezun hakeemun.***(Surat Al Maidah 5:38)*

*Tafsir:* ***Na Mwizi Mwanamme na Mwizi Mwanamke basi wakatwe mikono yao kama Malipo kutokana na Makosa yao ni Adhabu kutoka kwa Allah Na Allah ni mwenye Uwezo mkubwa sana na ni mwenye Hikma Kubwa sana.***

Ama adhabu ya mwizi anaeiba Maneno ambae hua ni Shaytani basi hua kutiwa Moto kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala:*

﴿إِلَّا مَنِ ٱسْتَرَقَ ٱلسَّمْعَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ مُّبِينٌ﴾

**Illa mani istaraqa alssamAAa faatbaAAahu shihabun mubeenun.** *(Surat Al Hijr 1518)*

*Tafsir****: Isipokua yeye (Shaytan) anapoiba anayoyasikia basi Hufuatwa na Kijinga cha Moto uliowazi.***

Ama anaeiba kutoka katika Sala basi hua ni kama alivyosema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Hakuna wizi mbaya kama wa yule anaejiibia kutoka katika Sala zake**.' Masahaba wakauliza: '**Jee itakuaje mtu awe ni mwenye Kujiibia kwenye Sala zake?**' hivyo *Rasul Allah*

*Salallahu Alayhi wa Salam* akasema kua: '**Kwa kutorukuu na kutosujudu Ipasavyo**.'*(Musnad Imam Ahmad)*

Na huu hua ni wizi ambae wengi wetu wenye kusali hua hawaujui na hivyo hua ni wenye Kurukuu na Kusjudu bila ya kua na utulivu, au kwa kukaa na mkao usio sahih ambao ni wa kutonyoosha mgongo wakati wa Kurukuu na Kusjudu, na ndio maana *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '**Sala ya mtu hua haikamiliki ipasavyo mpaka mgongo wake uwe ni ulionyooka katika Rukuu na Katika Sujud.**'*(Sunan Imam Abu Daud)*

Na kwa upande mwengine basi amesema Abu Abd Allah Al Ashari *Radhi Allahu Anhu* kua: ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **alisalisha Masahaba zake kisha akaa nao na mara akaingia mtu ambae alianza kusali, lakini akawa ni mwenye kusali kwa haraka haraka katika Rukuu na Sujudu zake kama mtu mwenye kudonoa hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi was Salam* akasema kuwaambia: 'Jee mnaliona hili? Hivyo yeyote yule atakaefanya hivi kisha akafariki basi hua ni aliefariki huku akiwa si miongoni mwa Ummati Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam* na Sala yake hua kama Kunguru anaedonoa Damu. Mtu anae rukuu na kudonoa kwenye Sujudu yake hua ni sawa na Mtu aliekuana njaa kisha akala si zaidi ya Tende mbili tu. Jee zitamsaidia nini?'***(Sahih Imam Ibn Huzaymah)*

Na amesema Zayd ibn Wahb kua: **'Hudhayfa *Radhi Allahu Anhu* alimuona mtu anasali ambae akua ni mwenye kurukuu na kusujudu ipasavyo hivyo akasema; 'Hakika wewe Hujasali na kama ungekua umekufa baada ya kusali basi ungekua umekufa huku ukiwa humo katika waliokua wakimfuata Nabii Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam.*''** *(Sahih Imam Bukhari)*

Anasema Imam At Tirmidhii kua amesema Ar Rifa'ah *Radhi Allahu Anhu* amesema: '**Siku moja kuna mtu aliingia katika *Masjid An Nabbawi* na akasali haraka sana. Baada ya kusali akaenda kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambae nae akamwambia: 'Rudi ukarudie Sala yako, kwani kwa hakika wewe hukusali' Yule mtu akaenda kurudia Sala yake tena haraka haraka, kisha akaenda kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*, ambapo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akamwambia tena mtu huyo: 'Rudi tena ukasali kwani bila ya shaka wewe hujasali.''**

**'Yule Mtu akaenda kusali tena haraka haraka. Kisha akarudi tena kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* 'Nenda tena Kasali kwani kwa hakika wewe hujasali' yule mtu akasema: 'Ya Rasul Allah kwa hakika hivi mimi ndivyo ninavyojua kusali. Hivyo nifahamishe namna ya kusali.''**

'***Rasul Allah SalAllahu Alayhi wa Salam*** **akasema: 'Unapotaka kusimama Kusali, basi tia Udhu kamili, kisha elekea Kibla, kisha sema *Takbir*, na usome kile rahisi utakachoweza kusoma kutokana na Qur'an. Kisha Rukuu mpaka utakapotulia ndani ya Rukuu, Kisha simama sawia katika kisimamo, kisha Sujudu mpaka utulie ndani ya Sujudu. Kisha kaa kitako mpaka upate utulivu ndani ya kitako. ''***(Sahih Imam Bukhari, Sahih Imam Muslim, Sahih Ibn Majah, Sahih At Tirmirdhi, Sunan Abu Daud )*

Ama kuhusiana na Wizi wa Vyombo basi ni kama waliotajwa katika aya yetu hii isemayo.

**Thumma a<u>dhdh</u>ana mu-a<u>dhdh</u>inun ayyatuh<u>a</u> alAAeeru innakum las<u>a</u>riqoona** *(Surat Yusuf 12:70)*

*Tafsir:* ***Na kisha akanadia mwenye kunadia: Enyi Wasafiri hakika nyinyi ni wezi.***

Ambapo Adhabu yake hua ni wenye kuvuliwa heshima ya Mwizi huyo na kuingizwa Utumwani. Lakini hii tunazungumzia kipindi hicho sio sasa hivi.

Hivyo kina Al Asbati walikua wanajua juu ya adhabu za Mwizi, kwa hivyo waliposikia tu kua wao basi hapo hapo nguvu zote ziliwaishia wakajua kua sasa hivi tutakatwa mikono sote kulingana na sharaiah za Mfalme wa Misri yaani Nabii Yusuf, balaa gani tena hili?

Naam kwa upande mmoja basi ingawa Aya inaonesha kua ni yenye kutuhumu lakini kwa upande wa Sahaba Mwanazuoni Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* basi yeye alikua akiisoma aya hii alikua basi alikua akiitamka kwa kuweka *Harfu Alif* kabla neno ya *Sariquuna*, ambayo hubidi kua na alama ya kuuliza na hivyo kutokana na usomaji wake huo basi aya hii hua haimaanishi kua ni yenye Kushutumu kua '**Nyinyi mmeiba'** bali hua ni yenye kuhoji yaani, '**Jee nyinyi Mmeiba?**'

Kwani kutokana na Shutma hizo basi hali iliwabadilikia kina Al Asbati kilichotokea ni kile kinachoelezewa na aya inayosema:

﴿قَالُواْ وَأَقْبَلُواْ عَلَيْهِم مَّاذَا تَفْقِدُونَ﴾

**Q<u>a</u>loo waaqbaloo AAalayhim m<u>adha</u> tafqidoona.** *(Surat Yusuf 12:71)*

*Tafsir:* ***(Hivyo kina Al Asbati) Waliwageukia (Kina Nabii Yusuf na Jeshi lake) na kuuliza: Jee kuna kitu kimepotea?***

Kwani anasema *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakkalimin Imam Al Mushaqiqqin* Imam Al Ghazali Al Thani Shaykh ul Islami Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Husayn Al Taymi Al Tabaristan Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii kuhusiana na aya hii ya 70 ya *Surat Yusuf* kua: '**Hakuna katika Qur'an sehemu ambayo inathibitisha au inaweka wazi kua watu hawa (wa Nabii Yusuf waliowanadia kina Al Asbati) walitoa shutuma hizo kutokana na amri ya Nabii Yusuf. Isipokua Mazingira ya tukio lililotokea la kupotea kwa *Siqaya/Suwa* ya Nabii Yusuf yalikua ni yenye kudhihirisha (*Al Aqrab Ila Hal Dhahir al Hal*) hali ya kua hawa wanadiaji walinadia kutokana na Mtizamo wao wenyewe.'**

Kwani mara tu baada ya kutoonekana kwa *Siqaya* ya Nabii Yuusuf kwenye Meza yake basi Wafanyakazi wa kasri la Nabii Yusuf wakakumbuka kua Hakukua a mtu yeyote yule aliekuwepo karibu na Meza hivo isipokua kina Al Asbati.

Kwani hapa inabidi tufahamiane vizuri kama inavyotakiwa tufaham kua, Kama aya zinavyotufahamisha kua ni Nabii Yusuf ndie alieweka *Suwa* yake mwenyewe kwenye Gunia la Chakula la Ben Yamin. Lakini hapo hapo sio yeye aliewadhania, aliewashukia na pia hakua yeye aliewanadia wala kuwashutumu bali ni wafanyakazi wa Nabii Yusuf ndio waliowashutumu kina Al Asbati.

Ama kwa upande mwengine basi *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakkalimin Imam Al Mushaqiqqin* Imam Al Ghazali Al Thani Shaykh ul Islami Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Husayn Al Taymi Al Tabaristan Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii anaendelea kutufafanulia kwa kusema kua:

'**Kwa upande mwengine basi tukio hili linatuonesha pia kua huenda *Allah Subhanah wa Ta'ala* alikua akimtayarisha Nabii wake Yaqub *Alayhi Salam* mtihani mwengine zaidi wa kumpoteza mtoto wake wa pili kipenzi baada ya kumpoteza Nabii Yusuf ili ampandishe darja zaidi Nabii Yaqub kutokana na mtihani huo kama vile alivyompandisha darja Nabii Ibrahim baada ya kupewa Mtihani wa kumchinja Mtoto wake kipenzi Ismail.**'

Hivyo baada ya kina Al Asbati kunadiwa kua ni wezi basi wakasimamisha Msafara wao na Wanadiaji walipokaribia karibu basi wakawauliza kina Al Asbati: '**Jee hatukukirimuni nyie? Na kukupeni kikamilifu ujira wenu? Jee hamkuona kua tulivyokufanyieni nyie kua hatukuwahi kumfanyia mtu mwengine yeyote yule? Hivyo imekuaje hata mkachukua kikombe cha Mfalme?**'

Aya ya 72 ya *Surat Yusuf* inatuwekea wazi hali ilivyokua pale iliposema:

﴿قَالُواْ نَفْقِدُ صُوَاعَ ٱلْمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَاْ بِهِ زَعِيمٌ﴾

**Qaloo nafqidu suwaAAa almaliki waliman jaa bihi himlu baAAeerin waana bihi zaAAeemun.** *(Surat Yusuf 12:72)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Wau wa Nabii Yusuf kua) Kimepotea Kikombe cha Mfalme na atakaekuja nacho Atapewa Shehena (Ya Ngano) Na Mimi nna mhakikishia juu ya hilo.***

Ayah hii ya *Surat Yusuf 12:72* ni miongoni mwa aya 3 za Qur'an ambazo ndani yake mna uthibitisho wa hukmu ya Shariah inayohusiana na Amana na Dhamana ambazo ni zenye kuweka wazi kua: '**Mali ya mtu iliyochukuliwa basi ina ulazima wa kurudishwa kwa mmiliki wa Mali hio huku Mali hio ikiwa katika hali ambayo ni kama ilivyokua pale mwanzo ilipochukuliwa hapo kabla, mara tu baada ya mmiliki kudai kurudishiwa Mali yake hio'**

Miongoni mwa uthibitisho wa aya nyengine zenye hukmu hio zinazoenda sambamba na aya hii, basi ni ile aya ya *Surat An Nisaa* isemayo:

﴿إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّواْ ٱلأَمَانَاتِ إِلَىٰٓ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُمْ بَيْنَ ٱلنَّاسِ أَن تَحْكُمُواْ بِٱلْعَدْلِ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُمْ بِهِ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعاً بَصِيراً﴾

**Inna Allaha ya/murukum an tu-addoo al-amanati ila ahliha wa-idha hakamtum bayna alnnasi an tahkumoo bialAAadli inna Allaha niAAimma yaAAidhukum bihi inna Allaha kana sameeAAan baseeran.** *(Surat An Nisaa 4:58)*

*Tafsir:* ***Hakika Allah anakuamrisheni mrudishe Dhamana kwa wenyewe na mtakapotoa hukmu baina ya watu basi mfanye uadilifu. Ama kwa hakika anakupeni wasia bora. Kwani kwa hakika Allah ni mwenye kusikia kila kitu na kuona kila kitu.***

Ambapo hili hua ni Jukumu la kila aliechukua amana kurejesha kwa mwenye na pia ni kwa wale wenye Mamlaka kusimamia jukumu hilo la kurudisha amana za watu zilizochukuliwa na kuwarudishia wenye wamiliki kwa kutumia hukmu za kiuadilifu.

Na ndio maana tunaona kua baada ya Waislam kuuteka kwa Mji Mtakatifu wa Makkah basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua ni mwenye kuisoma ayah hii baada ya kuchukua ufunguo wa *Al Kaabah* kutoka kwa Uthman Ibn Talha *Radhi Allahu Anhu* na kuyavunja masanamu yaliyokua yamo ndani ya *Al Kaabah*, pale alipokua akirudisha Ufunguo wa *Al Kaabah* kwa Uthman Ibn Talha.

Ambapo kuna kauli ambazo zinasema kua Sayyidna Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* alikua ni mwenye kutaka kua funguo hizo za *Al Kaabah* apewe yeye akae nazo lakini hata hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akaisoma ayah hii ya *Surat An Nisaa 4:58* na kisha akamkabidhi Uthman Ibn Talha ufunguo huo, na katika wakati huo Uthman Ibn Talha *Radhi Allahu Anhu* alikua hajasilimu bado.

Ambapo anasema *Mujaddid Ad Din Sultan ul Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi na pia *Jarrah Allah Sultan Al Balagha* Imam Abu Qasim Mahmu Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '**Tukio hili la kurudishiwa amana ya ufunguo wa *Al Kaabah* ndio lililopeleka Uthman Ibn Talha *Radhi Allahu Anhu* kua ni mwenye kusilimu mara tu baada ya kukabidhiwa amana yake. Na hapo kabla Mlango wa *Al Kaabah* ulikua ni wenye kufunguliwa kila siku ya Jumatatu na Alkhamis.**'

Ama kwa upande wa *Mujtahid* Imam Muhammad Ibn Ibrahim Ibn Al Mundhiry Al Nishapuri Al Shafii basi yeye anasema kua: '**Umar Ibn Al Khattab *Radhi Allahu Anhu* amesema kua yeye hajawahi kumsikia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akiisoma ayah hii katika tukio jengine lolote hapo kabla**.'

Na ndio maana akasema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Rudisheni Amana za watu kwa waliokukabidhini Amana hizo, na wala msiwahadae wanaokuhadaeni.**' Ambapo *Mujaddid Ad Din Sultan ul Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi anaendelea kutuambia kua : '**Hivyo Amana au Dhamana inayozungumziwa hapa inajumuisha kila aina ya amana ambazo Ibn adam amepewa, iwe na Ibn Adam mwenzake au na Mola wake na hivyo hua ni yenye kumaanisha kua Ibn Adam anatakiwa kufanya kila kitu kama alivyoamrishwa na Mola wake, huku akiwa na hali inayotakiwa katika ufahamu wake na Moyo wake, hivyo mtu inambidi atie udhu ipasavyo kwa sababu amrisho hilo pia ni amana, na kutoruhusu uovu ndani ya nyumba yake kwani hio pia ni amana. n.k**'

Na uthibitisho wa aya nyengine ambayo ni aya ya 3 yenye hukmu ya Amana na Dhamana ndani yake basi ule uliokuwemo katika aya isemayo:

﴿وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُواْ كَاتِباً فَرِهَانٌ مَّقْبُوضَةٌ فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضاً فَلْيُؤَدِّ ٱلَّذِى ٱؤْتُمِنَ أَمَانَتَهُ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُ وَلاَ تَكْتُمُواْ ٱلشَّهَادَةَ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُ آثِمٌ قَلْبُهُ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ﴾

**Wa-in kuntum AAala safarin walam tajidoo katiban farihanun maqboodhatun fa-in amina baAAdhukum baAAdhan falyu-addi alladhee i/tumina amanatahu walyattaqi Allaha rabbahu wala taktumoo alshshahadata waman yaktumha fa-innahu adhimun qalbuhu waAllahu bima taAAmaloona AAaleemun***(Surat Al Baqara 2:283)*

*Tafsir:* ***Na kama mkiwa safarini na hamuwezi kupata muandishi, basi wacheni kuwe na makubaliano. Na watakapaminiana baadhi yeni miongoni mwenu basi yule alieaminiwa awe muadilifu katika kurudisha amana aliyoaminiwa. Na awe ni mwenye kumuogopa Allah, (Ambae ni) Mola wake na asifiche ushahidi kwani atakaeficha (ushahidi) basi kwa hakika Moyo wake una Dhambi. Na Allah ndie mwenye kujua juu ya kila mnachokifanya.***

Ambapo *Mujaddid Ad Din Sultan ul Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi anasema kua: 'sehemu hii ya aya isemayo kua **fa-in amina baAAdhukum baAAdhan falyu-addi alladhee i/tumina amanatahu yaani** ***Na watakapaminiana baadhi yeni miongoni mwenu basi yule alieaminiwa awe muadilifu katika kurudisha amana aliyoaminiwa.*** **Inazungumzia makubaliano ambayo hayana maandikiano juu yake wakati yalipotokea mbele ya shahidi bali ni yenye kutokea kwa sababu ya kuaminiana tu.**'

Ambapo mtu anapoombwa kua shahidi basi baada ya kushuhudia makubaliano hayo ya kukabidhiana amana basi hua ni wajibu wake kushuhudia juu ya marudishiano ya amana hio. Na kama hakuitwa katika wakati wa marudishiano hayo basi hua hakuna kosa dhidi yake.

Ambapo tunapozungumzia kuhusiana na makubaliano ya kukabidhiana na kurudishiana Amana na Dhamana basi hua kuna mambo muhimu yanayotakiwa kuyazingatia kisharia, ambayo ni:

**1-Katika Makubaliano ya kuuziana ambayo hutakiwa kutekelezwa mara tu baada ya bei ya kitu kulipwa hata kama kukabidhiana huko kutachelewa basi inabidi lazima kuwe na utekelezwaji wa masharti manane yafuatayo:**

**1-Muuzaji ni lazima awe ni mwenye kua nacho mkononi hichho anachokiuza.**
**2-Bidhaa lazima ielezewe uhalisia wake kama ilivyo.**
**3-Bidhaa husika inatakiwa ijulikane idadi yake.**
**4-Kuwasilishwa kwake kusicheleweshwe kukakiuka makubaliano.**
**5-Tarehe ya kuwasilishwa inatakiwa iwekwe wazi.**
**6-Aina ya Malipo ainishwe wazi, kama kwa Dirham, Dhahabu, Dinar n.k**
**7-Idadi ya kiasi kinachotakiwa kulipwa kianishwe.**
**8-Na idadi hio ya malipo iwe ni yenye kuwepo kwenye umiliki wa mnunuzi.**

**2-Siku ya kuwasilisha Bidhaa lazima iainishwe na wala isiwe ni ambayo hakuainishwa.**

**3-Mashahidi lazima wawe watu wazima, mwenye akili zake, asiekua Mtumwa na mwenye sifa ya Tabia njema. Ili yatakapotokea matatizo basi yatatauliwe kwa kutumia njia ya nguvu ya Shahidi na wala si kwa nguvu ya ushahidi wa maandiko.**

**4-Ushahidi wa Mwanamke hua haushauriwi hususan katika mambo yanayohusiana na** ***Hudud*** **yaani adhabu za kubwa kitaifa, au ndoa au Talaka. Na Ushahidi wao pekee hua hautoshelezi bila ya kuwepo kwa shahidi wa kiume isipokua pale inapokua katika mambo ambayo wana utaalamu nayo.**

**Na Asiekua Muislam hakubaliki kua ni shahidi wa mambo yanayowahusu Waislam. Ila wao kwa wao kwa wao wenye wasiokua Waislam wanaweza kua Mashahidi katika mambo yanayowahusu wao.**

Tunapoangalia kuhusiana na nguvu ya Shahidi katika makubaliano basi katika vitabu vya hadith vya Sunan Abu Daud na Sunan An Nasai kuna hadith isemayo kua: ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **alinunua Farasi, kutoka kwa bedui mmoja na hivyo akawa ni mwenye kufuatana nae**

**Bedui huyo kuelekea Nyumbani kwake kwa ajili ya kumlipa malipo yake. Walipokua njiani yule Bedui akakutana na watu ambao walikua hawajui kuhusiana na mapatano baina ya *Rasul Allah Salallahu Alahyi wa Salam* na Bedui huyo, hivyo Bedui huyo akabadilika na kutaka kumuuza Farasi huyo kwa mtu mwengine na kumwambia *Rasul Allah Salallah Alayhi wa Salam* kua : 'Kama hutaki kulipa basi mimi nitamuuza Farasi huyu'**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akageuka na kumuangalia Bedui huyo huku akiwa katka hali ya kushangazwa na kinachotokea. Na hivyo akasema: 'Ah mimi nilidhani kua ushaniuzia!'**

**Yule Bedu akapingana na maneno hayo na akasema: 'Kwa Hakika mimi sijakuuzia farasi huyu, na kama unasema kua nimekuuzia, basi lete shahidi wako.' Lakini *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akawa hana Shahidi, lakini mara akatokezea Khuzaymah, ambae baada ya kuwasikiliza wote wawili kuhusiana na madai yao basi hayo akasema: 'Kwa hakika mimi nnashuhudia kua *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* amemnunua Farasi huyu'.**

**Hapo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: 'Inakuaje unakubali kua shahidi wakati wewe ulikua hupo?' Khuzaymah akajibu: 'Ni Kutokana na Nguvu ya Madai yako.' Hivyo kuanzia siku hio, basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akatangazia kua Ushahidi wa Khuzaymah hua ni Sawa a Ushahidi wa Watu wawili.**

Ama kwa upande mwengine basi katika kuagalia ushahidi katika amana na dhamana basi tunarudi tena kwa Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani ambae nae katika kipindi cha Utawala wa *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* ambapo *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* alipoteza ngao yake ambayo alikua anaipenda sana, na kisha kwa bahati nzuri akaja akaikuta Ngao hio inauzwa katika Soko la katika Mji wa Kufah, na mmoja kati ya wauzaji ambao hakua Muislam.

*Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* alipoiona tu ngao hio akaijua na kusema kua hio ni ngao yake na akamwambia Muuzaji duka huyo sokoni hapo kua: '**Hii ni ngao yangu na ilinianguka katika sehemu fulani na katika siku fulani'**

Yule muuuzaji akasema: '**Laa! Hii ni ngao yangu ambayo imo ndani ya mikono yangu.**' *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akajibu: '**La hii ni ngao yangu kwa sababu mimi sijawahi kuiuza ngao hii kwa mtu yeyote yule na wala sijawahi kumpa mtu yeyote**.'

Hivyo ikawa kuna ugomvi ambapo *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* amwambia yule Muuzaji duka kua bora atafutwe mtu atoe hukmu ya kesi hio. Yule Muuzaji akakubali na kusema kua hakimu anaemtaka yeye kuhukumu kesi hio inabidi awe Al *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani.

Na walipofika kwa *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani basi *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akaelezea kua Ngao hio ni yake lakii ilipotoea na kwa kua hakuiuza wala hakumpa mtu yeyote kwa kumgaia basi ngao hio ni yake. Ama kwa upande wa yule Muuzaji ambae alikua si Muislam basi hakusema kama *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* anasema uongo ama la bali alisema tu kua: '**Ngao hii ni yangu kwani imo mikononi mwangu.**'

Hivyo *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani akamwambia *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Kwa hakika mimi ninakuamini wewe kua**

**usemayo kua ni kweli. Lakini sasa ili niamue kwa haki kama ninavyoamini basi inabidi wapatikane mashahidi wako wawili'**

*Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akasema kua: '**Kwa hapa katika mji huu mimi ninao watu mashahidi wawili tu ambapo wa kwanza ni Qanbar ambae ni Msaidizi wangu na wa pili ni Mtoto wangu Al Hasan**'

Al *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani akasema kua: '***Ya Amir ul Muumin* hakika wewe unajua kua Mtoto hawezi kua shahidi kwa ajili ya manufaa ya Baba yake.**'

*Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akasema kua : '**Ya Shurayh! Inakuaje kua mtu alietabiriwa Pepo hawezi kua Shahidi? Hivi jee wewe hukuwahi kusikia aliyoyasema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua Hasan na Husayn kua ni mabwana wa Vijana wa Peponi?**'

Hapo *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani akasema: '**Naam! Nimesikia. Lakini sasa tunarudi pale pale kua Mtoto hawezi kua shahidi kwa ajili ya manufaa ya Baba yake.**'

Hivyo *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akamgeukia yule muuzaji Duka na kusema: '**Basi chukua hio Ngao kwani kwa hakika mimi sina Shahidi mwengine'** yule Muuza Duka nae akajibu: '**Ya Ali! Chukua wewe hii Ngao! Ama kwa hakika hii Dini yenu ni Dini ya Haki kweli, kwani mimi nnao uwezo wa kumshitaki *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib na kisha nnaweza kumfanya *Qadhi* atoe hukmu kulingana na Madai yangu. Hakika nami najitangazia kua kuanzia sasa hivi Mimi ni Muislam.'**

Na kisha baada ya hapo akamwambia *Qadhi* Shurayh Ibn Harith Ibn Qays Ibn Jahm Al Kindi Al Yamani kua anaenda kujiunga na Jeshi la *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* ambapo *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* akampa jamaa huyo Ngao hio na pia akampa na farasi, baadae Muuza Duka huyo akawa ni miongoni mwa Wanajeshi waliokua upande wa *Amir ul Muuminin* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* katika vita vya *Siffin.*

Ama na kwa upande mwengine pia basi tunaona kua Aya hii ya 72 ya *Surat Yusuf* ambayo ni yenye kusema kua:

﴿قَالُواْ نَفْقِدُ صُوَاعَ ٱلْمَلِكِ وَلِمَن جَآءَ بِهِۦ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا۠ بِهِۦ زَعِيمٌ﴾

**Qaloo nafqidu suwaAAa almaliki waliman jaa bihi himlu baAAeerin waana bihi zaAAeemun** *(Surat Yusuf 12:72)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Wau wa Nabii Yusuf kua) Kimepotea Kikombe cha Mfalme na atakaekuja nacho Atapewa Shehena (Ya Ngano) Na Mimi nna Mhakikishia juu ya hilo.***

Hua tu si miongoni mwa aya zinazothibitisha kuhusiana na hukmu ya Shariah inayohusiana na Amana na Dhamana lakini pia ni miongoni mwa aya ambazo zinathibitisha Makubaliano mengi kwa ujumla ikiwemo kuhifadhiana siri, kulinda vitega uchumi, yanayohusiana na *Kafalah, Jualah, Hawala,* n.k. Ambapo:

***Kafalah*** hua ni kitendo cha mtu kuchukua dhamana kwa ajili ya mtu mwengine, kwa mfano pale mtu anapomchukulia mtu mwengine dhamana kua mtu huyo atalipa deni analodaiwa kwa mdai, ambao huo ni mtizamo wa *Muwaffaqa Ad Din* Imam Qudamah Al Maqdisi

***Hawala*** maana yake hua ni kubadilisha au kuhamisha dhamana kutoa kwa mtu mmoja asiekua na uwezo wa kusimamia au kulipa amana au dhamana hio na kuihamishia dhamana hio kwa mtu mwengine ambae ndie atakaelipa amana au dhamana hio. Na hii inathibitishika pia katika hadith ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* pale aliposema:

'**Kuchelewesha kuwalipa Matajiri wanaodai hua ni aina ya Kuvuka mipaka, hivyo mmoja wenu akipata nafasi ya kuhamishiwa deni lake kwa Tajiri (ili alipiwe) basi na akubali uhamisho huo wa deni'***(Musnad Imam Ahmad, Imam Bayhaqi)*

***Ju'alah*** hua ni makubaliano ambayo upande mmoja wa wenye makubaliano hayo hua ni wenye kulipa malipo maalum kwa yeyote yule atakaefanikisha jambo husika walilokubaliana kwa muda fulani. Kwa mfano kuleta kitu ambacho kimepotea kama ilivyooneshwa kwenye aya yetu ya *(Surat Yusuf 12:72)*

Ambapo kama tunavyojua kua katika kipindi cha njaa basi hakuna kitu chenye thamani kama Chakula, hivyo watu hawa wa Nabii Yusuf hawakuwaahidi chochote kina Al Asbati isipokua Shehena moja ya Chakula kwa yeyete yule ambae atakaekirudisha kikombe cha Mfalme. Na bila ya shaka hakuna anaeshukiwa isipokua ni mmoja kati ya miongoni mwa kina Al Asbati na wakati mahojiano hayo yanaendelea basi Nabii Yusuf alikua hajafika bado mbele ya kina Al Asbati.

Tukio hili liliwachanganya kila mmoja miongoni mwa kila Al Asbati isipokua Ben Yamin ambae alikua anajua ni nini kinachotokea. Hivyo wengine wote miongoni mwa kina Al Asbati wakawa wanaona tafrani. Kwani kwao wao imekua kila wakienda Misri basi inakua mitihani juu ya mitihani. Khofu ikazidi kuwajaa mara walipoona uhalisia wa mambo pale Jeshi Kamili la Mfalme na Mfalme wake lilipowasili, hivyo wakashindwa hata kujitetea.

Nabii Yusuf akafika mbele yao na kuuliza watu wake: '**Jee Kikombe Kimepatikana?**'

Watu hao wakajibu: '**Ewe Mfalme Mtukufu! La Kikombe Hakijapatikana bado**!'

Nabii Yusuf akawageukia kina Al Asbati na kuwauliza: '**Jee mnasemaje kuhusiana na Jambo hili?**'

Kina Al Asbati wakasema: '**Ewe Mfalme Mtukufu! Haika sisi hatukuja huku kwa nia ya kufanya Uovu, kwani sisi ni watoto wa Nabii. Hakika sisi sio wezi, kwani kama ulivyotuona kutokana na tulivyothibitisha hapo kabla tumetoka Nyumbani Falestina kuja kwako kwa ajili tu ya kurudisha vitu tulivyowekewa kimakosa kwenye mizigo yetu'**

'**Itakuaje tuibe kikombe wakati hata hawa Wanyama wetu unawaona namna tulivyowafunga midomo yao ili wasile vitu vya watu ikawa ni wenye kula vitu vya harama. Na jee itakuaje sisi tumuibie Mfalme Mtukufu ambae ametukirimu sisi kupita kiasi na kutupa hifadhi ndani ya kasri lake?**'

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuwekea wazi

**Qaloo taAllahi laqad AAalimtum ma ji/na linufsida fee al-ardi wama kunna sariqeena.** *(Surat Yusuf 12:73)*

*Tafsir:* ***Wakasema (kina Asbati) Wa Allahi! Ama kwa hakika nyinyi mnajua kua sisi hatukuja kufisidi katika Ardhi (Yenu hii ya Misri) Na sisi kamwe hatujawahi kua ni wezi***.

Nabii Yusuf akasema: '**Sawa hamna tatizo! Sisi tutaanza kusachi kwenye mizigo yenu, na kama hatutakuta kitu ndani ya mizigo yenu basi mtakua huru kuendelea na safari yenu na pia tutakulipeni fidia kutokana na usumbufu tulio kusababishieni. Lakini jee kama tukitafuta na kisha tukakuta kikombe chetu. Jee itabidi tukufanyeni nini? Chagueni wenyewe ni ipi itakayokua adhabu yenu.**'

﴿قَالُواْ فَمَا جَزَآؤُهُۥٓ إِن كُنتُمۡ كَٰذِبِينَ﴾

**Qaloo fama jazaohu in kuntum kadhibeena** *(Surat Yusuf 12:74)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Jee ni alipwe nini (atakekutwa nacho Kikombe) Kama ikiwa mnakadhibisha?(Mnasema uongo)***

Aya zinatuelezea namna kina Al Asbati walivyojitetea baada ya kuhojiwa kuhusiana na kikombe na kupewa masharti hayo kua:

﴿قَالُواْ جَزَآؤُهُۥ مَن وُجِدَ فِي رَحۡلِهِۦ فَهُوَ جَزَآؤُهُۥۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ﴾

**Qaloo jazaohu man wujida fee rahlihi fahuwa jazaohu kadhalika najzee al*dhdha*limeena** *(Surat Yusuf 12:75)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Kina Al Asbati) Malipo yake yule atakaekutwa (nacho) ndani ya Gunia lake iwe sawa na Malipo ya yule ambae kadhalika ni mwenye makosa (Mithili ya Wizi wa kikombe cha Mfalme).***

Kwani baada ya Nabii Yusuf kuwauliza wapewe adhabu gani kitakapokutikana ndani ya magunia yao kikombe hicho basi wakathibitisha kua ule atakaekutwa nacho ndani ya Gunia lake basi na apewe adhabu inayostahiki kulingana na kosa husika na bila ya shaka Nabii Yusuf alikua ni mwenye kujua kua kina Al Asbati watasema kama anavyotaka yeye na Ben Yamin iwe, hivyo kina Al Asbati wakasema: '**Kama itakua ni hivyo basi mtatoa Hukmu kulingana na Sharia zetu sisi kwani sisi tuko tayari juu ya kusachiwa huki na kupitishwa kwa hukmu hio kwa atakaekutwa na Makosa.**'

'**Hivyo sachini Maguni yetu na mtakaemkuta nacho basi adhabu yake itakua ni ile inayotumiwa na Mababu zetu Nabii Ibrahim na Nabii Is-haq na baba yetu Nabii Yaqub ambayo ni ya kumfanya Mtumwa wa aliemkosa kwa maisha yake yote.** '

Nabii Yusuf akasema: '**Kwa Sharia yangu mie ni kumkata Mkono, Kumpiga bakora au kumnyang'anya Mali zake kulingana na alichokichukua.'**

Al Asbati wakajibu: '**Basi utachagua Adhabu uitakayo wewe kuitekeleza, aidha yetu sisi au yako wewe'**

Nabii Yusuf akasema: ‘**Shusheni mizigo yenu.**’

Na Mizigo iliposhushwa basi Jeshi la Nabii Yusuf likaanza kusachi mizigo hio ndani nje mmoja baada ya mmoja wakianzia kwa Mkubwa hadi kwa Ruben, huku kina Al Asbati wakijisifu kwa kusema: ‘**Sisi ni watoto itakuaje kionekane kitu cha wizi miongoni mwetu?**’

Hivyo Nabii Yusuf akasimamia waachiwe wote na walipofika kwenye zam ya Ben Yamin basi Nabii Yusuf akasema: ‘**Basi waacheni waende zao’**.

Lakini Kina Al Asbati wakasema: ‘**Na huyu pia msachini ili muondoe wasi wasi wenu juu yetu’**

Naam, uliposachiwa mzigo wa Ben Yamin kikaonekana kitu kinachotafutwa!

Kama anavyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika aya ifuatayo:

﴿فَبَدَأَ بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ ٱسْتَخْرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ أَخَاهُ فِى دِينِ ٱلْمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَّن نَّشَآءُ وَفَوْقَ كُلِّ ذِى عِلْمٍ عَلِيمٌ﴾

**Fabadaa bi-awAAiyatihim qabla wiAAa-i akheehi thumma istakhrajaha min wiAAa-i akheehi kadhalika kidna liyoosufa ma kana liya/khudha akhahu fee deeni almaliki illa an yashaa Allahu narfaAAu darajatin man nashao wafawqa kulli dhiAAilmin AAaleemun***(Surat Yusuf 12:76)*

*Tafsir:* ***Hivyo akaanza kusachi (magunia yao) Kabla ya kusachi gunia la ndugu yake (Ben Yamin) Kisha kikatolewa kwenye Gunia la Ndugu yake kadhalika hivyo ndivyo tulivyompangia Yusuf. Hakuweza kumchukua Ndugu yake kwa hukmu ya Mfalme isipokua kwa anayojaalia Allah Hakika sisi humpandisha darja tumtakae Na Kwa kila alie juu kwa Ilm, basi kuna ajuae zaid.***

Kwani mara baada ya kikombe kukutikana ndani ya Gunia la Ben Yamin basi, ina Al Asbatiwalishtuka sana na kisha wakainamisha vichwa vyao huku nyuso zao zikiwa zimejaa za kutahayari na huzuni mbele ya Nabii Yusuf kutokana na aibu waliyokua wakiihisi baada ya kujinata kua wao sio wezi na hawawezi kufanya hivyo kiasi ya kua walishindwa kujizuia kutokana na aibu waliyokua wakiihisi katika nyoyo zao na hivyo wakamgeukia Ben Yamin wote kwa pamoja na kumuuliza:

‘**Ewe Ben Yamin, Jee unajua umetufanyia nini sisi mbele ya Mfalme Muaminifu? Unajua umetuadhirisha kwa kiasi gani na kuzifanya nyuso zetu zipoteze Nuru yake? Hakika ni kwa sababu yako wewe Ben Yamin Mtoto wa Rashel basi sisi tumekua ni wenye kuingia katika matatizo, baada ya kuchukua kikombe hiki cha Mfalme.**’

Kwani Ben Yamin akajitetea kwa kusema: **‘Enyi Kaka zangu kina Al Asbati hakika mimi sikuwahi kua mwizi wala sikiiba hata siku moja. Lakini nyinyi ndio mlio nisababishia mie Matatizo tangu siku ile mlipoondoka pamoja na kaka yangu kisha mkarudi nyumbani bila ya kua nae. Hivyo fahamuni kua yule aliekitia kikombe kwenye gunia langu basi ndie alietia dirham katika mikono yenu katika kile kipindi alichopotea kaka yangu.**’

Kwani aya yetu ya 76 inamalizia kwa kusema kua: **Kwa kila alie juu kwa Ilm basi kuna alie juu zaidi yake mtu huyo kwa Ilm na Allah yuko juu zaidi ya wote.**

Kwani kauli hii ya ukweli ya Ben Yamin iliwakera sana kina Al Asbati hivyo nao wakaamua kuweka wazi yaliyomo nyoyoni mwao kama inavyosema Qur'an:

﴿قَالُوٓاْ إِن يَسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَّهُ مِن قَبْلُ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِى نَفْسِهِ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ قَالَ أَنْتُمْ شَرٌّ مَّكَاناً وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ﴾

**Qaloo in yasriq faqad saraqa akhun lahu min qablu faasarraha yoosufu fee Nafsihi walam yubdiha lahum qala antum sharrun makanan waAllahu aAAlamu bima tasifoona** *(Surat Yusuf 12:77)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Kina Al Asbati) Kama (Ben Yamin) ameiba basi kwa hakika aliiba Kaka yake kabla yake Lakini Akaifanya Siri (Yusuf jambo hili) katika Nafsi yake na wala hakuwaambia wao akasema (Nabii Yusuf kuiambia Nafsi yake kuhusiana na kina Asbati kua) Nyie mpo pabaya zaidi na Allah ni mwenye kujua juu ya mnachokisifia (Kwa Uovu).***

Kwani aya inatuonesha kua kina Al Asbati wanasema kua Nabii Yusuf nae pia alikua ni mwizi. Ama juu ya ufafanuzi wa aya hii basi kuna mitizamo tofauti kwa nini kina Al Asbati wakasema maneno hayo.

Kwani kwa Upande wa *Mujaddid Ad Din Sultan al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: ‘**Hapa kina Al Asbati waisema hivi kwa sababu ya kutaka kujitenganisha na Ben Yamin kutokana na kuonesha Ubora wao kwa kua ni wenye Mama tofauti na Mama wa Nabii Yusuf na Ben Yamin. Hivyo wanamaanisha kua haishangazi kuona kua Ben Yamin aliiba kwani huenda kaka yake pia alikua Mwizi’**

Ama kwa Upande wa *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari basi yeye anasema kua: ‘**Nabii Yusuf alipokua mdogo aliwahi kukichukua kisanamu cha dhahabu kutoka kwenye Nyumba ya Babu yake kwa upande wa Mama kisha kisanamu hicho akakirembelea mbali hivyo ndio maana wakasema kua aliwahi kua Mwizi.**’

Ama kwa upande wa Sufyan Ibn Uyayna ambae ni Mwalimu wake Imam Muhammad Idris Al Shafii basi yeye anasema kua: ‘**Nabii Yusuf alipokua mdogo alikutana na Masikini ambae alikua ana njaa, hivyo akakimbilia nyumbani akamchukua kuku wa babu yake upande wa Mama na kumgaia Masikini huyo. Na hivyo akagombezwa na babu yake huyo’**

Na pia kwa upande wa Imam Al Mufasirin Mufasir Mujahid ibn Jabar basi yeye anasema kua: ‘**Nabii Yusuf alipokua mdogo alipokua mdogo alikutana na Masikini aliekua na njaa hivyo akaenda Nyumbani na kuchuua Yai la Kuku wa Babu yake, bila ya kuomba Ruhusa na kumpa Masikini huyo.’**

Na pia kuna Mtizamo wa Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal basi yeye anasema kua: ‘**Wakati Nabii Yusuf alipokua mdogo basi alikua akiishi na Shangazi yake ambae alikua akimpenda sana Nabii Yusuf kiasi ya kua hakutaka kuachana nae. Hivyo Nabii Yaqub alipotaka kumchukua akae nae na kina Al Asbati basi Shangazi yake huyo akaamua kuuchukua Mkanda wa Nabii Is-haq ambao alikua anautunza yeye na kuuficha chini ya Nguo za Nabii Yusuf.**’

**‘Kisa Shangazi yake huyo akatangaza kua Mkanda huo umepotea na ukatafutwa bila ya kuonekana, lakini baadae ukaonekana kwenye nguo za Nabii Yusuf. Hivyo kama kawaida ya adhabu ya Mwizi hua ni mwenye kubakia na kumtumikia alieibiwa, basi shangazi huyo akafanikiwa kubakia na Nabii Yusuf kwa mda Mrefu zaidi hadi pale alipofariki na kisha baada ya mda kumalizika basi Nabii Yusuf akarudi kwa Nabii Yaqub.’**

Ama kwa upande mwengine basi tunaona kua Shaykh Fethu Allah Gulen basi yeye anachukulia mfano wa maneno ya aya yetu hii ya 77 ya *Surat Yusuf* yasemayo:

﴿فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفْسِهِ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ قَالَ أَنْتُمْ شَرٌّ مَّكَاناً وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ﴾

**Faasarraha yoosufu fee Nafsihi walam yubdiha lahum qala antum sharrun makanan waAllahu aAAlamu bima tasifoona** *(Surat Yusuf 12:77)*

*Tafsir:* ***Akaifanya Siri Yusuf jambo hili katika Nafsi yake na wala hakuwaambia wao akasema (Nabii Yusuf kuiambia Nafsi yake kuhusiana na kina Asbati kua) Nyie mpo pabaya zaidi na Allah ni mwenye kujua juu ya mnachokisifia (Kwa Uovu).***

**Kua ni miongoni mwa aya zilizotumia *Al Kalam Al Nafs* yaani Kauli za ndani ya Nafsi ambayo hua haisikikiki saut yake na hivyo hua ni tofauti na *Al Kalam Al Lafdh* yaani Kauli inayotumia Lafdhi ambayo hua ni yenye harfu, maneno na sentensi ambazo zinapotumiwa hua ni zenye kutoa Kauli inayosikika sauti yake. Na hivyo aina hizi za Kauli ndio zinazoifanya Qur’an kua ni kitabu chenye upekee ambacho kimehifadhi hali yake ya asili kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala,* kiasi ya kua kila wakati Qur’an inaposomwa au kusikilizwa au kuandikwa basi Waislam hua ni wenye kuifaham maana yake ya ndani kupitia katika mtizamo wa nje wa maneno na aya zake.**

**Kwa mfano Waislam wanaposoma aya inayosema *Inna Ladhina Kafaru* yaani *Wale ambao waliokufuru* basi neno *Inna* hua ni lenye kutokana na harfu *Hamza* na *Nun.* Hivyo tunapoyasoma au kuyaandika basi hua ni wenye kuihisi hali ya *Al Kalam Al Nafsi* ndani ya *Al Kalam Al Lafdh* na hivyo hua ni wenye kuuhisi Uzito wa Maneno ya *Allah Subhanah wa Ta’ala,* hivyo Waislam hua hawatosheki kuyarudia maneno hayo, na hata kama wakitosheka na maana ya juu juu ya Qur’an basi hawatototosheka na maana yake ya ndani. Hivo kamwe hua hatuwezi kuyaelezea maumbile haya ya kauli ya ndani kimaana lakini hata hivyo hua ni wenye kuyahisi.**

Hivyo ingawa kina Al Asbati walimzulia Nabii Yusuf kua alikua ni mwenye sifa mbaya lakini Nabii Yusuf kwa upande wake alijidhibiti na kukaa kimya huku akiiambia kisirisiri Nafsi yake kua: ***Antum sharrun makanan waAllahu aAAlamu bima tasifoona*** **yaani** ***Nyie mpo pabaya zaidi na Allah ni mwenye kujua juu ya mnachokisifia (Kwa Uovu).***

Baada ya majibishano hayo baina yao ambayo yalipelekea kutokea mghafiliko basi kina Al Asbati wakazindukana na kugundua kua wanakaribia kumpoteza ndugu yao ambae waliambiwa na Baba yao kua wasikubali kumuachia kwa hali yeyote ile, kwani lazima warudi nae kwa baba yao.

Hivyo wakatahamaki na kusema: ‘**Ewe Mfalme! Tafadhali mfanye unavyotaka, mpige faini au mpige Bakora lakini kamwe usimzuie, kwani kama ikibidi azuiwe basi bora Umzuie mmoja kati yetu kuliko kumzuia ndugu yetu huyu.**’

Kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿قَالُواْ يٰأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ إِنَّ لَهُ أَباً شَيْخاً كَبِيراً فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهُ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Qaloo ya ayyuha alAAazeezu inna lahu aban shaykhan kabeeran fakhudh ahadana makanahu inna naraka mina almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:78)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Kina Al Asbati) Ewe Ulie Mtukufu kwa hakika yeye (Ben Yamin) ana Baba yake ambae ni mtu mzima sana mchukue Mmoja wetu badalakyake Kwani kwa Hakika sisi tunadhani kua ni miongoni mwa wafanyao mema.***

Aya imetumia maneno *Ya Ayyuha Al Aaziizu* na hivyo kua ni yenye kumaanisha kua aidha katika kipindi hiki Al Aziz Qitfir alikua ameshafariki na hivyo Nabii Yusuf kua ni mwenye kurithishwa cheo hicho cha Al Aziz au kina Al Asbati walisema hivyo kwa sababu ya kumtukuza Nabii Yusuf kwani kina Al Asbati wanamjua Nabii Yusuf kua ni Mfalme, na wanajua kua Nabii Yusuf anafuata Dini, lakini hawakua ni wenye kujua ni mwenye kufuata dini gani.

Hivyo Ingawa mwanzo kina Al Asbati walipokua wakijitetea walikua wakisema kua wao ni watoto wa Nabii hivyo hawawezi kua ni wezi lakini sasa katika kumtetea Ben Yamin asibakie na Nabii Yusuf wakaamua kusema kua hakika Baba yake ni Mzee sana na hawakusema kua ni Nabii.

Na hii ni kwa sababu walikua na khofu kua huenda wakisema kua Baba yake ni Nabii basi Nabii Yusuf asingejali juu ya cheo cha Nabii huyo kutokana na labda kua yeye si mfuasi wa Dini yao, hivyo Nabii wao huyo hana thamani mbele yake. Kwani watu wenye kumuamini Nabii ndio humheshimu Nabii na wasiomuamini hua hawamuheshimu. Hivyo waliamua kusema kua Baba yake ni Mtu Mzima sana kwa sababu walikua wanajua kua tunapozungumzia Mtu Mzima basi dini zote zinakubaliana juu ya Kuwaheshimu wazee.

Na ingawa walitumia mbinu hio ya busara kikauli lakini mbinu hio haikuweza kusaidikia kitu pale tunapozungumzia juu ya mtizamo wa Nabii Yusuf kwani nae akawajibu kua kamwe si uadilifu na wala hakunna haki ya kumuadhibu mtu mmoja asiekua na kosa kwa kosa la mtu mwengine, kama inavyosema aya ifuatayo kua:

﴿قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأْخُذَ إِلاَّ مَن وَجَدْنَا مَتَاعَنَا عِندَهُ إِنَّآ إِذاً لَّظَالِمُونَ﴾

**Qala maAAadha Allahi an na/khudha illa man wajadna mataAAana AAindahu inna idhan ladhalimoona** *(Surat Yusuf 12:79)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Allah atulinde kutokana na kumzuia mtu (Mtu mwengine tofauti) na ambae tumemkuta, na kitu chetu kwani tutakua ni wenye kudhulumu.***

Na mara tu baada ya kusikia kauli hio basi kina Al Asbati wakajua kua hapa hakuna njia nyengine ya kumshawishi Nabii Yusuf hadi akabadili msimamo wake.

Hivyo Judah akawaambia ndugu zake: ‘**Enyi ndugu zangu hakika mimi najua kua huyu Mfalme na Jeshi lake tunaweza kuwadhibiti, hivyo mimi nnanza na huyu Mfalme mwenyewe na kisha nyie mnamalizana na Jeshi au kama mnataka basi mimi ntaanza na jeshi lake na nyie mvamieni Mfalme, kwani tukimkamata tu na kumteka nyara basi kazi imemalizika. Muhimu ni kurudi na nyumbani na Ben Yamin.**’

Kwani kwa upande wa Nabii Yusuf nae alikua akiwajua kina Al Asbati na pia alikua akiwasikia walivyokua wakijadiliana kwa lugha ya Kiyahudi na hivyo akajua wakianzisha tafrani basi eneo walilokuwepo litakua dogo kwa machafuko yao na hawatoweza kutulia mpaka watulizwe na mmoja kati ya watu wenye damu ya Nabii Yaqub ndani ya Moyo wake ambayo inatiririka ndani ya Mwili wake.

Hivyo Nabii Yusuf akamwambia mtoto wake: ‘**Nenda kwa yule anaezungumza na wenzake kwa hasira kisha kampapase mgongo wake**’

Mtoto wa Nabii Yusuf akaenda hadi kwa Judah kisha akampapasa mgongo wake, na hapo hapo hasira ya Juda ikapoa na akasema: ‘**Kwa hakika katika ardhi ya Misri kuna mtu anaetokana na Kizazi cha Nabii Yaqub.’**

Nabii Yusuf akatabasam na kisha akasema: ‘**Enyi watu wa Falestina hivi mnafikiria kua mna nguvu na uwezo kama wenu peke yenu? Hakika na sisi pia tuna nguvu na uwezo wa aina yetu. Hivyo kamwe hamuwezi kuja kuchukua kikombe na kisha mkaondoka na kutaka kupigana na kila atakaekufuateni. Hivyo mimi namchukua ndugu yenu na narudi nae nyumbani kwangu.’**

Baada ya kusema hivyo basi Nabii Yusuf akamchukua Ben Yamin na kisha akaondoka na jeshi lake Kwani wakati wanaambiwa maneno hayo basi kina Al Asbati walikua hawaamini Masikio na Macho yao, na baada ya Nabii Yusuf kuondoka ndio wakazindukana.

Juda akasema: **‘Enyi ndugu zangu, hakika sisi tumewekeana ahadi na Baba yetu kua kwa vyovyote vile itakavyokua basi tutarudi nae ben Yamin. Na inabidi tukumbuke kua kabla ya tukio hili basi tulifanya kosa kabla kwa Yusuf. Hivyo mimi kamwe siwezi kurudi kwa Baba yetu kwani sijui nitamuangalia vipi usoni mwake. Isipokua baada ya kutokea mambo matatu.**’

**1-Nipate Ruhusa ya baba yangu kurudi kwake.**
**2-Allah Achukue Roho yangu hapa hapa, au**
**3-Nirudi na Ndugu yangu Ben Yamin kwa Baba yangu.**

Aya zinatuwekea wazi haya pale iliposema:

﴿فَلَمَّا ٱسْتَيْأَسُواْ مِنْهُ خَلَصُواْ نَجِيّاً قَالَ كَبِيرُهُمْ أَلَمْ تَعْلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمْ قَدْ أَخَذَ عَلَيْكُمْ مَّوْثِقاً مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبْلُ مَا فَرَّطتُمْ فِى يُوسُفَ فَلَنْ أَبْرَحَ ٱلأَرْضَ حَتَّىٰ يَأْذَنَ لِيۤ أَبِيۤ أَوْ يَحْكُمَ ٱللَّهُ لِى وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَاكِمِينَ﴾

**Falamma istay-asoo minhu khalasoo najiyyan qala kabeeruhum alam taAAlamoo anna abakum qad akhadha AAalaykum mawthiqan mina Allahi wamin qablu ma farrattum fee yoosufa falan abraha al-arda hatta ya/dhana lee abee aw yahkuma Allahu lee wahuwa khayru alhakimeena** *(Surat Yusuf 12:80)*

*Tafsir:* ***Hivyo (Kina Al Asbati) Walipoona hakuna matumaini kutoka kwake (Nabii Yusuf) Basi Wakakaa Faragha wakajadiliana na akasema Mkubwa wao Jee mnajua kua Baba Amechukua kutoka kwenu Ahadi kwa Jina la Allah na pia hapo Kabla Mlikosea. (Hamkutekeleza Majukumu***

***yenu) Kwa Yusuf hivyo Mimi Siondoki kwenye Ardhi hii, hadi Aniruhusu Baba yangu Au ahukumu Allah juu yangu na kwa Hakika yeye ni Mbora wa kuhukumu.***

Kwani ingawa tunaona kua aya imetumia neno *Khalasuu* ambalo kwa Waswahili tunapolitumia hua tunamaanisha Kumalizika, lakini kwa Kilugha hua ni lenye kumaanisha: Kua na Ikhlas, Kutoshirikisha, Kutochanganya, Kua huru, Itakiwavyo, Ipasavyo, Kukatisha, Kusitisha au Kusimamisha.

Na pia neno hili humaanisha Faragha. Hivyo *Khalasuu Najiyyan* maana yake ni kua walijitenga faragha kujadiliana.

Ama kwa upande mwengine basi tunaona pia kua aya imetumia neno Kabir ambapo wengi hua tunajua kua maana yake ni Kubwa kutokana na Mazoea ya kufaham maana ya maneno *Allahu Akbar* yaani Allah ni Mkubwa!

Kwani mbali ya kua neno *Kabir* linamaanisha kua Kubwa lakini pia humaanisha Kua na umbo kubwa, Kua Uongozi, Kua na Cheo, Kua na uwezo, Mkubwa kiufaham.

Hivyo basi Wanazuoni wametafsiri sehemu ya maneno ya aya hii kua Aliesema haya si mkubwa wao bali mkubwa wao kiufaham, kitabia nzuri na mwenye kua na Ilm kubwa zaidi bana yao. Ambae ni Juda. Kwani Kiumri basi Rubin ni mkubwa kuliko Juda.

Hivyo baada ya Juda kugoma kuondoka bila ya Ben Yamin, au Aridhiwe na baba yake, au afariki katika ardhi hio ya Misri. Basi kina Al Asbati wakajipanga upya kisha wakageuza Msafara wao na kuanza kurudi katika mji wa Ismailiya kwa ajili ya kumteka Ben Yamin, kwani bila ya shaka haiwezekani kurudi nyumbani bila ya kua na Ben Yamin, na walipofika Al Ismailiyah basi wakajitayarisha na kisha Juda akasema:

‘**Kila mmoja wake Miongoni mwetu ana nguvu na uwezo kwa kiasi chake hivyo leo hapa tunapigana kufa na kupona hadi tuondoke na Ndugu yetu. Na mnajua kua kwa hakika mimi nishawahi kupigana na Jeshi la Al Imlaq peke yangu hivyo basi nitajumuisha ardhi ya Misri katika Listi ya Mji ambayo nimepigana nayo na kuishinda.’** Hivyo Kina Al Asbati wakakubaliana kua kwa pamoja watafanikisha azma na malengo yao kwa njia ya mapigano hayo.

Habari hii ikamfikia Nabii Yusuf kua watu wake wamerudi na wanajitayarisha kwa ajili ya mapigano dhidi yake hivyo Nabii Yusuf akatayarisha jeshi lenye askari 40000 na kukaa tayari kwa mapigano. Mfalme Al Rayyan nae alipopata habari hio basi akamwabia Nabii Yusuf kua na mie nakuja kukuunga mkono kupigana na watu hao. Lakini Nabii Yusuf akamtuma mjumbe na kumwambia kua haina haja kwa sababu yeye mwenyewe anao uwezo wa kumalizana na watu hao.

Ilipofika asubuhi ya siku ya pili basi kina Al Asbati kama kawaida yao wakaingia katika mji huo kwa kutumia Milango tofauti, na mara tu baada ya Juda kupita katika Geti lake basi akapiga ukelele mmoja tu! Basi tafrani iliyotokea hapo, basi Mpaka Wanawake wenye Uja uzito wakaharibu Mimba zao kwani kila mmoja alikimbilia kutafuta sehemu ya kujifichia.

Kwa upande wa waliobakia wakaanza kulishambulia Kasri la Nabii Yusuf kwa mawe kiasi ya kua hadi Nabii Yusuf mwenyewe akaona hapa hakuna la kufanya isipokua kutumia Kilemba cha Nabii Ibrahim hivyo akachukua kilemba hicho na kukikunjua kisha akawaelekezea kina Al Asbati, ambao nao walinyong'onyea miili yao na kutulia. Nabii Yusuf akaamrisha wote wakamatwe na walipokamatwa basi Nabii Yusuf akawafungia ndani kwa mda wa siku 3.

Baada ya siku 3, Nabii Yusuf akatoa hukumu ya kunyongwa kwa watu hao wote kwa pamoja! Kisha akawaacha na baada ya masaa kadhaa akapitisha hukmu nyengine kua amebatilisha Hukmu ya mwanzo hivyo amewasamehe kina Al Asbati kwa sharti la kua waondoke katika Mji huo haraka iwezekanavyo.

Kwani mara tu baada ya Hukmu hio basi kina Al Asbati wakaona bora waondoke lakini hata hivyo! Kwa upande wa Juda basi yeye akasema: ‘**Mimi nimesema kua siondoki katika ardhi hii bila ya ndugu yangu! Hivyo watakao ondoka basi na waondoke, ila mimi siondoki, nabakia hapa hapa mpaka nijue Mwisho wake. Hivyo nyie nendeni mkamwambie Baba kua Ben Yamin amekamatwa kwa sababu ya Wizi na hivyo imembidi afanywe kua ni Mtumwa na hivyo nami pia siwezi kurudi bila ya kua nae, hivyo bora nibakie nae’**

Hivyo kina Al Asbati waliobakia wakaondoka na kurudi Falestina kwa Nabii Yaqub na kumuacha Juda bado akiwa amefungiwa. Na walipofika kwa Nabii Yaqub basi wakafikisha ujumbe wa kua Ben Yamin ameiba na amezuiwa nchini Misri.

Lakini hata hivyo basi Nabii Yaqub hakuamini na akasema: ‘**Mwanzo Mlimchukua Yusuf kisha mkasema kua ameliwa na Mbwa Mwitu, kisah mkamchukua Ben Yamin mkarudi bila ya Ben Yamin wala Juda. Huku mkitoa kisingizio cha kua Ben Yamin ameiba, nyinyi mnanidanganya mimi kwani mtoto wangu hawezi kua ni mwizi.**’

Kina Al Asbati wakasema: ‘**Kama hutuamini basi iulizie Misafara ya watu watokao katika ardhi ya Misri kisha ndio utajua kuhusuiana na ukweli halisi ulivyo.**’

Nabii Yaqub akasema: ‘**La Haina haja kwani hakuna kitu bora kwangu kuliko kua na Subra kwani bila ya shaka Allah atanikutanisha nao.**’

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuwekea wazi maneno ya Juda ambae ni *Kabiruhum Fil Aql* - Yaani Mkubwa Kiufaham katika *Surat Yusuf* pale aliposema kuwaambia ndugu zake:

﴿ٱرْجِعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيكُمْ فَقُولُوا۟ يَـٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبْنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدْنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حَـٰفِظِينَ﴾

**IrjiAAoo ila abeekum faqooloo ya abana inna ibnaka saraqa wama shahidna illa bima AAalimna wama kunna lilghaybi hafi*dh*eena** *(Surat Yusuf 12:81)*

*Tafsir:* ***Rudini kwa baba yenu kisha Mwambieni Ewe Baba yetu hakika Mtoto wako (Ben Yamin) Kaiba Na Sisi Hatukushuhudia Isipikua juu ya kile tunachokijua na kamwe hatukuweza kujua kisichoonekana.***

Kwani aya inatuonesha kwa namna gani Juda alikua amepea kiufaham na hivyo kwa nini akawa na sifa ya *Kabiuhum Fil Aql* kwani maneno aliyowafundisha kina Al Asbatiili wakamwambie Nabii Yaqub yalikua na sifa ya *Qawlan Sadida* - Yaani Kauli ambayo fupi, iliyowazi kabisa ambayo inaenda moja kwa moja kwenye kutoa lengo la ujumbe unaotakiwa kufikishwa tena ni kauli yenye hoja, kwani baada ta kuweka wazi jambo lililotokea basi aliwaambia waweke wazi kihoja kua:

‘**Ingawa Wanasema kua ni Mwizi lakini hatukushuhudia sisi alipofanya kitendo hicho na wala hatuwezi kujua kilichotokea kama aliiba au alitegewa na kuzuliwa ili aonekane mwizi, kwa sababu sisi hatuna *I’lm* juu ya mambo yasiyoonekana.’**

Ama hapa sijui kama tumefahamiana ama la! kwani haya maneno ni yenye ujumbe wenye hikma kubwa sana ndani yake. Yaani anaejua juu ya *Al Ghayb* ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* hivyo yeye ndie anaejua kama Ben Yamin kasingiziwa ama La!

Naam bila ya shaka Juda alikua akijua pia Nabii Yaqub hatokubaliana nao hivyo akawaambia kabisa kua akikataa basi wamwambie awaulize wasafiri watokao Misri juu ya hilo pale aliposema:

﴿وَٱسْأَلِ ٱلْقَرْيَةَ ٱلَّتِى كُنَّا فِيهَا وَٱلْعِيْرَ ٱلَّتِيَ أَقْبَلْنَا فِيهَا وَإِنَّا لَصَادِقُونَ﴾

**Wais-ali alqaryata allatee kunna feeha waalAAeera allatee aqbalna feeha wa-inna lasadiqoona** *(Surat Yusuf 12:82)*

*Tafsir:* ***Na Waulize Wasafiri wanatoka katika mji tuliokuwepo na pia walio katika Msafara tuliorudi nao na kwa hakika sisi ni wenye kusema kweli.***

Hivyo aya zinaendelea kuytuwekea wazi namna alivyojibu Nabii Yaqub baada ya kupata habari hio kwa kusema:

﴿قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْراً فَصَبْرٌ جَمِيلٌ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِيَنِى بِهِمْ جَمِيعاً إِنَّهُ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ﴾

**Qala bal sawwalat lakum anfusukum amran fasabrun jameelun AAasa Allahu an ya/tiyanee bihim jameeAAan innahu huwa alAAaleemu alhakeemu** *(Surat Yusuf 12:83)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub kuwaambia kina Al Asbat) Hakika nyinyi Mmelitunga katika Nafsi zenu Jambo hili, Hivyo kusubiri ni bora kwangu, huenda Allah atanirudishia wote kwa pamoja, Hakika yeye ni Mwingi wa Kujua na Mwingi wa Hikma.***

Kwani Anasema *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakkalimin* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: ‘**Nabii Yaqub aliposema kua haya ni Mambo waliyoyatunga kina Al Asbati basi hakua na maana ya kuzungumzia juu ya wizi wa Ben Yamin tu, Lakini alikua akimaanisha tangu mwanzo wa kisa chao pale waliposema kua wamekataliwa kupewa shehena zaidi ya chakula hadi watakapoenda na Ben Yamin hadi katika maelezo yao yote kwani na safari hii hawajarudi na Ben Yamni na wala na Juda. Lakini hata hivyo *In-shaa Allah* au Allah atanirudishia wote Yusuf, Ben Yamin na Juda.**’

Nabii Yaqub baada ya kuhadithiwa yaliyomkuta Ben Yamin na hivyo kusema kua hana la kufanya ila kua na Subra na kumtegemea zaidi Mola wake pale aya ziliposema:

﴿وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَأَسَفَا عَلَى يُوسُفَ وَٱبْيَضَّتْ عَيْنَاهُ مِنَ ٱلْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيمٌ﴾

**Watawalla AAanhum waqala ya asafa AAala yoosufa waibyaddat AAaynahu mina alhuzni fahuwa kadheemun** *(Surat Yusuf 12:84)*

*Tafsiri:* ***Akageukia (Nabii Yaqub) upande mwengine na akasema Ah! Huzuni yangu kubwa iko kwa Yusuf! na yakawa Meupe Macho Yake (Nabii Yaqub) Kutokana na Huzuni aliyokua ameigubika (Moyoni)***

Hapa tunaona kua Ingawa Wanazuoni wanasema Mitume wenye sifa ya *Ulu ul Azmin* yaani Mitume na Manabii Wenye Ustahmilivu na Azma Kubwa katika kutekeleza Majukumu yao ni watano tu, ambao ni Nabii Nuh *Najiyyuh Allah*, Nabii Ibrahim *Khalilu Allah*, Nabii *Musa Kallimu Allah*, Nabii Isa *Ruhi Allah* na Nabii Muhammad *Salallahu A'layhi wa Salam Habibu Allah.*

Lakini basi kutokana na yale yaliyotokea katika kisa cha Nabii Yusuf basi haishangazi kuona kua Imam Abu Muhammad Abd Allah Ibn Sahl Al Tustari amewaingiza Nabii Yaqub na Nabii Yusuf katika idadi ya Manabii wenye Sifa hizo. Kwa Sababu mbali ya kua Nabii Yaqub amempoteza Nabii Yusuf hapo kabla lakini na kisha ghafla moja akawapoteza Watoto wawili kwa pamoja basi hakutetereka bali aliendelea kurudi na kumtegemea Mola wake, na hivyo kua ni mwenye kuamini kua iko siku *Allah Subhanah wa Ta'ala* atawakutanisha pamoja.

Kwani katika aya yetu tunaona kua Nabii Yaqub amesema *Ya Asafa A'ala* Yusufa yaani Mimi namsikitikia zaidi Yusuf na hivyo kutuonesha kua Nabii Yaqub anamsikitikia zaid Nabii Yusuf ambae ametoweka zamani na katika hali ya utata zaidi kuliko wenzake wawili hao ambao ni Ben Yamin na Juda ambao wanajulikana kua wako hai, lakin kwa upande wa Nabii Yusuf haijulikani baada ya kupita miaka yote hio kama yuko hai ama la.

Kwani anasema *Mujadid ad Din Sultan Al Mutakkalimin Imam Al Mushaqqiqin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi kuhusiana na aya hii kua: '**Kuna wasemao kua Moyo unaopenda kitu chengine basi hua hauwezi kumpenda *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwani Moyo huo hua ni kiungo kinachoweza kubeba hili na lile. Hivyo Bila ya shaka Mapenzi na Huzuni juu ya Kitu hayawezi kuuzuia Moyo kutokumpenda *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani ukweli ni kua Moyo wa mtu unapokua umejaa huzuni basi ndio Moyo usiochoka kurudi kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala.***'

Kwani kuhusiana na aya hii pia basi anasema Sultan Al Balagha Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '**Siku Moja Mjukuu wa *Rasul Allah Salallahu A'alyhi wa Salam* Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Karama Allahu Wajh* alionekana Mazikoni huku akiwa Analia. Watu wakamuuliza 'Kwanini Unalia Mazikoni?' Hasan Ibn Ali Ibn Abi Talib *Karama Allahu Wajh* akasema: 'Hakuna Ubaya kwani hata Nabii Yaqub alilia sana juu ya Mtoto wake Yusuf, lakini hata hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* Hakumuonya.'**

Kwani kuna baadhi miongoni mwetu wanaweza wakajiuliza kua: '**Kwa nini Nabii Yaqub akasema *Ya Asafa Aala Yusufa* – Ah! Huzuni yangu Kubwa ipo kwa Yusuf *(Surat Yusuf 12:84)* wakati Qur'an imetuamrisha Waislam wenye Subra kua tunapofikwa na msiba basi Waislam tunatakiwa tuseme kama zisemavyo aya zifuatazo'**

**Walanabluwannakum bishay-in mina alkhawfi waaljooAAi wanaqsin mina al-amwali waal-anfusi waalththamarati wabashshiri alssabireena; Alladheena idha asabat-hum museebatun qaloo inna lillahi wa-inna ilayhi rajiAAoona** *(Surat Al Baqara 2:155-156)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika tutakujaribuni kwa vitu vitokanavyo na Khofu, Njaa, Kupoteza Mali, Nafsi na Mazao, Lakini wabashirie (Mema) wenye Subra. Ambao wanapofikwa na Msiba hua ni wenye kusema: 'Kwa Hakika Sisi ni wa Allah na Kwa hakika kwake yeye tutarejea.'***

Naam...bila ya shaka jibu la suali hili lipo katika hadith ifuatayo kwani anasema Said Ibn Jubayr kua amesema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua Kauli ya '*Inna lillahi wa-inna ilayhi rajiAAoona*' hawakuwahi kupewa watu wa Umman wowote isipokua watu wa Ummah wa Muhammad *(Salallahu A'alayhi wa Salam)* pale wanapofikwa na Msiba'**

Ambapo tunapoiangalia aya ya 155 basi tunaona kua imetumia harfu *Lam* na *Nun Thaqila* ambazo zinatilia mkazo kua Majaribio hayo kamwe hayawezi kuepukika ambapo baadhi ya mithani hio itakuja katika hali ya Khofu ya njaa, Kupoteza Mali, Khofu ya Umasikini. Kuumwa, Khofu ya Umauti, Kupoteza maisha ya Wazee, Watoto, Ndugu, Jamaa, Marafiki, n.k Kupungua kwa Mazao mashambani, n.k.

Anasema Imam Abu Muhammad Abd Allah Al Tustari kua: '**Wakati *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliposema *Wabashshiri Al Sabiriina* na Wabashirie wenye Subra, basi hapa inamaanisha kua Subra inatakiwa kua iwe ndio njia ya Maisha'**. Ambapo wa upande wa Dhu Nun Al Misri basi anasema kua: '**Subra ni kumtegemea na kumuomba msaada wa *Allah Subhanah wa Ta'ala*.**'

Maneno ya ayah hii yasemayo *Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona* hua ni yenye sehemu mbili ambazo ni zenye kuthibitisha kua tunapopatwa na mtihani basi hutubidi kuthibitisha kua sisi na kila kitu chetu ni wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hapo hapo kuthibitisha kua sisi ni Viumbe na Watumwa wa Muumba ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala*.

Na sehemu yake ya pili ina maneno yanayothibitisha kua Sisi mwisho wetu basi tutarudia kwake yeye *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hivyo hapo hapo hua ni wenye kuthibitisha kua kutoepukika kwa Mauti na kuwepo kwa Siku ya Malipo na kutoepukika kwake Siku ya Malipo. Ambapo umuhimu wa kusema *Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona* hua nikupata Baraka hapa Duniani na kesho Akhera pia na hii ni kulingana na miongoni mwa vithibitisho vya aya na hadith zifuatazo:

Anasema Abu Ibn Sinan kua: '**Katika siku ambayo nilimzika mtoto wangu wa kiume aitwae Sinan, basi Abu Talha Al Khawlani alikua amesimama pembeni ya Kaburi. Ambapo wakati nilipokua nataka kuondoka basi akaniambia: 'Nikubashirie habari njema ya Abil Al Sinan?' Nami nikasema: 'Naam!'** **Abu Talha akasema: 'Ad Dahak Ibn Abd Rahman Ibn Arzab ameniambia mie kua amesema Abu Musa Al Ashari *Radhi Allahu Anhu* kua:**

**'Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: 'Anapofariki mtoto wa Mtu basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* huwaambia Malaika wake: 'Mmemchukua Mtoto wa Mja wangu?' Nao Malaika hua ni wenye kujibu: 'Naam!' *Allah Subhanah wa Ta'ala* husema: 'Mmemchukulia Mboni ya Jicho lake?' Malaika husema: 'Naam!' *Allah Subhanah wa Ta'ala* huuliza: 'Jee alisemaje Mja wangu?' Malaika nao hua ni wenye Kujibu: 'Alikutukuza na kusema: '*Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona*' *Allah Subhanah wa Ta'ala* husema: 'Mjengeeni Mja wangu Nyumba Peponi na Muuite kua ni *Bayt Al Hamd!'''*** *(Jamii Tirmidhii)*

Vile vile iliposhushwa aya ifuatayo ya *Surat an Nisaa*:

﴿لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلآ أَمَانِيِّ أَهْلِ ٱلْكِتَابِ مَن يَعْمَلْ سُوۤءًا يُجْزَ بِهِ وَلاَ يَجِدْ لَهُ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّاً وَلاَ نَصِيراً﴾

**Laysa bi-amaniyyikum wala amaniyyi ahli alkitabi man yaAAmal soo-an yujza bihi wala yajid lahu min dooni Allahi waliyyan wala naseeran** *(Surat An Nisaa 4:123)*

*Tafsir:* ***Haitokua kwa matamanio yenu wala kwa matamanio yao Ahl Al Kitabi(Itakavyotolewa Hukm). Bali yule atakaefanya Uovu basi atalipwa kutokana nao na hatopata mwengine zaidi ya Allah wa kumsaidia wala wa kumnusuru.***

Basi Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu Anhu* aliuliza: '***Ya Rasul Allah*! Jee kuna kuna uokozi baada ya kushuka ayah hii? Kutokana na  kua kila Ovu litalipwa kwa adhabu yake?'** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akasema: 'Ya Abu Bakr! Allah akuingize ndani ya Rehma zake, jee hujawahi kuumwa wewe? Jee hujawahi kupatwa na Matatizo yeyote yale? Jee hujawahi kufikwa na Mitihani yeyote?**'Abu Bakr As Siddiq *Radhi Allahu Anhu* **akajibu: 'Bila ya shaka mambo hayo hua yanatokea'. Hapo** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akasema: 'Kutokana na yote haya basi Dhambi zako zinafutwa.''**

Na pia kwa upande mwengine basi anasema Ummu Salama *Radhi Allahu Anha* kua **: 'Siku moja alikuja Abu Salamah *Radhi Allahu Anhu* akiwa ni mwenye kutoka kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa* Salam na Masaaba zake na akaniambia kua: 'Hakika leo nimesikia kitu kutoka kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambacho kimenifurahisha sana. Kwani amesema kua: 'Hakuna Muislam ambae atafikwa na Msiba na kisha akasema *Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona na kisha akaomba dua isemayo:''***

اللَّهُمَّ أْجُرْنِي فِي مُصِيبَتِي وَأَخْلِفْ لِي خَيْرًا مِنْهَا

**Allahumma A'jurnî Musîbatî wa Akhluf lî Khayran Minhâ**

*Tafsiri:* ***Ya Allah Nilipe mie kutokana na msiba huu kwa kitu kilichobora zaidi ya nilichokipoteza.***

**Ummu Salama *Radhi Allahu Anha* anaendelea kusema kua: 'Hakika mimi nikayahifadhi akilini maneno hayo, hivyo Abu Salamah alipofariki basi nikaomba dua kwa maneno hayo, lakini nikajiuliza.  'Jee ni nani Mwanamme Bora kuliko Ummu Salamah?', Kisha siku za baadae *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akanitembelea. Katika siku hio nilikua naanika ngozi, alipogonga Mlango nikakosha mikono yangu, kisha nikamfungulia na kumruhusu aingie, kisha nikamuwekea kitambaa ardhini akakaa kitako.**

**Na wakati alipozungumza basi alizungumzia kuniposa mie kutaka kunioa, nami nikamwambia: '*Ya Rasul Allah!* Hakuna sababu ya kwanini mie nikatae Posa yako, lakini tatizo ni kua mimi ni Mwanamke mwenye *Ghira* (Wivu) na nina khofu kua huenda nikafanya kitu ambacho kitakukera wewe na kisha kutokana na kufanya kwangu hivyo basi mimi nikaadhibiwa na Allah. Nami ni Mtu Mzima kiumri, na nna watoto (ambao wanaweza wakakukera)' Nae (*Rasul Allah Salallau Alayhi wa Salam*) akasema: 'Ama kuhusiana na *Ghira* basi nategemea kua Allah atakuponesha kutokana nao. Ama kuhusiana na Umri basi na mie pia nazeeka, na kuhusiana na Watoto basi watoto wako ni watoto wangu.''***(Sahih Muslim)*

Ama kwa upande wa Imam Abu Bakr Muhammad Ibn Zakarriya Al Razi (ambae ni tofauti na Mujaddid Ad Din Imam Fakhr Ad Din Al Razi) basi yeye anasema kua: ‘**Ndani ya maneno ya aya isemayo: *Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona* mna Amri mbili zilizofichikana ndani yake: Ya kwanza ni ya Wajib na pili si wajib. Ya kwanza ambayo ni Wajib ni ile ambayo yenye Wajibu wa Kutokua na Kinyongo kutokana na Msiba au Mtihani uliokukuta, na hivyo kutolalamika kwa yeyote yule isipokua kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala.* Na ya pili isiyokua ni Wajib ni ile ya kutokua na ulazima wa Kusema Maneno hayo’**

Naam, ama kwa upande wa uthibitisho wa aya juu ya umuhimu wa maneno haya ya *Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona* basi tunawekewa wazi na *Allah Subhanah wa Ta’ala* mwenyewe pale alipoelezea baada ya maneno ya aya hio kwa maneno ya aya inayofuatia baada ya hio ambayo inasema:

﴿أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ﴾

**Ola-ika AAalayhim salawatun min rabbihim warahmatun waola-ika humu almuhtadoona** *(Surat Al Baqara 2:157)*

*Tafsir:* ***Hao ndio wale ambao wanatumiwa Salawat kutoka kwa Mola wao, na hao ndio walioongoka.***

**Tunapozungumzia *Salawat* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala* kulingana na uhusiano baina yake na Waja wake basi hua tunazungumzia basi hua tunazungumzia Rehma zake *Allah Subhanah wa Ta’ala* kwa waja wake, na tunapozungumzia *Salat* baina ya Viumbe wa *Allah Subhanah wa Ta’ala* yaani kwa Mfano kutoka kwa Malaika kueleka kwa Nabii Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam*, au kutoka kwa Nabii Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam* kwa Waumini, au kutoka kwa Waislam kwa Waislam basi hua tunazungumzia Kuombeana Msamaha kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala.***

Na ndio maana akasema Imam Abu Isḥaq Ibrahim Ibn Muḥammad Ibn Al Sari Al Zajjaj kuhusiana na ayah hii ya *Surat Al Baqara 2:157* kua: **‘*Salawat* kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala* humaanisha Usamehevu na Malipo Mema, na Rehma basi humaanisha kuondolewa kwa Huzuni na kutimiziwa mahitaji yote’**

Ama kwa upande wa Imam Abu Muhammad Abd Allah Sahl Al Tustari basi yeye anasema kua: ‘***Salawat* katika ayah hii hua inamaanisha Kubarikiwa kwa kua *Tarahhum* (kuingizwa ndani ya Rehma) juu yao kutoka kwa Mola wao. Kwani *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* amesema kua: ‘Allah aitumie *Salawat* familia ya Abu Awfa’ pale walipomletea *Sadaqa*, ambapo alimaanisha kua ‘Allah awaingize katika Rehma zake**.’’

Imam Abu Muhammad Abd Allah Sahl Al Tustari anaendelea kutuambia kua **‘Vile vile Muhammad Ibn Sawwar amesema kua, amesema Abu Amr Ibn Ala kua: ‘*Salat*’ hua ina maana tatu tofauti ambapo moja ni kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta’ala* katika Qur’an:**

**Fasalli lirabbika wainhar** *(Surat Al Kawthar 108:2)*

*Tafsir:* **Hivyo mgeukie Mola wako kwa Kusali na Kuchinja (Kwa ajili yake)**

**Yaani ukamate mkono wako wa kushoto kwa mkono wako wa kulia katika Sala huku ukiwa na unyenyekevu ndani ya Nafsi yako na ukiwa na Khofu mbele ya Mola wako *Subhanah wa Ta'ala*. Na hii imezungumziwa kutoka kwa Ali Ibn Abi Talib *Karamah Allahu Wajh*.**

**Ama kuhusiana na maan aya pili ya *Salat* basi maana yake hua ni Kubarikiwa na kuingizwa kwenye Rehma (*Tarahhum*) kama tulivyozungumzia hapo kabla. Na kuhusiana na maana ya Tatu basi hua ni Dua, kwa mfano kama Dua kwa ajili ya Waliofariki. Na kwa hakika kama alivyosema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: 'Inapotokea mmoja wenu kua amealikwa chakula basi akubali mualiko. Lakini kama aliealikwa amefunga basi na awaombee dua waliomualika ili wazidishiwe Baraka'. Na akasema tena *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: 'Kama ikiwa mmoja wenu atakula nyumbani kwake (aliealika) basi Malaika humuombea (aliealika) mpaka wamalize kula.'**

Imam Abu Muhammad Abd Allah Sahl Al Tustari anaendelea kutuambia: '**Kwa upande mwengine basi Salat pia hua na maana mbili: Moja ni kufanya *Istighfar* (Kuomba Msamaha kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala*) na ya pili ni kupata *Maghfira* (Msamaha).**

**Ama kuhusiana na *Istighfar* basi ni pale *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliposema:**

﴿خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ إِنَّ صَلَوَاتَكَ سَكَنٌ لَهُمْ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ﴾

**Khuth min amwalihim sadaqatan tutahhiruhum watuzakkeehim biha wasalli AAalayhim inna salataka sakanun lahum waAllahu sameeAAun AAaleemun** *(Surat At Tawab 9:103)*

*Tafsir:* ***Chukua Sadaqa kutoka katika Mali zao ili kuwasafishia na kuwatukuzia, na wasalie juu yao, kwani kwa hakika sala zako ni chanzo cha Utulivu kwao wao, na Allah ni mwenye kusikia kila kitu na ni mwenye kujua kila kitu.***

**Na pia hua ni kuwaombea Msamaha kama ilivyo katika maneno yake *Allah Subhanah wa Ta'ala* pale aliposema:**

﴿وَمِنَ ٱلْأَعْرَابِ مَن يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْآخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ قُرُبَاتٍ عِندَ ٱللَّهِ وَصَلَوَاتِ ٱلرَّسُولِ أَلَآ إِنَّهَا قُرْبَةٌ لَّهُمْ سَيُدْخِلُهُمُ ٱللَّهُ فِى رَحْمَتِهِ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ﴾

**Wamina al-aAArabi man yu/minu biAllahi waalyawmi al-akhiri wayattakhithu ma yunfiqu qurubatin AAinda Allahi wasalawati alrrasooli ala innaha qurbatun lahum sayudkhiluhumu Allahu fee rahmatihi inna Allaha ghafoorun raheemun** *(Surat At Tawab 9:99)*

*Tafsir:* ***Na miongoni mwa Waarabu (Mabedui) wamo wanaomuamini Allah na siku ya Mwisho, na chukua kile wanachokitumia kwa ajili ya kuwakaribisha kwa Allah na kwa ajili ya kupata Salawat (Dua) za Mtume, kwani kwa hakika (haya matumizi yao).***

Ama kuhusiana na kusamehewa kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi* wa *Salam* basi kumewekwa wazi katika ile aya isemayo:

﴿هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلاَئِكَتُهُ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ ٱلظُّلُمَاتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَكَانَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَحِيماً﴾

**Huwa alladhee yusallee AAalaykum wamala-ikatuhu liyukhrijakum mina al*dhdh*ulumati ila alnnoori wakana bialmu/mineena raheeman** *(Surat Al Ahzab 33:43)*

*Tafsir:* ***Ndie yeye ambae anaekutumia Salat (Anaekusamehe) wewe na Malaika wake pia (humuomba Allah akubariki na akusamehe) ili akutoe kwenye kiza kukuingiza kwenye Nuru. Na ni yeye ndie Mwingi wa Rehma kwa Waumini***

Na pia kuhusiana na kuombewa msamaha ni katika ile aya iliyosema:

﴿إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلاَئِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ يٰأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ صَلُّواْ عَلَيْهِ وَسَلِّمُواْ تَسْلِيماً﴾

**Inna Allaha wamala-ikatahu yusalloona AAala alnnabiyyi ya ayyuha alladheena amanoo salloo Aaalayhi wasallimoo tasleeman** *(Surat Al Ahzab 33:56)*

*Tafsir:* ***Hakika Allah (Subhanah wa Ta'ala amemsamehe) na Malaika wake wanamsalia (Wanamuombea asamehewe) Nabii (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) hivyo enyi mlioamini nanyi msalieni kwa kikamilifu kama inavyotakiwa.***

Hivyo amesema Said Ibn Jubayr kua: '**Maneno haya** '***Inna lillahi wa-Inna Ilayhi RajiAAoona*** **hakuwahi kupewa Mtume yeyote hapo kabla, na kama Nabii Yaqub angejua maneno haya basi asingesema** ***Ya Asafa Aala Yusufa.*** *''*

Hivyo baada ya kusema Maneno hayo basi Nabii Yaqub akaandika barua kwa ajili ya Mfalme wa Misri (Nabii Yusuf) ambayo ilikua inasema:

***Bismi Allahi AlRahmani AlRahim.***

**Barua hii inatoka kwa Mtumwa wa** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **Nabii Yaqub Mjukuu wa Khallilu Allah Ibrahim, Mtoto wa Nabii Is-haq.**

**Kwa ajili ya kumfikia Mfalme wa Misri.**

**Ewe Mfalme! Inakubidi ujue kua sisi ni Watu tunaotokana na Kizazi cha Mitume na Manabii. Hiki ni kizazi ambacho kimejaa Mitihani kuanzia kwa Babu yetu Ibrahim hadi kwa Baba yetu Is-haq.**

**Na mimi pia nimefikwa na Mitihani mingi ambapo mmoja wapo ni kupotelewa na Watoto wawili. Na mmoja kati ya watoto hao ameliwa na Mbwa Mwitu na kufanywa kua Mtumwa na wa pili amezuiliwa na wewe kutokana na tuhuma za wizi.**

**Na ukweli ni kua Hakuna hata mmoja katika kizazi chetu mwenye sifa hio ya kua ni Mwizi. Hivyo hakika mimi ni Mtu mzima sana, Kipofu na aliejawa na huzuni kubwa Sana. Umri**

**wangu ushatungulia baada yangu, mifupa yangu haina nguvu tena ya kuubeba mwili wangu, na Nywele zangu zineshakua Nyeupe na mgongo wangu Umepinda kwa huzuni.**

**Hivyo nionee huruma kwa kua na usamehevu nami na kunirudishia Mtoto wangu ambae ndie Nuru ya Macho yangu. Nami nitakuombea Dua kiasi ya kua utakua na mwisho mwema hapa Duniani na kesho Akhera pia. Hivyo usitusababishie Madhara, usiziangamize Nafsi zetu kwani kufanya hivyo hakutokua na manufaa nawe.**

**Na inabidi ujue kua Ewe Mfalme wa Misri! Kwa hakika kama hukumuachia huru Mtoto wangu basi nitanyanyuka na kusimama Alfajir na kukurushia Mshale wa Dua ya Alfajir Dhidi yako, na huo hua ni mshale ambao utakuangamiza wewe na Mamlaka yako pamoja na watu wako.**

**Na kabla ya yote hayo basi nakutakia Amani iwe juu yako.**

Mara baada ya Nabii Yaqub kumuandikia Barua Mfalme wa Misri basi akawapa wasafiri waelekeao Misri barua hio. Na Alhamd lillah barua hio ikamfikia Nabii Yusuf bila ya kizuizi wala tatizo lolote kama ilivyotakiwa iwe kulingana na matakwa ya Nabii Yaqub.

Nabii Yusuf alipoipata barua hio basi akaisoma kisha akajifungia ndani na kulia sana na kisha akakaa na akatafakkar kisha akaamua kuandika jibu la barua hio ambalo lilikua likisema:

***Bismi Allahi AlRahmani AlRahim.***

**Hii ni Barua inayotoka kwa Mfalme Muaminifu wa Misri.**

**Ambayo inatakiwa imfikie Nabii Yaqub Mtoto wa Nabii Is-haq ambae pia ni Mtoto wa Nabii Ibrahim *Khalillu Allah!***

**Amani iwe juu yako ewe Mtu Mzima Ulie Dhaifu!**

**Kwa hakika mimi nimeipokea barua yako, nimeisoma na nimeifaham vizuri sana. Kwani ndan yake umesema kua Baba yako alipatwa na Mitihani, na Babu yako nae pia alipatwa na Mitihani Mikubwa Sana.**
**Na kwa hakika nyinyi hamna sifa ya Wizi, hivyo kama sikumuachia Mtoto wako basi utanyanyuka na kusimama Alfajir kwa ajili ya kunirushia Mshale wa Dua ya Alfajir dhidi yangu, Mshale ambao utaniangamiza mimi na Mamlaka yangu na Watu wangu.**

**Hivyo tafakkari ewe Nabii Mzee Yaqub!**

**Kwani kama Wazee wako na Mababu zako walivyokua na Subra na Ustahmilivu kama ulivyonielezea, basi inakubidi ujue kua na wewe pia inakubidi uwe ni mirthi wa Sifa hizo Muhimu na nzuri sana kwa kila Ibn Adam kua nazo. Hivyo kua mfano wa kuigwa.**

**Kwani kama ilivyokua Allah alivyowapa wazee wako hao Subra na ustahamilivu kama ulivyoelezea, hadi wakapata ufumbuzi wa mitihani yao na hivyo kua ni wenye kufuzu, basi nawe pia Allah atakupa ufumbuzi kwa kupitia katiak njia ya Subra na Ustahmilivu wako.**

**Hivyo ningependa kukuusia Ewe Nabii Mzee Yaqub!**

**Jihadhari kabla ya kuamka Alfajir na kutuma Mishale yako hio uliyonitishia, ili usije ukaamka Alfajir na kunirushia mie Mshale wa Dua zako Dhidi yangu.**

*In-Shaa Allah,* **Allah atakurudishia Mtoto wako Nuru ya Macho yako na Mboni ya Macho yako tena katika mda wa Karibuni sana.**

**Hizo ndio Salam zangu mimi kwako wewe, na ndio ushauri wangu juu yako!**

**Na nakutakia pia Salama na Amani ziwe juu yako.**

Kisha Nabii Yusuf akaifunga barua hio na kisha akampa mtu kumpelekea Nabii Yaqub. Ambapo mara tu baada ya Nabii Yaqub kuipata barua hio na kuifungua na kuisoma basi akasema:

'**Hakika hii barua si barua ya Mtu asie muamini *Allah Subhanah wa Ta'ala*, kwani haya ni maneno yanayotokana na Ufaham wa Mtu wa Nabii na mtu aliekua na Taqwa na uadilifu kwa watu wake.**'

*Sub-hanah Allah* Kwani hapa Nabii Yaqub akatafakkar na kujiuliza katika wakati wa kipindi kama hiki tulichonacho, jee baada ya mimi ni nani mwengine anaweza kua ni Nabii? Kisha akasema huku akiihoji Nafsi yake kua: '**Inawezekana ikawa Barua hii na Maneno haya yanatoka kwa Mtoto wangu, ambae aliepotea mda mrefu sana yaani Yusuf!**'

Hivyo Usiku wa siku hio basi Nabii Yaqub alipolala akaota kua amekutana uso kwa uso na *Malakat al Mawt* yaani Izrail.

Nabii Yaqub akajiona anamkabili kwa masuali Malaika huyo kwa kumuuliza: '**Ewe Mfalme wa vifo! Hakika wewe ni Mwenye kujua kila roho ya kiumbe uliyoitoa, hivyo niambe huko katika kutoa roho kwako uliwahi kuitoa roho ya Mtoto wangu Yusuf?**'

Malakat al Mawt akajibu: **'La! Ama kwa hakika mimi sijawahi kuitoa Roho yake Yusuf! *In-shaa Allah Allah Subhanah wa Ta'ala* atakukutanisha nae tena Mtoto wako huyo kipenzi na utakua furaha tena, hivyo usiwe na khofu.'**

Kwani hapa ghafla Nabii Yaqub akaamka kwa furaha kutoka usingizini, na akajisikia akisema kwa sauti kubwa: '***Alhamd lillah!* Sijui yuko katika hali gani mtoto wangu Yusuf!**'

Na hapo hapo akatokea Malaika Jibril na kumwambia Nabii Yaqub: '**Ya Yaqub! Hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* ametangazia kwa kusema kua: 'Ya Yaqub! Kwa hakika mimi nitakukutanisha tena na Mtoto wako Yusuf'**'

Baada ya kupokea ujumbe huo basi Nabii Yaqub akasjudu kumshukuru Mola wake, *Allah Sub-hanah wa Ta'ala* kisha hakusubiri kukuche bali akawaamsha kina Al Asbati na kuwambia: '**Amkeni mjitayarishe kuelekea Misri kwa ajili ya kumtafuta Ndugu yenu aliepotea Yusuf!'**

Watoto wake wote yaani kina Al Asbati wakaona balaa gani hili la kukatishana usingizi kwa ajili tu ya kuenda kumtafuta mtu ambae amepotea takriban miaka 40 iliyopita?

Hivyo wakamwambia Nabii Yaqub: '**Bila ya shaka sisi tutarudi kumfuata Ben Yamin! Lakini kamwe hatutorudi kwa ajili ya kumtafuta Yusuf kwani hatutoweza kumpata Yusuf!**'

Ama tunapozungumzia Manabii walolia sana kwa ajili ya mitihani yao basi kwanza ni Nabii Adam baada ya kupata Mtihani wa kushushwa Duniani kutokea Peponi baada ya kula tunda alilokatazwa, na pia yumo Nabii Daud ambae alilia sana baada ya kumuoa Bathsheba na pia Nabii Yaqub kwenye kisa hiki baada ya kumpoteza Nabii Yusuf, kwani haikuwahi kupita hata siku moja bila Nabii Yaqub kukosa kulia kutokana na kumkukumbuka mtoto wake Yusuf.

Hivyo katika siku hii alipowaamsha watoto wake usiku basi wakamwambia:

﴿قَالُواْ تَاللهِ تَفْتَأُ تَذْكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضاً أَوْ تَكُونَ مِنَ ٱلْهَالِكِينَ﴾

**Qaloo taAllahi taftao tadhkuru yoosufa hatta takoona haradan aw takoona mina alhalikeena** *(Surat Yusuf 12:85)*

*Tafsir:* ***Wakasema (Kina Al Asbati) Sisi Tunaapa kwa Allah kua wewe Kamwe hutosita kumsahau Yusuf hata kama utakua Mzee Dhaifu au utakua miongoni mwa waliokufa.***

Aya inatuonesha kua kina Al Asbati wanamuona Nabii Yaqub kua anasalitiwa na akili na ufahamu wake, kwani kimaumbile basi Mwili, Akili na Ufaham wa Ibn Adam hua vina kawaida ya kutoweza kufanyakazi kikamilifu kama ilivyokua hapo kabla wakati wa Ibn Adam anapokua katika ujana wake na hivyo hua ni kua dhaifu baada ya kua na nguvu na asiejua kitu baada ya kua ni mwenye kujua kila kitu kama anavyosema mwenyewe Muumba ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Qur'an:

﴿ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفاً وَشَيْبَةً يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ﴾

**Allahu alladhee khalaqakum min dhaAAfin thumma jaAAala min baAAdi dhaAAfin quwwatan thumma jaAAala min baAAdi quwwatin dhaAAfan washaybatan yakhluqu ma yashao wahuwa alAAaleemu alqadeeru** *(Surat Ar Rum 30:54)*

*Tafsir:* ***Ni Allah ndie ambae aliekuumbeni katika (hali ya) udhaifu na kisha akakujaalieni baada ya kua dhaifu kua ni wenye nguvu, kisha akakujaalieni baada ya kua wenye nguvu kua dhaifu na wenye mvi, hakika yeye humuumba amtakae na ni yeye ni mwenye kujua kila kitu na ni mwenye kukadiria kila kitu.***

Yaani kwa upande mwengine basi hua ni mwenye kurudishwa tena upya katika hali yake ya awali ya kutojiweza kwa chochote kama inavyosema aya ifuatayo:

﴿وَمَن نّعَمّرْهُ نُنَكّسْهُ فِى ٱلْخَلْقِ أَفَلاَ يَعْقِلُونَ﴾

**Waman nuAAammirhu nunakkis-hu fee alkhalqi afala yaAAqiloona** *(Surat Yasin 36:68)*

*Tafsir:* ***Na tunaempa umri mkubwa basi hua ni wenye kumrudisha nyuma kimaumbile***

Katika kuzunngumzia hali ya maumbile ya Ibn Adam hususan Uzee basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* amewawekea wazi kwa kifupi lakini pia kwa mtizamo wa kina kuhusiana na maumbile hayo pale alipowaambia wale wasioamini kua watafufuliwa, kua:

﴿يَٰأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّنَ ٱلْبَعْثِ فَإِنَّا خَلَقْنَاكُمْ مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ
مِن مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ وَنُقِرُّ فِى ٱلأَرْحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ
طِفْلاً ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمْ وَمِنكُمْ مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُمْ مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَيْلاَ يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ
شَيْئاً وَتَرَى ٱلأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَآ أَنزَلْنَا عَلَيْهَا ٱلْمَآءَ ٱهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ﴾

**Ya ayyuha alnnasu in kuntum fee raybin mina albaAAthi fa-inna khalaqnakum min turabin thumma min nutfatin thumma min AAalaqatin thumma min mudghatin mukhallaqatin waghayri mukhallaqatin linubayyina lakum wanuqirru fee al-arhami ma nashao ila ajalin musamman thumma nukhrijukum tiflan thumma litablughoo ashuddakum waminkum man yutawaffa waminkum man yuraddu ila ardhali alAAumuri likayla yaAAlama min baAAdi AAilmin shay-an watara al-ardha hamidatan fa-itha anzalna AAalayha almaa ihtazzat warabat waanbatat min kulli zawjin baheejin***(Surat Al Hajj 22:5)*

*Tafsir:* ***Enye Ibn Adam! Kama ikiwa mna shaka na Kufufuliwa (Basi tafakkarini kua) Kwa hakika tumekuumbeni kutokana na Udongo, kisha tukakutoeni kupitia ndani ya tone (la manii ya Mwanamme na la Yai la Mwanamke), kisha tukakutoeni kupitia ndani ya tone la damu iliyoganda, na kisha tukatuoeni kupitia ndani ya pande la nyama ambalo sehemu yake moja imetengenezeka na sehemu nyengine haijatengenezeka, ili tupate kukudhihirishieni (uwezo wetu kwenu). Na tuwajaalia tuwatakao kua ni wenye kukaa ndani ya mifuko ya uzazi kwa mda maalum, kisha tukawatoa nje kua Watoto, kisha tukakuleeni nyie ili mfikie mda wa kukukua kikamilifu (Kimwili, Kufaham na Kiakili), na baadhi yenu wanakufa, na wengine hurudishwa katika Ardhali Al Umuri (hali ya uzeeni wa kutojiweza), kiasi ya kua hawajui kitu baada ya kua ni wenye kujua kila kitu. Na mnaona ardhi inavyokua tupu haina kitu lakini tunapoimwagia Mvua inatetemeka (kua hai) na kututumka na hivyo huchomozesha kila aina ya vipando vinavyoota na kupendezesha jike na dume.***

Na kisha pia akasema tena katika Qur'an:

﴿وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّاكُمْ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لاَ يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْئاً إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمٌ قَدِيرٌ﴾

**WaAllahu khalaqakum thumma yatawaffakum waminkum man yuraddu ila arthali alAAumuri likay la yaAAlama baAAda AAilmin shay-an inna Allaha AAaleemun qadeerun** *(Surat An Nahl 16:70)*

*Tafsir:* ***na Allah ndie aliekuumbeni, na kisha ndie anaekusababishieni kifo, na miongoni mwenu wapo wanaojaaliwa Ardhali Al Umuri (uzee wa kutojiweza) hivyo hua ni wasiojua kitu baada ya***

***kua ni wenye kujua kila kitu. Hakika Allah ni mwenye kujua juu ya kila kitu na ni mwenye kukadiria juu ya kila kitu.***

Naam, kutokana na vithibitisho vya Aya na Hadith pia basi Wanazuoni wameugawa Uzee wa maumbile ya Ibn Adam katika sehemu kuu mbili ambazo ni *Mubrika na Mutaakhirah.* Ambapo *Mubrikah* ambao hua ni mwanzoni mwa Umri unaojulikana kama Uzee hua ni kipindi cha wakati wa Umri wa kuazia miaka 60 mpaka 70. Na *Mutaakhira* hua ni kipindi cha Mwishoni cha Uzee ambacho hua ni chenye kuanzia katika kipindi cha kuanzia baada ya kuvuka umri wa miaka 70 na kuendelea mpaka mwishoni mwa uhai wa mtu husika.

Na pia kwa upande mwengine wapo wasemao kua tunapozungumzia Uzee katika vitabu vya lugha ya Kiarabu basi tunaonakua umezungumziwa katika hali na majina tofauti ambapo kwa upande wa Wanawake hua ni wenye kuitwa A*juza*, na kwa upande wa Wanaume basi wanasema kua **Uzee wa mtu kua ni mwenye kuitwa *Shaykh* hua ni kua ni mzee ambae tayari ana mvi tele**.

Ambapo *Allamah* Ibn Faris basi yeye anasema kua: '**Mtu anapokatimia Umri wa Miaka 45 hua ni mwenye kuitwa *Mua'mir***', ambapo kwa Upande wa Imam Qatadah Ibn Diama basi yeye anasema kua: '**Muamir hua ni mtu mwenye kuanzia Umri wa miaka 60 na kuendelea.'**

Na *Allamah* Muhammad Ibn Mukarram Ibn `Ali Ibn Ahmad Ibn Manzur Al Ansari Al Ifriqi Al Misri Al Khazraji basi yeye anasema kua: '**Shaykh hua ni kuanzia umri wa miaka 50 na kuendelea ambapo kuna baadhi ya waliosema kua ni baina ya Umri wa miaka 50 mpaka 80'.**

Kwa upande mwengine kuna neno *Harmi* ambalo pia hua linamaanisha Uzee, hivyo *Allamah* Muhammad Ibn Mukarram Ibn `Ali Ibn Ahmad Ibn Manzur Al Ansari Al Ifriqi Al Misri Al Khazraji anaendelea kutuambia kua: **'Neno *Harmi* hua ni lenye kumaanisha Mtu ambae amefikia Umri wa kua Dhaifu sana kiasi ya kua hawezi kitu kutokana na hali ya Uzee wake'**

Ama tunaporudi katika aya zetu mbili za mwisho zinazozungumzia Uzee tulizozingalia hapo juu ambazo ni za *(Surat Al Hajj 22:5) na (Surat An Nahl 16:70)* basi tunaona kua zote zimetumia maneno *Ardhal al Umur* ambapo neno *Ardhal* ni lenye kutokana na neno *Radhila* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kurudi Katika Msingi wa asili wa kitu, Kuharibika, Kutofaa tena au Kua na Hali mbaya. Ambapo tunapomuangalia Mwanazuoni wa karne yetu Imam Wahba Al Zuhayl basi yeye ameyatafsiri maneno haya kwa kusema kua: '***Ardhal Al Umuri* hua ni wenye kumaanisha Umri wa zaidi ya miaka 45'**.

Ama kwa upande Imam Al Suddi basi tunaona kua yeye ameyatafsiri maneno haya kwa kusema kua: '***Ardhal Al Umuri* hua ni Mtu ambae ameshafikisha Umri wa miaka 100**.' Ama kwa upande wa Qatadah basi yeye amesema kua: '***Ardhal Al Umuri* hua ni Mtu ambae ni mwenye Umri wa miaka 95**' na kwa upande wa *Bahr ul Ilm* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* basi yeye anasema kua: '***Ardhal ul Umuri hua* ni Umri wa mtu ambae hua hana uwezo wa kufanya kitu ambapo mtu huyo hua ni sawa na Mtoto mdogo.**'

Tunapomuangalia Mujaddid Ad Din, *Sultan Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: '***Ardhal Al Umuri* humaanisha dalili ya Mtu kufikia Uzee ambao hujumuisha Udhaifu na upungufu wa uwezo wa Kimwili'**

Na kwa upande wa Mujaddid Ad Din Imam Jalal Ad Din Al Suyuti basi yeye anasema kua: '***Ardha Al Umuri* hua ni kupungukiwa ufahamu wa akili, hisia na kupungukiwa kwa uwezo wa Kiufaham na kubadilika kwa muonekano wa kimwili wa mtu husika na kuzidi kuongezeka kwa**

**kutowezekana kwa utekelezaji wa majukumu ya Kidini na kutokua na ustahmilivu wa kua na uvivu'**

Hivyo hio ndio hali ya maumbile ya Ibn Adam anapokua na Uzee wa hali tofauti ambapo katika Hadith basi anasema Sa`d bin Abi Waqqas *Radhi Allahu Anhu* kua: '***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **alikua akitufundisha sisi kusoma dua ifuatayo'**

اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْبُخْلِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ الْجُبْنِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ أَنْ نُرَدَّ إِلَى أَرْذَلِ الْعُمُرِ،
وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الدُّنْيَا، وَعَذَابِ الْقَبْرِ

**"Allahumma inni a'oodhu bika min-al-bukhl wa a'oodhu bika min-al jubn, wa a'oodhu bika min an noradda ila ardhali al omr, wa a'oodhu bika min fitnati dunya, wa 'adhabi-l Qabr."**

*Tafsir:* '***Ya Allah! Hakika mimi najilinda kwako dhidi ya Ubakhili, na najilinda kwako dhidi ya Woga, Na Najilinda kwako dhidi ya kurudishwa kwenye hali ya Ardhali Al Umuri na najilinda kwako dhidi ya Mitihani ya Kidunia na Adhabu ya Kaburi'*** *(Sahih Imam Bukhari)*

Kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakkalimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi, *Sultan Al Balagha* Imam Abu Qasim Mahmud Ibn Umar Al Zamakhshari na pia Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi basi wao wana mtizamo wa kua: '**Hali ya *Ardhali Al Umuri* hua haiwafikii Wanazuoni wa Dini ya Kiislam hata wawe na Umri mkubwa kiasi gani.**'

Hivyo basi kina Al Asbati walikua wakimlaumu Nabii Yaqub kua amefikia kuingia katika hali ya Uzee kama ya *Ardhali Ul Umuri* kwani hajui anachokifanya na Ufaham wake Nabii Yaqub haumsahau Nabii Yusuf, hivyo basi kwa mtizamo wao kina *Al Asbati* ni kua Ufahamu wake haufanyi kazi kwani haukumbuki kitu chochote zaid ya Jina la Nabii Yusuf na hivyo utamuangamiza. Hususan baada ya kuwaamsha saa nane usiku na kuwakurupusha kua wajitayarishe kwa safari ya masafa ya siku 18 kutoka Falestina kuelekea Misri kwa ajili ya kumtafuta Mtoto aliepotea miaka 40 iliyopita.

Bila ya shaka hapa hatuwezi kuwalaumu kina Al Asbati, kwani hata mimi na wewe tukikurupushwa saa nane usiku tukamtafute kuku tu aliepotea wiki iliyopita basi tutaona kua anaetuamsha ana wazimu. Jee kuamshwa kwa ajili ya kumtafuta mtu aliepotea miaka 40 iliyopita?

Hivyo kilichotokea baada ya Nabii Yaqub kusikia maneno hayo ya kua ataingia wazimu kwa ajili ya mtoto wake aliepotea basi kinaelezewa na maneno yasemayo:

﴿قَالَ إِنَّمَآ أَشْكُو بَثِّى وَحُزْنِىٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ﴾

**Qala innama ashkoo baththee wahuznee ila Allahi waaAAlamu mina Allahi ma la taAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:86)*
*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub) Hakika mimi nalalamikia Masikitiko yangu na Huzuni kwa Allah na nnajua kutoka kwa Allah kile ambacho nyinyi hamkijui.***

Hivyo Nabii Yaqub akawawekea wazi watoto wake kua bila ya shaka Yusuf yuko hai na atarudi, kwani mimi nimeshaoneshwa kile ambacho nyinyi hamjaoneshwa. Kisha akaendelea kusema:

﴿يَٰبَنِيَّ ٱذْهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَيْأَسُواْ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَا يَيْأَسُ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ﴾

**Ya baniyya idhhaboo fatahassasoo min yoosufa waakheehi wala tay-asoo min rawhi Allahi innahu la yay-asu min rawhi Allahi illa alqawmu alkafiroona** ***(Surat Yusuf 12:87)***

*Tafsir:* ***Enyi Watoto wangu nendeni mkatafute kuhusiana na Yusuf na ndugu yake na wala msikate tamaa juu ya Rehma za Allah kwa Hakika hakuna anaekata tamaa juu ya Rehma za Allah Isipokua Watu waliokufuru.***

Katika aya hii tunaona kua Nabii Yaqub ameamrisha watoto wake wakamtafute Nabii Yusuf. Lakini neno alilotumia katika kauli yake ni *Fatahassassu* ambalo linatokana na neno *Tahassu* ambalo kwa lugha ya Kiarabu basi hua kamwe halimaanishi Kutafuta au kusachi kwa Mikono na Macho tu, lakini ni lenye kujumuisha kutafuta kwa kutumia kila kiungo cha Hisia za mwili wa Ibn Adam katika utafutaji huo.

Kwa sababu *Tahassu* humaanisha Kuhisi hivyo basi Nabii Yaqub aliwataka watoto wake watumie Macho yao, Masikio yao, Pua zao, Midomo yao na Kugusa kwa Ngozi zao kwa ajili ya kumtafuta Nabii Yusuf. Nadhani tumefahamiana ni aina gani ya Kutafuta aliyokusudia Nabii Yaqub katika kuwaamrisha kwake kina Al Asbati.

Kwani Nabii Yaqub katika Kauli yake pia ametumia neno *Rawh* kumaanisha Rehma badala ya neno *Rahmat* ambalo ndio tulilozowea sisi kimaana na hii ni kwa sababu neno *Rawha* kimaana hua linajumuisha neno Rehma ndani yake na pia kimaana hua linamaanisha Hali ya Utulivu unaoburudisha au Kama vile hali ya mtu ambae anatembea wakati wa Alfajir akipepewa na Upepo Mwanana wa Alfajir au mtu alieona Joto kisha akaenda kwenye Mwambao wa bahari na kuanza kupepewa na upepo maridhawa wa Pwani.

Hivyo baada ya ina Al Asbatikuusiwa na baba yao yaani Nabii Yaqub kua wasivunjike Moyo na Rehma na Raha kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi wakaamua kufunga safari kwa ajili ya kurudi katika ardhi ya nchi ya Misri kwa mara ya 3. Lakini bila ya shaka kwa kua safari hii hawakukaa sana basi hawakua na pesa nyingi za kununulia Ngano. Hivyo basi walipofika kwa Nabii Yusuf basi hali ikawa kama isemavyo aya ifuatayo:

﴿فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَيْهِ قَالُواْ يَٰأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ﴾

**Falamma dakhaloo AAalayhi qaloo ya ayyuha alAAazeezu massana waahlana aldhdhurru waji/na bibidhaAAatin muzjatin faawfi lana alkayla watasaddaq AAalayna inna Allaha yajzee almutasaddiqeena** *(Surat Yusuf 12:88)*

*Tafsir:* ***Na kisha walipowasili na kuingia kwa Nabii Yusuf wakasema: Ewe Mfalme Mtukufu kwa Hakika Sisi na Familia yetu tupo katika Madhara (Katika Wakati Mgumu sana kimaisha) Na hivyo tumekuja na bidhaa (au Mtaji) kidogo Lakini hata hivyo tupe (Chakula) Kikamilifu na Utupe Sadaka juu yetu kwani kwa hakika Allah huwalipa (na kuwazidishia) wenye kutoa Sadaka.***

Kwani aya imetumia neno *Mujzat* ambalo kimaana hua linamaanisha kitu Kidogo na Kisichokua na thamani nzuri.

Ambapo anasema *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari kua: '***Mujzat* maana yake hua ni bidhaa mbaya sana kiasi ya kua unapoichukua na kuiuza basi hua hakuna wa kuinunua kutokana na ubaya wake na kutokua na thamani kwake'**

Hivyo basi kwa kifupi Imam Al Zamakhshari anatuambia kua bidhaa walizoenda nazo kina Al Asbati mbele ya Nabii Yusuf zilikua ni kama mtu kuuza mbatata ambazo ni mbovu au vitunguu vibovu. Jee atanunua nani?

Ambapo kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakkalimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: **'Kwa Lugha ya Kiarabu Neno *Ijza* hua linamaanisha kukisukuma kidogo kitu fulani ili kiondoke katika sehemu kilichokuwepo ili kiwe mbali nawe kisijulikane kua ni chako'**

Yaani kulingana na Mtizamo wa Imam Fakhr Ad Din al Razi ni kua hizi bidhaa walizoenda nazo hata wao Wenyewe haziwafai, na hivyo ni bora kwao kuzisukuma kidogo kidogo ili ziondoke mikononi mwao, tena hawataki hata kuonekana na watu kua bidhaa hizo ni zao yaani wanaona aibu kua bidhaa hizo ni zao!

Kwani kama hujafaham basi kwanza kumbuka namna kina Al Asbati walivyokua wakijiona hapo awali katika safari ya kwanza, katika safari ya pili lakini katika hii safari ya tatu hali yao imekua ni sawa na omba omba. Tena wanamuomba nani? Wanamuomba yule ambae walimtumbukiza kisimani na kutaka kumuua na kumfanya Mtumwa lakini leo hii amekua Mfalme mbele yao.

*Allahu Akbar!*

Hivyo tuendele kwa kuangalia mtizamo wa *Bahr ul Ilm* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* ambae yeye anasema kua: '**Neno *Ijza* lililotumika katika ayah hii linamaanisha Dirham kidogo sana na halimaanishi Bidhaa zao husika ambazo hukubalika kwa wale wenye kutaka kula hasara tu'**

Na kwa upande wa Abd Allah Ibn Ubaidullah Ibn Abi Mulaikah basi yeye anasema kua: '**Bidhaa zao hizo hazikua chochote isipokua Magunia yaliyochakaa na kamba zilizoharibika'**

Ama kwa Upande wa Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal basi yeye anasema kua: '**Bidhaa zao hizo zilikua ni Viatu na Shayiri'**. Kisha Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal anaendelea kutuambia kua: '**Angalia Kina Al Asbati walivyosema kua** '***Watasaddaq AAalayna inna Allaha yajzee* almutasaddiqeena' yaani '*Na Utupe Sadaka kwani kwa hakika Allah Huwalipa wenye kutoa Sadaka*' kwani kina Al Asbati walisema hivyo kwa sababu walikua tayari wanajua kua Mfalme huyo wa Misri alikua si mwenye Kumuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala.*'**

Naam, siku moja Sufyan Ibn Uyaynah ambae ni mwalimu wake *Mujtahid* Imam Muhammad Idris Al Shafii basi yeye aliulizwa suali: '**Hivi kupewa Sadaka Kwa Mitume wengine kulikatazwa pia? Au kumekatazwa kwa *Rasul Allah Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam* tu?**'

Ambapo Sufyan Ibn Uyaynah akajibu: '**Jee hamkumsikia nyie kauli ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* pale aliposema namna walivyosema kina Al Asbati katika *Surat Yusuf* ile aya isemayo:**

﴿وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ﴾

**Watasaddaq AAalayna inna Allaha yajzee almutasaddiqeena** *(Surat Yusuf 12:88)*

*Tafsir:* ***Na Utupe Sadaka juu yetu kwani kwa hakika Allah huwalipa (na kuwazidishia) wenye kutoa Sadaka*****.**

**Hivyo basi Sadaqa imeruhusiwa kupewa kwa Mitume na Manabii wengine lakini hakiruhusiwa kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam'***

Hivyo mara tu baada ya Nabiu Yusuf kuwaona ndugu zake katika hali hio ya kua ni wenye kuomba kutokana na ugumu wa Maisha waliyokua nayo wao, na familia zao na baba yao, basi aliondoka mbele yao na akaingia chumbani faragha na kuanza kulia kwa hisia za huruma na masikitiko makubwa sana, na mara ghafla wakati analia akaingia mmoja kati ya Walinzi wake na kushangaa baada ya kumuona Nabii Yusuf akiwa yuko katika hali hio ya Kulia machozi, hivyo akamuuliza: '**Ewe Mfalme imekuaje leo hii unalia peke yako wakati watu wako kutoka Misri walikua na Njaa kwa Miaka kadhaa na hukuwahi kulia hata mara moja? Jee leo kimetokea nini?**'

Nabii Yusuf akajibu kwa kusema: '**Tatizo ni kua hawa ni Ndugu zangu wa damu, huyo baba yao Mzee dhaifu asiekua na Nguvu za Kimwili wala Uwezo wa Kuona ni Baba yangu Mzazi. Hivyo inanihuzunisha kua ndugu zangu hawa wanatoka kwa Baba yangu nchini Falestina na wanalalamikia Ugumu wa Maisha na kuomba mbele yangu na mbele ya hadhara ya Watu bila ya mimi kunijua. Hivi Jee itakuaje ndugu zangu na baba yangu wako katika hali kama hii halafu mimi ambae ni Ibn Adam nisiwe na hisia za huruma na kutokulia?**' Hivyo Nabii Yusuf analia kwa sababu ya Mitihani ya Ndugu zake, hali yao imekua sio hali nzuri ya kuridhisha bali ni hali inayotia huruma na kusikitisha.

Kwani Wanasema wenye kujua kua: '**Kwa Ibn Adam hakua Mtihani Mkubwa kama njaa, kwani Mitihani hata iwe 1000, lakini wakati huna Njaa basi Mitihani hio hua si kitu kuliko ukipata Mitihani mmoja tu wa Njaa. Kwani hata katika siku ya Hesabu basi watu wa Motoni, (*Allah atunusuru na Moto huo*) Watateswa na kuteswa ndani ya Moto lakini kamwe hawatokua ni wenye kupiga kelele bali watanung'unika kimya kimya kutokana na maumivu hayo makali sana. Lakini ni pale watakapokosa Chakula na Maji ya Kunywa ndani ya Moto huo ndio hapo watakapopiga Kelele na kunadia kama inavyosema aya ifuatayo'**

﴿وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ أَنْ أَفِيضُوا۟ عَلَيْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ﴾

**Wanada as-habu alnari as-haba aljannati an afeedoo AAalayna mina alma-i aw mimma razaqakumu Allahu qaloo inna Allaha harramahuma AAala alkafireena** *(Surat Al Araf 7:50)*

*Tafsir:* ***Na Watawanadia Watu wa Motoni (Kwa kuwapigia makelele) watu wa Peponi Tumwagieni Sisi Maji Au Chochote Kile alichokuruzukuni Allah. Watasema (Watu wa Peponi kuwambia watu wa Motoni) Hakika Allah Amewaharamishia (Vitu vyote Maji, Vyakula na kila walichoruzukiwa Watu wa Peponi) Makafiri***

Kwani Adhabu ya Tumbo lenye njaa ni adhabu kali sana na ndio maana tunapoiangalia aya yetu ya *Surat Yusuf 12:88* basi tunaona kua kuyokana na Mtihani wa Njaa basi kina Al Asbati walifanya mambo matano kwa sita yafuatayo:

**1-Walimtukuza Sana Nabii Yusuf kwa kusema:** ***Ya Ayyuha Al Aaziizu*** **- Ewe Mfalme Mtukufu.**

**2-Walijidhalilisha kwa kusema:** ***Massana wa Ahlana Aldhurru*** **– Sisi na Familia zetu tumedhurika.**

**3-Walivishusha thamani vitu vyao kua havina maana kwa kusema:** ***Waji/na bibidhaa'atina Muzjatin*** **– Na hivyo tumekuja na Bidhaa (au Mtaji) Kidogo.**

**4- Waliomba bila kuona haya kwa kusema:** ***Faawfi Alkayla*** **– Tulipe Kikamilifi (Japo kua Bidhaa zetu hazifai)**

**5-Mbali ya kuomba kutokana na Vitu vibovu lakini hapo hapo wakaomba na kutegemea pia wapewe na Sadaqa kwa kusema:** ***Watasaddaq Aalayna*** **– Na utupe Sadaka.**

**Kwani si hivyo tu, bali pia aya inatuonesha kua Wafanya jambo la 6 kwa la kutoa ahadi kupitia kwa Mola wao** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **kwa kusema kua:** ***Inna Allaha Yajzii Almutasaddiqiina*** **– Kwa hakika** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **Huwalipa wale wenye kutoa Sadaka.**

**KUJIDHIHIRISHA KWA MFALME WA MISRI MBELE YA KINA AL ASBATI KUA YEYE NDIE YUSUF.**

Naam anasema Abd Allah Ibn Harith Ibn Nawfal *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Mara tu baada ya kina Al Asbati kuomba sadaka kutoka kwa Nabii Yusuf, basi Nabii Yusuf hakuwapa kitu, na hivyo wao wakageuka na kutaka kuondoka lakini kabla ya kuondoka basi wakasita, na kisha wakamgeukia Nabii Yusuf na kusema: 'Ewe Mfalme mtukufu, yule ndugu yetu ambae inasemekena kua alikua ameiba mbona hatujamuona?**' **Jee yuko wapi?**'

Nabii Yusuf akajibu: '**Ama kwa hakika tulikubaliana kua adhabu yake ni kua Mtumwa wangu, na hivyo kwa kua ni Mwangu basi ameshauzwa'**

Hapa sasa kina Al Asbati wakaona kua Mtihani umeshakua mkubwa zaidi. Kwani wao hawana pesa hata za kununulia chakula, na nyumbani wameambiwa na baba yao yaani Nabii Yaqub kua wakirudi warudi na Juda, na Ben Yamin na Yusuf mwenyewe.

Halafu wanaambiwa kua Ben Yamin keshauzwa!! Hivyo wakabigwa na bumbuwazi kwa kutoamini wanayoyasikia. Hali ambayo ilimbainishia Nabii Yusuf kua kina Al Asbati hawajaamini, hivyo akawatanabahisha kwa kuwambia: '**Aliuzwa na Stakabadhi ni hii hapa!**'

Kisha akawatolea Stakabadhi iliyoandikwa kwa Kiyahudi ambapo Juda ambae tayari alikua pamoja nao akaipokea stakabadhi hio na kuiangalia! *Subhanah Allah!*
Ghafla moja uso wa Juda ukabadilika rangi kwa khofu! Mabadiliko hayo yaliwashtua kina Al Asbati hivyo kila mmoja akataka kujua juu ya stakabadhi hio ambayo haikua ni stakabadhi yeyote ile usipokua ni ile stakabadhi ya mwanzo ambayo kina Al Asbati walimpa Malik Ibn Duar baada ya Nabii Yusuf kutolewa kisimani na kumuuza kwa Malik Ibn Duar.

Hivyo Juda akafumba macho kisha akampa Ruben stakabadhi hio, ambapo nae alipopewa akaiangalia basi uso wake ukabadilika rangi na kutotaka kuiangalia mara ya pili baada ya kuikumbuka na hapo hapo akampa Simion ambae nae baada ya kuiona basi haraka akampa Levi na baada ya kumaliza kuiangalia basi kina Al Asbati wakasema: '**Hakika sisi hatuifaham Lugha iliyoandikwa Stakabadhi hii**'

Nabii Yusuf akahoji kwa kusema: '**Hivi inakuaje hadi nyinyi mkawa hamfahamu ujumbe wa Stakabadhi ya malipo hayo? Msifanye Maskhara Mbele yangu! Isomeni Stakabadhi tena kwa sauti mbele yangu'**

Hapa sasa kina Al Asbati wakaanza kutetemeka kwa khofu hivyo wakauliza: '**Ewe Mfalme Mtukufu unataka nini kutoka kwetu? Kwani kwa hakika sisi ni masikini hivyo tufanye unavyotaka lakini usituambie kua tuisome Stakabadhi hii, kwani hatuwezi kusoma kile ambacho tumekiandika wenyewe.**'

Naam, hali kama hii ndio watakayokua nayo watu waovu katika siku ya Malipo, kwani watashindwa kusoma Madhambi yao kwa aibu ya Dhambi zao hivyo wataona Bora hata wasingepewa vitabu vyao na hivyo watakua na hali kama zinavyosema aya zifuatazo:

﴿وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِشِمَالِهِ فَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَابِيَهْ ۝ وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ۝ يَا لَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ۝ مَا أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ۝ هَلَكَ عَنِّي سُلْطَانِيَهْ﴾

**Waamma man ootiya kitabahu bishimalihi fayaqoolu ya laytanee lam oota kitabiyah, Walam adri ma hisabiyah, Ya laytaha kanati alqadhiyatu, Ma aghna AAannee Maliyah, Halaka AAannee sultaniyah** *(Surat Al Haaqa 69:25-29)*

*Tafsir*: ***Natamani kua Mimi bora nisingepewa kitabu change na hata nisingejua Mahesabu yangu natamani kua igekua (kifo ndio) Mwisho wangu, kwani Mali yangu haikunisaidia, Umenikimbia uwezo wangu na hoja zangu***

Allah atunusuru na kua miongoni mwa watakaosema hivyo!

Kwani Anasema *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin Shaykh ul Islami* Imam Fakhr Ad Din Al Razi juu ya aya hio kua: '**Watu hao wataomba kua Duniani ndio ingekua Mwisho wao!**'

Hivyo na kina Al Asbati waliomba kua bora wasingeiona tena stakabadhi waliyomuuzia Nabii Yusuf lakini bila ya shaka jambo hilo halikuwezekana. Kwani mara baada ya kina Al Asbati kusema kua hawawezi kusoma maandishi yao basi Nabii Yusuf akamwita Msomaji wake anaejua Kiyahudi na kumwambia amsomee maandishi yaliyomo kwenye stakabadhi hio ambayo ilikua ikisema:

'**Hii ni Stakabadhi ambayo inathibitisha kua Watoto wa Yaqub (*Al Asbati*) ambao ni Judah, Simon, Ruben, Levi, Jad, Naftali, Rubalin, Dan, Yashjar na Ashar. Kua wamemuuza Yusuf kwa Malik Ibn Duar.'**

Naam, baada ya kusomewa maneno hayo basi kina Al Asbati wakasema: '**Naam. Ewe Mfalme, hio ni Stakabadhi yetu ambayo inaonesha kua tulikua na Mtumwa aitwae Yusuf na tukamuuza'**

Hapa sasa ndio Nabii Yusuf akaamrisha aitwe Ben Yamin na kisha alipofika mbele yao basi Nabii Yusuf akadhihirisha ukweli na kuanza kukabiliana na kuhojiana juu yake na kaka zake hao kama yanavyosema maneno ya aya ifuatayo.

﴿قَالَ هَلْ عَلِمْتُم مَّا فَعَلْتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنتُمْ جَاهِلُونَ﴾

**Qala hal AAalimtum ma faAAaltum biyoosufa waakheehi idh antum jahiloona(Surat Yusuf 12:89)**

*Tafsir*: ***Jee mnakijua nyie kile mlichomfanyia Yusuf na Ndugu yake wakati mlipokua Wajinga?*** *(Surat Yusuf 12:89)*

Naam ama hili ni suali Gumu sana kwa kina Al Asbati kulijibu kuliko hata yaliyomo ndani ya stakabadhi waliyokataa kusomewa.

Ama tunapomuangalia Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr al Ansari Al Qurtubi kua: '**Kauli aliyoitumia Nabii Yusufi ya kusema kua kina Al Asbati walikua ni wajinga katika kipindi hicho basi inaonesha kua katika kipindi hiki ambacho wanahojiana na Nabii Yusuf kina Al Asbati walikua tayari wameshabadilika na wameshakua kiakili na kiufaham.'**

Kwa upande mwengine Nabii Yusuf alikua akiwauliza ndugu zake kama jee wanaujua uhalisia wa madhara waliyoyasababisha kwa Yusuf na Ben Yamin na Mzee Yaqub kutokana na ujinga wao?

Kwani madhara yake ni makubwa sana kiasi ya kua hayafikii hii hali ya njaa na umasikini waliyokua nayo leo hii. Suali hili liliwashangaza sana kina Al Asbati kua imekuaje Mfalme wa Misri akajua juu ya jambo hili wakati hakuna hata mmoja ambae anajua kuhusiana na tukio hilo la zamani sana isipokua wao wenye kina Al Asbati tu.

Hivyo mara tu baada ya kusikia suali hilo basi pale pale Juda akatafakkari kisha akasema kuwaambia ndugu zake: '**Enyi kina Al Asbati! Kumbukeni kua hakika sisi hatujawahi kumuelezea mtu yeyote kuhusiana na yale tuliyomfanyia Yusuf. Hakuna naejua juu ya Jambo hili lililomkuta, kwani si wake zetu, si watoto wetu wala si baba yetu anaejua juu ya jambo hilo. Kwani wote hawajui. Lakini hapo hapo Baba yetu Mzee Yaqub alituambia mara ya mwisho alipotukurupusha kua nendeni kamtafuteni Yusuf na Ben Yamin. Hakika mimi nnaapa kwa Mungu wa Ibrahim na Mungu wa Is-haq na wa Yaqub kua bila ya shaka huyu Mfalme si mtu mwengine yeyote isipokua ni Yusuf Mwenyewe.**'

Ambapo mtizamo wa Imam Muhammad Ibn Is-haq basi yeye anasema kua: '**Wakati Nabii Yusuf aliposema akiwaambia kina Al Asbati ua Jee mnafaham nyinyi juu ya kile Mlichomfanyia Yusuf Mlipokua Wajinga? Basi sehemu ya uso ambayo Nabii Yusuf alikua ameifunga kwa kilemba chake isionekane ikafunguka na kua wazi na wakaona Sura yake Yusuf'**

Ama kwa Upande wa Imam Abu al-Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal basi yeye anasema kua amesema *Bahr ul Ilm Sahaba* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Kila wakati Nabii Yusuf alipokua akitabasam basi meno yake yaikua yakitoa Nuru ya kupendeza kama Lulu na alipouliza suali hilo basi pia alikua akitabasam, hivyo kina Al Asbati wakamuona na kumfananisha na Mfalme huyo na Nabii Yusuf** '

Hivyo kina Al Asbati wakajibu kwa kusema:

﴿قَالُوٓاْ أَإِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُ قَالَ أَنَاْ يُوسُفُ وَهَـٰذَا أَخِى قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ إِنَّهُ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لاَ يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Qaloo a-innaka laanta yoosufa qala ana yoosufu wahadha akhee qad manna Allahu AAalayna innahu man yattaqi wayasbir fa-inna Allaha la yudeeAAu ajra almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:90)*

*Tafsir:* **Akasema Mimi ni Yusuf Na huyu (Ben Yamin) ni Ndugu yangu kwa Hakika Allah amekua Mkarimu juu yetu kwa Hakika yule Anaemcha (Allah) na Akawa na Subra basi bila ya shaka Allah hapotezi Malipo ya wafanyao mema.**

Hivyo kina Al Asbati walimuuliza Mfalme aliepo mbele yao ili kuhakikisha kua kama jee ndie yeye Yusuf ama la? **'Ewe Mfalme kama wewe ndie Yusuf kweli basi usitufanye tukawa ni wenye kuadhirika zaidi na wala usitusababishie Madhara zaidi kwa kutuzuia na hivyo kumtia huzuni zaidi Baba yetu''**

Hapo Nabii Yusuf akanyanyua Uso wake na kufungua kitambaa kinachoficha uso wake kisha akasema kama inavyoendelea aya yetu kwa Kusema:

﴿أَنَاْ يُوسُفُ وَهَـٰذَا أَخِى قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ إِنَّهُ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لاَ يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Qala ana yoosufu wahadha akhee qad manna Allahu AAalayna innahu man yattaqi wayasbir fa-inna Allaha la yudeeAAu ajra almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:90)*

*Tafsir:* **Akasema Mimi na Yusuf Na huyu (Ben Yamin) ni Ndugu yangu kwa Hakika Allah amekua Mkarimu juu yetu kwa Hakika yule Anaemcha (Allah) na Akawa na Subra Basi Bila ya Shaka Allah hapotezi Malipo ya wafanyao mema.**

Kama tunavyoona kua aya iko wazi kabisa, lakini hata hivyo ni vizuri kuingia katika kina chake ili nasi tuone maana iliyokusudiwa na mafunzo yake kwa kina zaidi.

Kwani kwanza baada ya Nabii Yusuf kuulizwa kama Yeye ndie Nabii Yusuf basi alijibu kua ndie yeye, lakini hapo hapo akamalizia kwa kusema kua na huyu ni ndugu yangu! Yaani akimuoneshea Ben Yamin kama kwamba kina Al Asbati hawamjui Ben Yamin ambapo ukitafakari kauli hii kwa kina basi unaona kua kuna mambo mawili.

**1-Nabii Yusuf alimtambulisha Ben Yamin si kwa sababu ya kua labda kina Al asbati walikua hawamuoni Ndugu yao huyo au hawamjui, La!**

Bali kwa sababu Nabii Yusuf alikua anataka kumlipa fidia Ben Yamni kutokana na kusingiziwa kua Kaiba na hivyo kufanywa Mtumwa mbele za Watu ijapokua alitaka mwenyewe jambo hilo litokee. Hivyo Nabii Yusuf aliposema tena mbele ya kina Al Asbati kua huyu ni ndugu yangu basi alikua akimfariji na kumrudishia furaha yake kutokana na kua sasa kua yuko huru na hapo hapo kuwekewa wazi hali yake ya kua na ukaribu na Mfalme wa Misri ambae pia ni kaka yake, yaani Nabii Yusuf.

Hivyo ayah hii pia inatuwekea wazi kua baada ya dhiki basi kinachofuata hua ni faraja.

**2-Nabii Yusuf alisema hivyo kwani hio ndio kawaida ya Wengi Miongoni mwa Mitume kujibu kwa kufafanua zaid ya Walivyoulizwa.**

Kwani tunapoangalia mifano basi tunaona kua Nabii Ibrahim pia alipoamriwa kumchinja Mtoto wake yaani Nabii Ismail na hivyo Nabii Ismail Alimjibu baba yake kwa kumwambia:

﴿فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ﴾

**Falamm<u>a</u> balagha maAAahu alssaAAya <u>qa</u>la y<u>a</u> bunayya innee ar<u>a</u> fee alman<u>a</u>mi annee a<u>dh</u>ba<u>h</u>uka faon*dh*ur m<u>adha</u> tar<u>a</u> <u>qa</u>la y<u>a</u> abati ifAAal m<u>a</u> tu/maru satajidunee in sh<u>a</u>a All<u>a</u>hu mina al<u>ssa</u>bireena**.*(Surat Saffat 37:102)*

*Tafsir:* ***Na alipofikia umri wa kutembea nae basi (Nabii Ibrahim akasema kumwambia Nabii Ismail) Ewe mtoto wangu hakika mimi nnaota kua nnakuchinja wewe. Jee wewe Unaonaje juu ya jambo hili? Nabii Ismail akajibu: Ewe Baba yangu hakika tekeleza juu ya lile uliloamrishwa na Allah akipenda utanikuta mimi nikiwa ni mwenye kua na Subra.***

Na kwa upande mwengine basi tunaona kua hata Nabii Musa nae alipoulizwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Surat *Ta-Ha 20:17.*

﴿وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ﴾

**Wam<u>a</u> tilka biyameenika y<u>a</u> moosa** *(Surat Ta-Ha 20:17)*

*Tafsir:* ***Jee ni nini hicho kwenye Mkono wako wa Kulia ewe Musa.***

Basi Nabii Musa *Alayhi Salam* akajibu kwa kina:

**Q<u>a</u>la hiya AAa<u>sa</u>ya atawakkao AAalayh<u>a</u> waahushshu bih<u>a</u> AAal<u>a</u> ghanamie waliya feeh<u>a</u> ma<u>a</u>ribu okhra** *(Surat Yusuf 12:18)*

*Tafsir:* ***Hii ni Fimbo yangu naitumia kuangushia Majani kwa ajili ya Wanyama wangu, na naitumia kwa matumizi mengine.***

Hata *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alipoulizwa juu ya Maji ya Bahari kua ni tohara ama la? Basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akajibu: '**Maji ya bahari ni Tohara na Samaki waliokufa ndani yake ni halali**'

Naam hio ni Mifano tu ya Aya na Hadith, na bila ya shaka haina haja ya kugusia mfano wa kauli ya Imam Al Shadhili alipomuona *Hujjat ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali alipokua akihojiana na Nabii Musa mbele ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kama tulivyozungumzia mwanzoni kwenye kurasa zilizotangulia za kitabu hiki kuhusiana na *Ru'ya na Khawatir.*

Naam, tunaporudi katika sehemu ya Aya yetu hii ya *Surat Yusuf* isemayo:

﴿أَنَاْ يُوسُفُ وَهَٰذَا أَخِى قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Qala ana yoosufu wahadha akhee qad manna Allahu AAalayna innahu man yattaqi wayasbir fa-inna Allaha la yudeeAAu ajra almuhsineena** *(Surat Yusuf 12:90)*

*Tafsir:* **Akasema Mimi na Yusuf Na huyu (Ben Yamin) ni Ndugu yangu kwa Hakika Allah amekua Mkarimu juu yetu kwa Hakika yule Anaemcha (Allah) na Akawa na Subra Basi Bila ya Shaka Allah hapotezi Malipo ya wafanyao mema.**

Basi pia tunaona kua hapa Nabii Yusuf anaweka wazi yale maneno ambayo *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambayo alimuahidi Nabii Yusuf baada ya kutiwa kisimani kwa kumwambia:

﴿فَلَمَّا ذَهَبُواْ بِهِۦ وَأَجْمَعُوٓاْ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَابَةِ ٱلْجُبِّ وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ﴾

**Falamma dhahaboo bihi waajmaAAoo an yajAAaloohu fee ghayabati aljubbi waawhayna ilayhi latunabi-annahum bi-amrihim hadha wahum la yashAAuroona** *(Surat Yusuf 12:15)*

*Tafsir:* ***Na Kisha walivyoenda nae wakawa ni wenye kukubaliana kumtumbukiza ndani chini kabisa ya Kisima kisichokua na Ukuta na kisichotumika na tukamshushia Wahyi juu yake kua: Utawabainishia juu ya jambo hili huku wao wakiwa hawana habari nalo.***

Yaani Nabii Yusuf atawakumbusha kwa kuwauliza kina Al Asbati juu ya lile la kumuingiza Kisimani, kwani kama tunavyoona Nabii Yusuf anamalizia kuwaambia kina Al Asbati kwa kusema kua: ‘**Wenye kua na Taqwa kwa kutii Maamrisho ya Mola wao na kuachana na makatazo ya Mola wao na Wakafanya Mema, na wakawa na Subra basi kwa Hakika *Allah Subhanah wa Ta’ala* atawalipa malipo mema hapa hapa wakati wakiwa Duniani na pia atawalipa mema kesho Akhera’**

‘**Hivyo kwa hakika mimi nilijisalimisha kwa Mola wangu na kuridhika na Majaaliwa yake juu yangu na nikajilinda na vishawishi vya maangamizo ya mbinu na hila za Wanawake wa Misri na kutokana na hayo basi Mola wangu Mtukufu na mwenye uwezo juu ya kila kitu akanipandisha Darja kutoka chini Utumwani na Mfungwa aliekua kifungoni hadi kufikia kua Mfalme alie juu Mamlakani.**’

Ndio maana akasema *Hujjat ul Islami* Mujaddid ad Din Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii kua: ‘**Matamanio ya Nafsi humfanya Mfalme kua Mtumwa na Subra ya kuyadhibiti Matamanio ya Nafsi humfanya Mtumwa kua Mfalme.**’

Na hivyo ndivyo hali ilivyokua kwa kina Al Asbati kwani kutokana na kuendekeza matamanio ya Nafsi zao basi wakajikuta kua wamekua masikini kukaribiana na hali Watumwa lakini kwa upande wa Nabii Yusuf akajikuta ni Mfalme baada ya kua na Subra alipokua Mtumwa. Baada ya maneno hayo basi kina Al Asbati wakazindukana na kujua na kuona wazi makosa yao hivyo wakasema:

﴿قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدْ آثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَاطِئِينَ﴾

**Qaloo taAllahi laqad atharaka Allahu AAalayna wa-in kunna lakhati-eena** *(Surat Yusuf 12:91)*

*Tafsir:* ***Tunaapa Wa Allahi! Hakika Allah amekupendelea wewe zaidi yetu na kwa hakika sisi tumekua ni wenye hatia.***

Naam, kwa upande mmoja basi tunapoiangalia aya basi tunaona kua imetumia neno *Lakhatiina* ambalo maana yake hua ni Wenye Hatia, Waovu au Waliokosea.

Lakini kwa upande wa pili basi tunaona kua anasema *Mujaddid Ad Din, Sultan Al Mutakallimin, Imam Al Mushaqiqin Shaykh Ul Islami,* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: '**Kuna tofauti baina ya neno *Mukhtiyy* na neno *Khattiy*. Kwani neno *Mukhtiyy* maana yake hua ni Mtu mwenye kufanya Dhambi bila ya kujua na neno *Khatiyy* maana yake hua ni mwenye kufanya Dhambi kwa kujua na kwa makusudi**.'

Kutokana na Ufafanuzi huo tunaona kua kina Al Asbati wanakiri baada ya kuwekewa wazi kua kwa hakika wao wamepotea na Waovu kutokana na kufanya kwao Makosa makubwa tena kwa kukusudia huku wakiwa wanajua kua wayafanyayo ni Makosa makubwa sana. *Subhanah Allah!*

Hapa Qur'an inatuwekea wazi ubaya wa kufanya Dhambi kwa kukusudia huku ukijua kua hio ni dhambi na hivyo kututofautishia ubaya wa kufanya dhambi bila kukusudia na bila ya kujua.

**KANZU YA TATU YENYE HARUFU YA NABII YUSUF.**

Neno *Tharaba* kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kulaumu, Kukosoa, Kukemea, Kukaripia au Kushutumu. Neno *Tharaba* ndio lililotoa neno *Yathrib* ambalo ndio lililokua jina la zamani la Mji wa Madina kabla ya kipindi cha Uislam.

Na alikua ni *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambae ndie aliebadilisha jina la Mji la Yathrib kwa sababu ni jina lisilokua na maana nzuri yaani Anaelaumiwa au Anaekua na Makosa. Hivyo baada ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhamia *Yathrib* akaamrisha kua Mji huo uitwe *Tibah* na kisha baadae akaubadilisha na kuuita *Madina* ambalo hua ni lenye kumaanisha Mji kwa Kiarabu.

Kwani baadhi yetu watakua washaanza kujiuliza kwa kusema: Haya! Imekuaje tukahamia katika historia ya Mji wa *Madina al Munawarah* wakati tuko katika kisa cha Nabii Yusuf, bila ya shaka hatujapotea kwani nimeanza na maana ya neno *Tharaba* lililotoa neno *Yathrib* kwa sababu aya yetu ambayo imetumia neno *Tharaba* pale baada ya kina Al Asbati kumwambia Nabii Yusuf kua kwa hakika wao ni wenye hatia.

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuwekea wazi yaliyotokea katika aya ifuatayo iliyotumia neno *Tharaba* ambayo imesema:

**Qala la tathreeba AAalaykumu alyawma yaghfiru Allahu lakum wahuwa arhamu alrrahimeena** *(Surat Yusuf 12:92)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yusuf) Hakuna lawama, kukemewa juu yenu katika siku ya leo Msamaha wa Allah uwe juu yenu na kwa hakika yeye ni Mwingi zaid wa Rehma kwa wenye huruma.***

Kwani aya yetu hio iliyotumia neno *Tathrib* inaonesha usafi wa Nafsi ya Nabii Yusuf, kwani Juu ya Kaka zake, kwani bila ya kuangalia mambo yote waliyomfanyia lakini walipokubali kua wao ni wenye makosa na kuomba Msamaha basi Nabii Yusuf akawaambia:

**Leo hii *Tathreeba AAalaykumu Alyawma* - Hakuna Lawama juu yenu leo hii kutoka kwangu wala kwa Ibn Adam yeyote na namuomba Allah akusameheni kwani Yeye ni mwingi wa kusamehe.**

Kwani tunapowaangalia mabingwa wa kutafsiri basi tunaona kua *Mujaddid ad Din*, *Sultan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi, *Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari na Imam Abu Abdullah Muhammad Al Qurtubi basi wao wanaturudisha tena katika kipindi cha *Rasul Allah Salam* Alayhim *wa Salam* kwa kusema kua:

'**Baada ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuuteka Mji wa Makkah, ambao ulikua chini ya Makafiri wa Kikuraysh ambao waliwafanyia Udhalimu mkubwa Waislam kwa Muda wa miaka 20. Basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* aliwauliza Makafiri hao wa Makkah maneno yafuatayo baada ya kuwateka kwa kuwaambia:** '**Jee mnategemea nini enyi Makuraysh?**'

Makuraysh wakajibu: '**Tunategemea Wema na Ukarim kutoka kwa ndugu yetu ambae ni Mtoto wa kaka yetu mkarimu kwani kwa hakika umetuzidi nguvu.**''

*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '**Niachieni mie nikuambieni kile ambacho kaka yangu Yusuf aliwaambia kaka zake'**

**Kisha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema:**

﴿لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ يَغْفِرُ ٱللَّهُ لَكُمْ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّاحِمِينَ﴾

**La tathreeba AAalaykumu alyawma yaghfiru Allahu lakum wahuwa arhamu alrrahimeena** *(Surat Yusuf 12:92)*

*Tafsir:* ***Hakuna lawama juu yenu katika siku ya leo Msamaha wa Allah uwe juu yenu na kwa hakika yeye ni Mwingi zaid wa Rehma kwa wenye huruma.***

Kwani hivyo ndivyo alivyokua Nabii Yusuf *Alayhi Salam* na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam!*

Hivyo baada ya Nabii Yusuf kuwasamehe kina Al Asbati, basi wakanyanyuka na kumkaribia Nabii Yusuf na kisha kuanza kumkumbatia mmoja baada ya mmoja. Baada ya hapo Juda akasema: '**Ewe Kaka yangu Yusuf! Inabidi japo mmoja kati yetu arudi Falestina kwa baba yetu haraka sana akampe habari hizi zilizo njema sana'**

Nabii Yusuf akaamrisha litayarishwe kwa gari zuri kubwa la Farasi. Na lilipomalizika basi akamuamrisha Juda na kumwambia: '**Nenda Falestina na ukamchukue Nabii Yaqub na mke wake na waliobakia katika familia yote na chukua shati langu hili kisha ukifika mpe ajifute usoni mwake na atakua ni mwenye kuona tena kama kawaida.'**

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea tukio hili pale aliposema katika Qur'an:

﴿ٱذْهَبُواْ بِقَمِيصِى هَٰذَا فَأَلْقُوهُ عَلَىٰ وَجْهِ أَبِى يَأْتِ بَصِيراً وَأْتُونِى بِأَهْلِكُمْ أَجْمَعِينَ﴾

**Idhhaboo biqameesee hadha faalqoohu AAala wajhi abee ya/ti baseeran wa/toonee bi-ahlikum ajmaAAeena** *(Surat Yusuf 12:93)*

*Tafsir:* ***(Akasema Nabii Yusuf) Nenda na Kanzu hii na kisha ipanguse juu ya Uso wa Baba atakua ni Mwenye kuona na nileteeni familia yenu Yote.***

Kwani Maneno hayo ya Nabii Yusuf alikua akiambiwa Juda, lakini sasa Ruben aliposikia kuhusiana na Kanzu basi akaruka moja kwa moja hadi kwenye miguu ya Juda na kuizuia huku akilia kwa kusema: '**Ewe Juda! Hakika wewe unajua kua siku ile ilikua ni mimi ndie niliempelekea Baba Kanzu yenye Damu, hivyo ni mimi ndie niliemsababishia huzuni Baba yetu.**

**Hivyo leo hii niruhusu niwe ni mwenye kuipeleka hii Kanzu badala yako. Kwani baba yetu alipofuka macho kwa huzuni iliyotokana na sababu ya mimi kumpa kanzu, hivyo nakuomba niruhusu mimi leo niwe ndio sababu ya kuona kwake Baba yetu kutokana na furaha ya kuipata kanzu yake.**'

Kwani hapa sasa kila mtoto miongoni mwa kina Al Asbati alianza kung'ang'ania kua Jukumu la kuiwasilisha kanzu hio ya Nabii Yusuf kwa Nabii Yaqub liwe lake yeye. Hivyo Nabii Yusuf akaamua kuingilia kati kwa kusema: '**Wacheni yule ambae alimpelekea Baba Kanzu yangu yenye Damu siku ile leo awe ndie mwenye kumpelekea Kanzu yangu hii'**

Hivyo kina Al Asbati wakamwachia Ruben awe ni mwenye kuipeleka kanzu hio, ambapo kwa upande wa *Mufassir* Imam Abu Al Qasim Abu Muhammad Al Dahhak Ibn Muzahim Al Hilal basi yeye anasema kua: '**Kanzu hio ya Nabii Yusuf ilikua ni Kanzu iliyoshonwa Peponi na hivyo ni yenye Harufu ya Peponi kiasi ya kua haikua ni yenye kuponesha macho tu lakini pia ilikua inaweza kuponesha kwa kila aina ya Maradhi atakayoumwa mtu na kisha akajipangusa nayo, na ilikua ni Kanzu ya Nabii Ibrahim ambayo Nabii Yusuf alirithishiwa na Nabii Yaqub'**

Kwa upande mwengine basi tunaporudi kwa Mujaddid Ad Din Sultan *Al Mutakallimin*, Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: '**Nabii Yusuf aliweza kujua Miujiza ya Kanzu hio kutokana na Wahy alioshushiwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala.'***

Ama kuhusiana na kwa nini *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamtengenisha Nabii Yaqub na Nabii Yusuf kwa mda mrefu na kisha akawakutanisha tena basi kuna mitizamo tofauti, ambao mtizamo wa kwanza ni ule usemao kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* alimuuliza Nabii Yaqub: '**Ewe Yaqub! Jee unajua kwa nini nikakutengenisha wewe na Mtoto wako?'**

Nabii Yaqub akajibu: '**La**'

Hivyo ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** akasema: '**Kwa Sababu ulisema**:

﴿قَالَ إِنِّى لَيَحْزُنُنِىٓ أَن تَذْهَبُواْ بِهِ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَافِلُونَ﴾

**Qala innee layahzununee an dhadhhaboo bihi waakhafu an ya/kulahu aldhdhi/bu waantum AAanhu ghafiloona** *(Surat Yusuf 12:13)*

*Tafsir:* ***Hakika Mimi inanisikitisha kua mnataka kuenda nae. Na Nna khofu kua Ataliwa na Mbwa Mwitu wakati nyinyi mkiwa mmeghafilika nae.***

**Kwani ulikua unafikiria kuhusiana na kutokua makini wao na hukufikiria kuhusu mie kua ndie nnaemsimamia na kumlea hivyo nakutengenisha nae kwa sababu ya kusahau juu ya jambo hilo. Na jee unajua kwa nini nakurudishia Yusuf?'**

Nabii Yaqub akasema: **'La Sijui'**

*Allah Subhanah wa Ta'ala* akajibu: **'Kwa sababu ulipompoteza mtoto wako wa pili basi ulinitegemea mimi na ulisema'**

﴿قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡراً فَصَبۡرٌ جَمِيلٌ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَنِى بِهِمۡ جَمِيعاً إِنَّهُ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ﴾

**Qala bal sawwalat lakum anfusukum amran fasabrun jameelun AAasa Allahu an ya/tiyanee bihim jameeAAan innahu huwa alAAaleemu alhakeemu** *(Surat Yusuf 12:83)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub kuwaambia kina Al Asbat) Hakika nyinyi Mmelitunga katika Nafsi zenu Jambo hili, Hivyo kusubiri ni bora kwangu, huenda Allah atanirudishia wote kwa pamoja, Hakika yeye ni Mwingi wa Kujua na Mwingi wa Hikma.***

**Na kisha ukasema:**

﴿يَٰبَنِىَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلاَ تَيۡأَسُواْ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِنَّهُ لاَ يَيۡأَسُ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِ إِلاَّ ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡكَافِرُونَ﴾

**Ya baniyya idhhaboo fatahassasoo min yoosufa waakheehi wala tay-asoo min rawhi Allahi innahu la yay-asu min rawhi Allahi illa alqawmu alkafiroona** *(Surat Yusuf 12:87)*

*Tafsir:* ***Enyi Watoto wangu nendeni mkatafute kuhusiana na Yusuf na ndugu yake na wala msikate tamaa juu ya Rehma za Allah kwa Hakika hakuna wanaokata tamaa juu ya Rehma za Allah Isipokua Watu waliokufuru.***

**Na ndio maana nikakurudishia watoto wako.'**

Na pia kuna mtizamo wa pili ambao unasema kua sababu ya Nabii Yaqub kutenganishwa kwa miaka zaid ya 40 na Nabii Yusuf ambao ni mtu na baba yake na wote ni Mitume ni kua: '**Wakati Nabii Yusuf alipokua Mdogo basi Nabii Yaqub alikua na Mtumwa wake wa Kike ambae alikua na Mtoto wa Kiume mwenye Umri mmoja na Nabii Yusuf. Mtumwa huyo wa Kike alikua akiitwa Mubashshira na mtoto wake alikua akiitwa Bashir.'**

**Siku moja katika kucheza kwao baina ya Bashir na Nabii Yusuf basi Bashir akampiga kibao Nabii Yusuf. Ambapo Nabii Yusuf akakimbilia kwa Nabii Yaqub huku akilia Machozi ya Kitoto. Na Nabii yaqub alipomuona Analia basi akashtuka na kumuuliza analilia nini, na alipoambiwa sababu ya kulia kwa Nabii Yusuf basi Nabii Yaqub akakasirika na hivyo akaahidi kua atamuuza Bashir ili aondoke Nyumbani Kwake.**

Ama kwa upande mwengine basi hali hii pia ilitokea kwa upande wa Nabii Ibrahim pale watoto wake Ismail na Is-haq walipopigana, hivyo akaamua kumhamisha Ismail na Hajar kutoka Falestina na kuwahamishia katika eneo la ardhi ya Makkah.

**Hivyo Nabii Yaqub akamuuza Bashir huku akimuwacha Mama yake ambae ni Mubashira akiwa ni mwenye kulia. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamwambia Nabii Yaqub: 'Ewe Yaqub! kwa kua umemtenganisha Bashir na Mubashshira basi nami nitakutenganisheni Yusuf na kumuuza ili Ulimwengu ujifunze kua haifai kuitenganisha Kidole na Kucha yake'**

Kwani Mubashshira nae akapoteza Macho yake kutokana na kulia kwa sababu ya kuuzwa kwa Bashir, hivyo akaenda kwa Nabii Yaqub kumlalamikia. Nabii Yaqub akaomba dua kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kuambiwa kua: '**Wakati sijakuunganisha wewe na Yusuf basi siwezi kumuunganisha Bashira na Mubashshira'** Baada ya Nabii Yaqub kujibiwa hivyo basi Mubashshira akahamia katika sehemu ambayo ipo karibu na njia ya kuelekea Misri.

Kwani Bashir nae pia alinunuliwa na watu waliokua wakiishi Misri, na akawa nae anaishi Misri na hivyo kuachiwa huru na Nabii Yusuf katika kipindi cha njaa ambacho Nabii Yusuf aliwanunua Watumwa wote kisha kawaachia huru. Hivyo alipopata habari kua Nabii Yusuf ndie Mfalme wa Misri basi akarudi haraka nchini Falestina ili awahi kumpa habari hizo njema Nabii Yaqub.

Alipo njiani kabla ya kumfikia Nabii Yaqub basi alikua na kiu kubwa sana hivyo, *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamjaalia kua aende kuomba Maji ya kunywa katika Moja kati ya nyumba alioziona karibu yake wakati akiwa njiani.

Alipofika katika moja kati ya nyumba hizo akagonga Mlango wa nyumba hio na ukafunguliwa na Mwanamke Mzee aliekua kipofu, Bashir akamsalimia na kisha akamuelezea bibi huyo shida yake iliyompelekea kugonga Mlango wa nyumba hio. Na bibi huyo akamtekelezea shida yake kwa kumpa maji na baada ya kunywa maji hayo basi yule bibi akauliza: '**Ewe Kijana unatoka wapi na unaelekea wapi?**' Bashir akajibu: '**Natoka Misri na naelekea kwa Mzee Yaqub kumpa habari juu ya yaliyotokea Misri, kuhusiana na mwanawe Yusuf.**'

Yule bibi akamuuliza Bashir: **'Ewe Kijana, hivi ni kwanini unataka kumwambia uongo Mzee Yaqub?'**

Bashir akajibu: **'Jee unajua nini kuhusiana na mie mpaka use kua nataka kusema Uongo?'**

Yule bibi akaseme: '**Nnachojua mie ni kua Mtoto wangu ametengenishwa nami na sitoweza kuonana nae mpaka Mzee Yaqub atakapoweza kuonana na Yusuf mtoto wake.'**

Bashir akauliza: '**Kwani wewe unaitwa nani na Mtoto wako anaitwa nani?**'

Yule bibi akajibu: '**Mimi naitwa Mubashshira na Mtoto wangu anaitwa Bashir'**

Mara tu baada ya Bashir kusikia jina lake na la Mama yake basi akajua kua huyo ndie Mama yake, hivyo akaaanguka chini ya miguu ya Mubashshira na kuanza kulia huku akisema: '**Bila ya Shaka wewe ndie Mama yangu!**' Mubashshira nae akainama na kumnyanyua Bashir na kumkumbatia mtoto wake, na hapo hapo akawa ni mwenye kuona.

Naam, wakati haya yanatokea basi Ruben nae alikua yuko njiani akitokea Misri kuelekea Falestina, ambapo anasema *Bahr Ul Ilm* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Wakati huo upepo uliomba ruhsa ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuipeperusha harufu ya Nabii Yusuf iliyomo ndani ya Kanzu anayopelekewa Nabii Yaqub kiasi ya kua Nabii Yaqub aliweza kuihisi harufu ya Nabii Yusuf kutoka katika umbali wa safari ya siku 8 usiku na mchana'**

Ama kwa Upande wa Mujahid Ibn Jabal basi yeye anasema kua: '**Hali hii iliyokea kwa sababu ulitokea Upepo ambao uliikunuta Kanzu ya Nabii Yusuf hivyo Upepo wa Mashariki ukaipepereusha harufu ya Nabii Yusuf hadi kwa Nabii Yaqub, kwani aliskia harufu kama ya Pepo na akjua kua hakuna Harufu kama hio isipokua itakua ni harufu ya nguo ya Nabii Yusuf.'**

Na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema katika Qur'an kua:

﴿وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلْعِيرُ قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّى لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَ لَوْلَآ أَن تُفَنِّدُونِ﴾

**Walamma fasalati alAAeeru qala aboohum innee laajidu reeha yoosufa lawla an tufannidooni** *(Surat Yusuf 12:94)*

*Tafsir:* ***Na Msafara ulipoondoka (Kutoka Misri kuelekea Falestina na kufika njiani) akasema Baba yao (yaani Nabii Yaqub) 'Hakika mimi nasikia Harufu ya Yusuf, kama ikiwa nyinyi hamnifikirii nu kua si mzima'***

Kwani kwa mtizamo wa Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir At Tabari Al Shafii basi yeye anasema kua '**Masafa ya Safari ya siku 8 usiku na mchana kwa miguu jangwani hua ni sawa na masafa ya kutoka katika mji wa Kufah hadi mji wa Basra'**

Ambapo kwa leo hii basi Masafa hayo hua ni sawa na mwendo wa Kilomita 436. Hivyo Nabii Yaqub aliweza kuisikia harufu ya Nabii Yusuf kutoka katika umbali wa kilomita 436.

Ama kwa upande mwengine basi tunaona kua aya yetu imetumia neno *Tufanidunni* ambalo ni lenye kutokana na neno *Fanida* ambali kwa Kiarabu hua linamaanisha Kua na ufaham finyu au mdogo, kufanya Makosa, kutokua na akili kwa sababu ya Uzee. Hivyo Nabii Yaqub aliwambia watu wake juu ya Ukweli anaohisi yeye kutokana na hisia zake za kunusa Harufu.

Hapa tukumbuke pia kua Nabii Yaqub alipowatuma kina Al Asbati kuenda Misri kumtafuta Nabii Yusuf basi aliwaambia: *Idhhab Fatahassassu – Nendeni Mkamtafute kwa kumhisi kwa kutumia hisia zenu zote za Macho, Masikio, Ngozi, Pua na Mdomo*. Kama alivyokua akihisi yeye katika kipindi hiki ambacho alikua akiletewa kanzu ya Nabii Yusuf, hivyo alihisi na kujua kua huyu ni lazima atakua Nabii Yusuf ingawa hajamuona kwa macho yake, lakini hata hivyo watu wa nyumbani kwake wakamuona Nabii Yaqub kua ni mwenye kuchanganyikiwa na wakasema:

**Qaloo taAllahi innaka lafee dhalalika alqadeemi** *(Surat 12:95)*

*Tafsir:* ***Wakasema Wallahi! Hakika wewe unadhalilika Ukubwani.***

Kwani katika kipindi Baada ya Nabii Yaqub kubishana na watu wa Nyumbani kwake kuhusiana na yeye kusikia harufu ya Nabii Yusuf basi ndio Bashira na Mubashshira wakawasili na kumpa Nabii Yaqub na watu wake hao habari njema ya kuonekana kwa Nabii Yusuf ambae si mwengine bali ni Mfalme mwenye Mamlaka Makubwa nchini Misri.

Kisha baada ya siku kadhaa ndio Ruben akawasili na Kanzu ya Nabii Yusuf na kumpa Nabii Yaqub Kanzu hio na alipojipangusa Usoni basi Macho yake Nabii Yaqub yakawa ni yenye kuona tena kama yalivyokua hapo kabla, *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea haya pale aliposema:

﴿فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلْبَشِيرُ أَلْقَاهُ عَلَىٰ وَجْهِهِ فَٱرْتَدَّ بَصِيراً قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَّكُمْ إِنِّيۤ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لاَ تَعْلَمُونَ﴾

**Falamma an jaa albasheeru alqahu AAala wajhihi fairtadda baseeran qala alam aqul lakum innee aAAlamu mina Allahi ma la taAAlamoona** *(Surat Yusuf 12:96)*

*Tafsir:* ***Kisha alipowasili mwenye habari njema, akampangusia (Nabii Yaqub Kanzu Usoni mwake) na akawa ni mwenye kuona na akasema: 'Jee Sikukwambieni mie kua Hakika mie nnajua kutoka kwa Allah (Subhanah wa Ta'ala) kile ambacho nyie hamkijui?'***

Kwani hio ni sehemu ya kwanza ya aya ambayo inatuwekea wazi kua Nabii Yaqub akawa ni mwenye kuona tena baada ya kupangusiwa Kanzu hio ya Nabii Yusuf aliyokuja nayo Ruben. Hapa Nabii Yaqub akawa ni mwenye furaha kubwa sana baada ya kua ni mwenye kuona, hivyo akamkumbatia Ruben na kisha akamuuliza juu ya Habari njema za kuonekana kwa Nabii Yusuf.

Ambapo Ruben akamuelezea habari yote kamilifu na kisha akamwambia kua kina Al Asbati ambao nao waliobakia wameamua kua waje ili warudi pamoja hivyo pia wako njiani wanakuja pamoja na Msafara wa Wafanyakazi wa Nabii Yusuf kwa ajili yake yeye Nabii Yaqub na familia yake.

Naam, kabla ya kuendelea na sehemu ya pili ya Aya yetu ya 96 ya *Surat Yusuf,* basi nadhani kwanza tuzame kidogo ndani ya hii habari ya Miujiza ya hii Kanzu ya Nabii Yusuf na kuponesha kwake maradhi ya Macho meupe, ambapo tunaona kua kuna mitizamo miwili mitatu ya kuiangalia ambayo ni:

**1-Maradhi ya Macho meupe au Mtoto wa jicho hua kweli yanaweza kusababishwa kwa kutokana na Kulia sana, Kua na Huzuni sana ambako hupelekea Mwili kuzalisha Adreanalin zaid ambazo ambazo nazo huongeza wingi wa Insulin ndani ya Damu na hivyo kusababisha kuota kwa ukungu kwenye Mboni ya Jicho.**

Ukungu ambao huzuia Nuru kupita kwenye jicho na hivyo jicho kutoweza kusafirisha picha ndani yake hadi kwenye ubongo.

**2- Kulingana na Utafiti uliofanywa na Wanasayansi basi wamethibitisha kua Jasho la Ibn Adam lina kemikali ziitwazo Guinedine ambazo zikitengenishwa na kemikali nyengine za Jasho basi kemikali hio hua na uwezo wa kutibu Mtoto wa Jicho.**

Kwani huo ni Upande wa Kisayansi na ndio maana Hujjat ul Islami Mujadid ad Din Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali akasema katika *Kitab Jawahir Al Qur'an* kua: '**Kuna baadhi ya aya za Qur'an haziwezi kufahamika ipasavyo isipokua tu, kwa wale wenye ilm ya fani husika inayoelezewa katika aya hizo kwa Mfano fani ya Utabibu**'

Vile vile kuna mtizamo wa 3 ambao ni wa Wanazuoni wa *Tarikh* ambao wao wanasema kuhusiana na Kanzu hio ya Nabii Yusuf kua:

**3- Kanzu hii ya Nabii Yusuf ni miongoni mwa Miujiza aliyokua nayo Nabii Yusuf, kwani hii ndio ile Kanzu ambayo Malaika Jibri alimletea Nabii Ibrahim na kumvisha ili asiungue wakati alipotiwa Kwenye Moto na Mfalme Al Namrudh.**

Kwani sehemu ya kwanza ya aya hii tayari tumeshaiangalia hapo juu na hivyo tumalizie sehemu ya pili ya aya ambayo inaanza baada neno *Qala* Ambapo maneno hayo Nabii Yaqub aliyasema mara tu baada ya kua ni mwenye kuona na kuupokea Msafara wa kina Al Asbati waliobakia walikua wakitokea Misri kuja kumfuata Nabii Yaqub na familia zao zilizobakia Falestina.

Kwa kuwawekea wazi kua hakika yeye ni Mwenye kujua kile wasichokijua na kuwakumbusha namna alivyowakurupusha usiku wakamtafute Nabii Yusuf kwa Hisia ambae alipotea zaid ya miaka 40 iliyopita, na wao kina Al Asbati wakamuona Nabii Yaqub kua hana akili na hivyo kumwambia kua Hakika sisi tutamtafuta Ben Yamin lakini si Yusuf kwa sababu hatutoweza kumuona Nabii Yusuf.

Na matokeo yake leo hii wamerudi na Kanzu ya Nabii Yusuf na pia Nabii Yaqub akaweza kuihisi harufu ya Nabii Yusuf kwa umbali wa kilomita 436 na bado watu wake wakamwambia kua anaharibika na kudhalilika kutokana na kusalitiwa na ufaham wake na akili yake ukubwani. Hivyo basi baada ya kina Al Asbati kuwekewa wazi juu ya hayo basi wakakiri makosa yao kama walivyokiri kwa Nabii Yusuf hivyo wakamwambia Nabii Yaqub kama zinavyosema aya:

﴿قَالُوا۟ يَـٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَـٰطِـِٔينَ﴾

**Qaloo ya abana istaghfir lana dhunoobana inna kunna khati-eena** *(Surat Yusuf 12:98)*

*Tafsir:* ***Wakasema Ewe Baba! Tuombe Msamaha wa Dhambi zetu (Kwa Allah Subhanah wa Ta'ala) Kwani Kwa Hakika sisi ni Wenye kua na Makosa***

Kwani kama tunakumbuka basi ni kua ina Al Asbatiwalikiri pia mbele ya Nabii Yusuf waliposema:

﴿قَالُوا۟ تَٱللَّهِ لَقَدْ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَـٰطِـِٔينَ﴾

**Qaloo taAllahi laqad atharaka Allahu AAalayna wa-in kunna lakhati-eena** *(Surat Yusuf 12:91)*

*Tafsir:* ***Tunaapa Wa Allahi! Hakika Allah amekupendelea wewe zaidi yetu na kwa hakika sisi tumekua ni wenye hatia.****(Surat Yusuf 12:91)*

Na tukasema kua kulingana na Mtizamo wa Mujaddid Ad Din Sultan *Al Mutakallimin* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi ni kua kuna tofauti baina ya neno *Mukhtiyy* na neno *Khattiy* kwani neno *Mukhtiyy* maana yake hua ni Mtu mwenye kufanya Dhambi bila ya kujua na neno *Khattiy* maana yake hua ni Mwenye kufanya Dhambi kwa Makusudi.

Hivyo kutokana Mtizamo huo basi hapa kina Al Asbati walikiri kua wao ni wenye kufanya dhambi za makusudi kutokana na kujua kua walivyofanya ilikua sivyo na hivyo ni wenye kua na makosa, mbele ya Baba yao pia na bila ya shaka kina Al Asbati walikua ni wenye Imani ya Dini yao ambayo ni ya Baba yao, Nabii Yaqub na ya Babu yao Nabii Is-haq na ndio Dini ya Babu yao mkubwa ambae ni Nabii Ibrahim *Khallil Allah.*

Basi walikua wanajua kua Makosa waliyoyafanya hayafutiki ispokua kwa njia ya kuomba msamaha kwa waliowakosa ambapo kwanza ni kwa Viumbe wenzao na kisha kwa Mola wao. Hivyo wakaomba msaada kwanza kwa Viumbe wenzao yaani Nabii Yusuf na Nabii Yaqub kama zinavyosema aya.

Na kisha baada ya kusamehewa na Viumbe wenzao basi ndio wakamgeukia Mwingi wa Rehma na Usamehevu na bila ya kuvunjika Moyo na Rehma zake, basi wakamuomba Nabii Yusuf awaombee na kisha pia wakamuomba Nabii Yaqub awaombee ili wasamehewe Makosa yao kwa Mola wao.

Kwani tumeona kua kina Al Asbati wamemuomba samahani baba yao yaani Nabii Yaqub *Alayhi Salam* na kisha wakafanya kama walivyofanya kwa kaka yao ambae ni Nabii Yusuf yaani kukubali kua wao ni wenye dhambi za kukusudia ambapo Nabii Yusuf akawasamehe.

Kwani ingawa Nabii Yusuf yeye aliwasamehe na sambamba kuwaombea hapo hapo lakini kwa Upande wa Nabii Yaqub basi yeye alifanya tofauti na alivyofanya Nabii Yusuf kama inavyotuonesha aya pale iliposema:

﴿قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّيٓ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ﴾

**Qala sawfa astaghfiru lakum rabbee innahu huwa alghafooru alrraheemu** *(Surat Yusuf 12:98)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub kuwaambia kina Al Asbati kua) Nitaomba Msamaha kwa ajili yenu kwa Mola wangu kwani kwa hakika Yeye ni Mwingi wa usamehevu na Ni mwingi wa Huruma.***

Tunapoaingalia aya basi tunaona kua imetumia neno *Sawfa* ambalo ni neno linalotokana na neno *Safa* ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Kusubiri kwa Ustahmilivu, Kuakhirishia Kitu au Jambo kwa ajili ya Baadae, Kumpa Mtu Mamlaka ya Kufanya Kitu. Hivyo neno *Sawfa* hua linamaanisha Hali ya Kutilia Nguvu au msisitizo au Uthabiti au Msisitizo juu ya Kitu husika.

Hivyo ili kufaham vizuri basi na tuchukulie mfano ambao wengi tunaujua kutokana na aya ambayo imo kwenye Sura ndogo pale *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliposema kwenye Quran iliposema kwenye *Surat Dhuha* kua:

﴿بِسْمِ اللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ۞ وَٱلضُّحَىٰ ۞ وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ۞ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ۞ وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ۞ وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ﴾

**Bismi Allahi alrrahmani alrraheemi, Waaldhdhuha, Ma waddaAAaka rabbuka wama qala, Walal-akhiratu khayrun laka mina al-oola, Walasawfa yuAAteeka rabbuka fatardha** *(Surat Dhuha 93:1-5)*

*Tafsir:* ***Kwa Jina la Allah Mwingi wa Rehma Mwingi wa Huruma, Naapa kwa Wakati wa baada ya kuchomoza Jua, Na Kwa Usiku unapotulia kwa kiza Hakukuacha (Ewe Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) Mola wako wala Hajakuchukia, Na Kwa Hakika Mwisho (Akhera), Ni Bora kuliko Mwanzo (Duniani) Na kwa hakika atakupa (Kila kitu) Mola wako na Kisha Utaridhika.***

*Subhana Allah!*

Yaani Aya zinamhakikishia na Kumsisistizia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua **Kwa Hakika utapewa *Ewe Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam* Malipo yatakayokuridhisha**.

Na tunaporudi katika kisa chetu basi tunaona pia Nabii Yaqub anasema:

﴿قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّيٓ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ﴾

**Qala sawfa astaghfiru lakum rabbee innahu huwa alghafooru alrraheemu** *(Surat Yusuf 12:98)*

*Tafsir:* ***Akasema (Nabii Yaqub kuwaambia kina Al Asbati kua)Kwa Hakika Nitaomba Msamaha kwa ajili yenu kwa Mola wangu kwani kwa hakika Yeye ni Mwingi wa usamehevu na ni mwingi wa Huruma***

Yaani Nabii Yaqub anawahakikishia kina Al Asbati tu atawaombea kwa Mola wao, lakini si hapo hapo katika wakati waliotamka wao kutoa maombi yao. Bali hadi utakapofika wakati maalum ambao ndio *Munasaba yaani unaonasibiana au unaoendana na Kuomba Dua Husika.*

Kwani kwa upande wa *Ilm ul Ruhanniyat* pia basi kila dua ili iwe na nguvu zaid ya kiathari basi hua na wakati wake Maalum na siku yake Maalum. Lakini hio ni mada nyengine ambayo haihusiani na mada yetu, ila tunafahamishana tu na kisha kurudi kwenye mtizamo mwengine na kuona kua Nabii Yaqub alitofautiana na Nabii Yusuf kwa sababu: '**Nabii Yusuf alikua ni kijana tukilinganisha na Nabii Yaqub hivyo kwa maumble yake basi Nabii Yusuf hua ni Rahisi kusamehe haraka kuliko Nabii Yaqub'**

Kwani tunapouangalia mtizamo wa Nabii Yaqub juu ya kwa nini akaahirisha kuwaombea kina Al Asbati katika wakati huo huo na badala yake akawaahidi kua atawaombea baadae basi tunaona pia kua alikua ni mwenye kufuata mtizamo wa zile aya zisemazo:

﴿إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ۝ آخِذِينَ مَآ آتَاهُمْ رَبُّهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ۝ كَانُوا۟ قَلِيلاً مِّنَ ٱللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ۝ وَبِٱلأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ﴾

**Inna almuttaqeena fee jannatin waAAuyoonin, Akhidheena ma atahum rabbuhum innahum kanoo qabla dhalika muhsineena, Kanoo qaleelan mina allayli ma yahjaAAoona, Wabial-ashari hum yastaghfiroona** *(Surat Adh Dhariyat 51:14-18)*

*Tafsir:* ***Ama kwa Hakika wenye Taqwa watakua kwenye Mabustani yenye kutiririka Maji, Wakifurahia waliyopewa na Mola wao.Kwani kwa hakika walikua hapo Kabla ni wenye kufanya Mema Walikua Kidogo katika Usiku ni wenye kulala na katika Wakati wa Mwishoni mwa usiku (Karibu na Alfajir) Walikua Wakiomba Msamaha kwa Mola wao.***

Ambapo anasema *Sultan Al Balagha Imam* Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari katika kuzifafanua aya hizi kua: '**Hizi ni sifa za waja wenye kumuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hivyo hua ni wenye kuonesha Shukran kwa Mola wao Hapa Duniani. Hivyo hua ni wenye kuchukua kidogo tu sehemu ya Neema walizojaaliwa na Mola kwa ajili yao.**'

Kwani hapa inabidi tuulizane: Jee Tumemfaham *Sultan Al Balagha Imam* Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari anatuambia nini?

Na kama hatujamfahamu, basi inabidi tufaham kua *Sultan Al Balagha Imam* Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari anasema kua: '**Moja kati ya njia za kuonesha Shukrani kwa Mola wetu ni kutumia kwa asilimia kidogo tu neema ya usingizi tuliyojaaliwa kupewa na Mola wetu kwa ajili ya kuipumzisha Miili yetu na Ufahamu wetu, kwa kutolala mpaka asubuhi na badala yake tujarbu kuamka kabla ya Alfajir kwa ajili ya kufanya Ibada na kufanya *istighfar*.**'

Na bila ya shaka hivyo ndivyo wafanyavyo wenye kujua na ndio maana Nabii Yaqub akaakhirisha kuwaombea Dua kina Al Asbati kwa sababu alikua akijua kua mda huo wa kabla ya Alfajir ni bora zaid kwa kufanya *Istighfar* kuliko mda aliozungumza nao na kuwakubalia maombi yao hayo.

Kwani kwa upande mwengine basi anasema Imam Abu Is-haq Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ibrahim Al Thalabi kua: '**Nabii Yaqub alicheleweshа maombi ya Istighfar kwa ajili yaa watoto wake hadi Alfajir ya kumakia siku ya Ijumaa ya Ashura. Kwani dua ya Alfajir hio hua haizuiliwi na chochote. Hivyo Nabii Yaqub aliamka kabla ya Alfajir ya siku hio kisha akasali Sunna na kisha akanyanyua mikono juu na akasema:**'

'**Ewe Mola wangu! Nisamehe mimi na kua na Wasi wasi wangu na kupungukiwa na Subra kwangu juu ya Yusuf. Ewe Mola wangu Wasamehe Watoto wangu kutokana na Makosa yao waliyoyafanya Dhidi ya Yusuf, Kwani kwa hakika wewe ni mwingi wa kusamehe.'**

Na baada ya kuomba Dua hio basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamshushia *Wahyi* Nabii Yaqub kwa kumwambia: '**Ewe Yaqub! Hakika mimi tayari nimeshakusamehe wewe na Watoto wako wote'**

Ama kwa Upande wa Wahb Ibn Munabih basi yeye anasema kua: '**Nabii Yaqub alikua akiwaombea Maghfira kina Al Asbati kila siku ya Ijumaa Usiku kwa kila mwaka wenye kuhesabika kwa Idadi ya Witri'**

Kwani baada ya Nabii Yaqub kuambiwa kua Nabii Yusuf ndio Mfalme wa Misri basi akauliza: '**Jee anafuata Imani ya Dini gani?'**

Akajibiwa: '**Ya Kiislam'**

Basi akasema: '**Naam, Sasa hivi Neema za *Allah Subhanah wa Taala* juu yake zimetimia'**

Naam...haikuchukua Mda mrefu baada ya Nabii Yaqub kuwaombea Dua kina Al Asbat, isipokua alifunga safari na familia yake yote kuelekea Misri kwa Nabii Yusuf. Na baada ya safari ya siku tatu basi Msafara huo wa Nabii Yaqub na kina Al Asbati ukapokewa njiani na Msafara uliokua na jeshi kubwa Ambao ulipokutana na Msafara wa Nabii Yaqub basi kiongozi wa Msafara huo akashuka kwenye Farasi wake na moja kwa moja akaenda hadi kwenye miguu ya Nabii Yaqub na kuibusu miguu hio na kisha akamsalimia.

Tukio hili halikumstaajabisha tu sana Nabii Yaqub lakini pia lilimuathiri katika Moyo wake kihisia hivyo akauwauliza kina Al Asbati: '**Huyu ni mtoto wa nani mbona ameniathiri sana Moyoni mwangu kihisia?'**

Kwani kiongozi huyo hakua ni yeyote yule isipokua ni Ifrayim ambae ni Mtoto wa Nabii Yusuf aliemtuliza Juda pale alipokamatwa Ben Yamin na Nabii Yusuf.

Hivyo kina Al Asbati wakajibu: **'Huyo ni mtotoo wa Yusuf'**, hivyo Nabii Yaqub akamkumbatia Ifrayim.

Wakati tukio hili linatokea basi Nabii Yusuf nae alikua tayari nchini Misri anafanya matayarisho ya kumpokea Baba yake huku akiwa na Msafara wa Jeshi lenye watu 40000 waliopanda Farasi.

Msafara ambao ulikua ukiongozwa na wapanda Farasi ambao wamevaa nguo Nyekundu tupu zilizopambwa kwa Nyota za Dhahabu ambazo zinaendana sambamba kimapambo na Gari la Farasi linaloambatana na Msafara wa Nabii Yusuf.

Kwani Msafara wa Nabii Yusuf na Msafara wa Nabii Yaqub ilipokutana na Manabii hawa wawili mtu na baba yake kukutana basi kuna kutofautiana juu ya Mitizamo ya namna walivyokutana kwa mara ya kwanza hio baada ya miaka zaid ya 40.

Kwani kuna wasemao kua: '**Walipokutana Nabii Yaqub na Nabii Yusuf basi Nabii Yusuf alimkumbatia Baba yake bila ya kushuka kutoka juu ya Farasi wake. Na hii ni kwa sababu yeye kama Mfalme alikua haruhusiki kushuka kutoka kwenye Farasi wake, na alikua akijua kua Baba yake anampenda sana hivyo atamsamhe juu ya jambo hilo.**'

**'Na pia kwa upande mwengine basi katika tukio hili alikuwepo pia Mfalme Al Rayyan ambae ndie Mfalme Mkuu wa Ardhi ya Misri. Hivyo kama Nabii Yusuf angeshuka kutoka kwenye farasi wake basi ingekua amepingana na Makubaliano ya sharia za Ufalme wa Misri. Hivyo kutokana na tukio hili basi ndio maana Kizazi cha Nabii Yusuf hakikua ni chenye kuendeleza Darja ya Utume kupitia kwa watu wa Bani Israil. Kwani miongoni mwa kina Al Asbati basi ni kizazi cha Levi ndicho kilichotoa mtoto aliekua Nabii na ndie Nabii Musa. Ambae alikua ni Musa Ibn Imran Ibn Izhar Ibn Kuhath Ibn Levi Ibn Yaqub Ibn Is-haq Ibn Ibrahim *Khalillu Allah*'**

**Ama kwa upande mwengine basi kuna wasemao kua: 'Nabii Yusuf alishuka kutoka kweye Farasi wake kisha akamkumbatia Nabii Yaqub na kisha akampandisha kwenye gari la Farasi la Dhahabu alilokuja nalo.**'

Kwani kwa upande wa Tabii Tabiina Sufyan At Thawry Ibn Said basi yeye anasema: '**Wakati Nabii Yusuf na Nabii Yaqub walipokutana basi walikumbatiana na Nabii Yusuf akasema: Ewe Baba yangu! Umelia sana kwa ajili yangu hadi ukapoteza kuona kwako. Jee hukujua kua siku ya Malipo tutakua pamoja? Kwani siku hio lazima itamkutanisha kila mtu na mtu wake'**

Nabii Yaqub akajibu: '**Naam ya Ibn! Nilikua najua kua itatukutanisha pamoja lakini kwa hakika mimi nilikua nna khofu ya kua huenda wewe ukavuliwa Imani ya Dini yako ndani ya Nafsi yako na hivyo tukawa ni wenye kutengenishwa baina yetu baada ya hesabu katika siku ya Malipo** '

Kwani na wapo wasemao kua: '**Nabii Yaqub alipokaribia kuingia kwenye ardhi ya nchini Misri, basi Nabii Yaqub aliona Msafara Mkubwa sana wa Jeshi unaoongozwa na Mtu anaeonekana kama kwamba ni Mfalme. Msafara huo ulikua unausubiri Msafara wa Nabii Yaqub kwa ajili ya kuupokea. Hivyo Nabii Yaqub akamuuliza Juda: 'Jee huyu anaetusubiri kutupokea ndie Mfalme wa Misri?' Juda akajibu: 'La huyu ni Mtoto wako Yusuf'**

**'Na hivyo Manabii hao wawili walipokaribiana basi Nabii Yusuf akataka kumsogelea Nabii Yaqub kwa ajili ya kumuamkia mwanzo lakini *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamzuia Nabii Yusuf kutokana na kuchukua hatua hio ya mwanzo ya kusogea kwa Nabii Yaqub'**

**'Na hii ni kwa sababu ya kua Nabii Yaqub yeye anastahiki zaidi kuchukua hatua hio kuliko Nabii Yusuf kwa sababu yeye ndie alieumia zaidi katika tukio la kisa hiki kizima cha Maisha ya Nabii Yusuf. Hivyo Nabii Yaqub ndie aliemsogelea Nabii Yusuf mwanzo na kumsalimia na kumwamba Nabii Yusuf: 'Amani iwe Juu yako wewe Mwenye kuondoa huzuni ya Macho yangu.''**

Kisha hali ikawa kama isemavyo aya ifuatayo:

﴿فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ آوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَبَوَيۡهِ وَقَالَ ٱدۡخُلُواْ مِصۡرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ آمِنِينَ﴾

**Falamm<u>a</u> dakhaloo AAal<u>a</u> yoosufa <u>a</u>w<u>a</u> ilayhi abawayhi waq<u>a</u>la odkhuloo mi<u>s</u>ra in sh<u>a</u>a All<u>a</u>hu <u>a</u>mineena** *(Surat Yusuf 12:99)*

*Tafsir:* ***Na Kisha walipoingia Mbele ya Yusuf Akawachukua Wazee wake Akasema (Nabii Yusuf kuwaambia Wazee wake) Ingieni Misri akipenda Allah kwa Amani.***

Aya yetu hii ya 99 imetimua neno *Abawayhi* ambalo ni lenye kutokana na mzizi wa neno *Alif-Ba-Waw* ambapo kwa mtizamo Imam *Al Ulamaa* Abu Al Husain Ahmad Ibn Faris basi yeye anasema kua hua linamaanisha: **Kulea, Kusimami au Kutunza.**

Na kwa upande mwengine basi ni kua neno hilo ni lenye kutokana na mzizi wa neno *Alif-Ba* yaani *A-Ba*. Ambalo kilugha hua ni lenye kumaanisha Kua Baba, Mzazi, Ami, Mjomba, Mume, Mwalimu, Mmiliki, Mlezi, msimamizi au Muanzilishi wa kitu.

Hivyo basi neno *Abawayhi* hua linamaanisha Wazee wawili, Iwe Baba na mama, Baba na Ami, Mjomba na Shangazi, Baba na Shangazi, Baba na Babu, Babu na Bibi n,k

Kutokana na maana hiyo basi hapa aya yetu inatuonesha kua Nabii Yusuf alisema maneno hayo kuwakaribisha wazee wake wawili ambao ni Nabii Yaqub na Liah ambae ni Mke wake Nabii Yaqub na hapo hapo ni Mama Mkubwa na ni Mama wa Kambo wa Nabii Yusuf.

Ambapo anasema Imam Abu Hasan Ali Ibn Muhammad Ibn Habib Al Mawardi Al Shafii kua: '**Wakati Nabii Yaqub alipokutana tena na Nabii Yusuf basi alimuuliza Nabii Yusuf: 'Jee ni kitu gani kilichokutokea wakati ulpoachana na mie mara ya mwisho baada ya kutoka na ndugu zako kuenda Malishoni?**''

Nabii Yusuf kajibu: **'Ewe Baba yangu! Usiniulize ni kitu gani ambacho walinifanyia kaka zangu, bali nilize kuhusiana na Neema na rehma za *Allah Subhanah wa Ta'ala* juu yangu.'**

Hivyo tunapoiangalia aya ya 100 ya Surat Yusuf basi tunaona kua inasema kua:

﴿وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّواْ لَهُ سُجَّدًا وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰيَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّي حَقًّا وَقَدْ أَحْسَنَ بِيٓ إِذْ أَخْرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِي وَبَيْنَ إِخْوَتِيٓ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ﴾

**WarafaAAa abawayhi AAala alAAarshi wakharroo lahu sujjadan waqala ya abati hadha ta/weelu ru/yaya min qablu qad jaAAalaha rabbee haqqan waqad ahsana bee idh akhrajanee mina alssijni wajaa bikum mina albadwi min baAAdi an nazagha alshshaytanu baynee wabayna ikhwatee inna rabbee lateefun lima yashao innahu huwa alAAaleemu alhakeemu** *(Surat Yusuf 12:100)*

*Tafsir:* ***Na (Nabii Yusuf) akawanyanyua Wazee wake kwenye Kiti cha Kifalme na wakaenda chini mbele yake wakisjudu na Akasema (Nabii Yusuf kumwambia Nabii Yaqub) Ewe Baba! Hii Ndio Tafsiri ya Ndoto niliyoiota hapo kabla kwa Hakika Ameijaalia Mola wangu kua ya kweli bila ya shaka Alikua Mwema kwangu aliponitoa Kifungoni na akakutoeni Nyie kutoka katika Maisha ya Kibedui. Baada ya Shaytan kusababisha Uadui baina yangu na baina ya Kaka zangu. Kwa Hakika Mola wangu ni Mpole kwa Amtakae, hakika yeye ni Mwenye kujua kila kitu na ni Mwingi wa Hikma.***

Aya inatuwekea wazi tukio lililotokea mara tu baada ya kukutana Nabii Yusuf na Nabii Yaqub na Liah na Familia yao yote kwa Ujumla ndani ya Kasri la Kifalme la Nabii Yusuf na kusema kua kawanyanyua kutoka katika kiti cha Kifalme yaani *Arshi* ambacho kama tunavyojua kua hua ni kiti cha Ufalme, na bila ya shaka tunapomzungumzia Kiti cha Kifalma kwa mfano katika kisa cha Nabii Sulayman na Malkia Bilqis basi tunaona ukubwa wa kiti cha Malkia Bilqis lakini hata hivyo hua ni kiti cha kifalme ambacho hukukaa mtu mmoja tu.

Lakini kwa upande wa aya yetu hii basi tunaona kua anasema *Bahr ul Ilm* Sahaba Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Katika kipindi hicho kulikua na aina ya *Arshi* tofauti ambapo baadhi yao zilikua kubwa na ni Maalum kama Sofa linaloweza kukaa watu wawili watatu**.' Na hivyo basi hii *Arshi* ya Nabii Yusuf ilikua ni kubwa ambayo ni maalum kwa wageni waliokua ni wengi.

Na kisha bada ya hapo basi aya imezungumzia kuhusiana na Kusjudu. Na kwa mtizamo wa Aya na namna Wanazuoni walivyoifafanua basi tunaona kua waliosujudu mbele ya Nabii Yusuf hawakua Nabii Yaqub na Liah peke yao bali pia walijumuika ndani ya sijda hio kina Al Asbati wote ka ujumla.

Ama kuhusiana na kusjudu huko basi kuna baadhi miongoni mwetu wanaweza wakahoji. Mbona katika Uislam hairuhusiku kumsujudia Mtu? Hivi jee ilikuaje mpaka Nabii Yaqub akasjudu mbele ya Nabii Yusuf ambae ni Mtoto wake wakati hairuhusiki kufanya hivyo?

Hivyo jibu la suali hilo linajibika katika hali 3 zifuatazo kua inawezekana:

**1-Kulingana na sehemu aliyokua amekaa Nabii Yusuf basi alikua ameupa mgongo Mji wa Makkah au Mji wa Jerusalem na hivyo Nabii Yaqub na familia yake walisjudu Sijda ya Shukran huku wakiwa ni wenye kuelekea Kibla cha *Bayt ul Maqdis* katika Mji wa Jerusalem**

**ambacho ni Kibla kabla ya wakati wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambapo Waumini walikua Wakisjudu kuelekea *Bayt Al Maqdis* kama anavyofafanua *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika aya 3 za Surat Al Baqara zifuatazo:**

﴿سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِى كَانُوا۟ عَلَيْهَا قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ﴾

**Sayaqoolu alssufahao mina alnnasi ma wallahum AAan qiblatihimu allatee kanoo AAalayha qul lillahi almashriqu waalmaghribu yahdee man yashao ila siratin mustaqeemin***(Surat Al Baqara 2:142)*

*Tafsir:* ***Watasema Wajinga Miongoni (Mayahudi, Mapagani, Wakristo n,k)mwa watu: 'Jee ni kitu gani kilichowafanya (Waislam) wabadilishe Kibla chao (ambacho walikua wanakielekea wakati wa Kusali).' Sema: '(Ewe Muhamamd) Kwa Allah ndio kwenye umiliki wa Mashariki na Magharibi ni yeye ndie anaemuongoza amtakae katika njia iliyonyooka'.***

Kama tunavyoona kua aya imetumia neno *Sufahau* ambalo ni lenye kutokana na neno *Safiha* ***ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua ni lene kumaanisha Mjinga, Mwenye Akili Finyu, Mwenye Kichwa Chepesi kisichoweza kufikiria kwa Umakini. Kutokua na akili, aidha kwa kujifanya Makusudi kua Mtu hafaham au Hajui au kutokana na Ujinga wake. n.k***

Ambapo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamuwekea wazi Mtume wake Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam* kua Wajinga watasema tu kutokana na tukio litakalotokea la kubadilishwa kwa Muelekeo wa Kibla cha Waumini baada ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhamia Madina, kwani Mitume wote Waliotangulia hapo kabla pamoja na *Rasul Allah Salallahu A'alayhi wa Salam* na Waislam wengine waliosilimu Mjini Makkah na wa mwanzoni kusilimu katika Mji wa Madina walikua ni wenye kusali huku wakiwa wameeleka katika *Masjid Al Aqsa* ulio katika Mji wa Jerusalem.

Kibla cha Waislam kilibadilishwa kutoka *Bayt Ul Maqdis* na kuelekea katika *Al Kaabah* katika Mji wa *Makkah* baada ya kupita miezi 17 baada ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhamia Madina, kama inavyosema Imam Bukhari katika hadith ya Bara' Ibn Al Azib ambae anasema kua:

'**Kwa mda wa miezi 16 au 17 baada ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhama Makkah (na kuhamia Madina), basi *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alikua ni mwenye kuendelea Kusali katika mji wa Madina huku akiwa ni mwenye kuelekea katika Mji wa Jerusalem. Lakini alikua na hamu kubwa sana kua iamrishwe kua *Masjid Al Haram* kua iwe ndio Kibla. (Mwishowe Amrisho hilo likaja) Na Sala ya kwanza kusaliwa wakati Kibla kikiwa ni *Masjid Al Haram* ilikua ni *Salat Al Asr.***

**Mtu mmoja aliesali Nyuma yake *(Rasul Allah Salallahu Alyhi wa Salam)* akapita katika Msikiti mwengine na akawakuta watu wanarukuu huku wakiwa wameelekea Jerusalem. Hivyo akanadia kwa kusema kua: 'Naapa kwa Jina la *Allah Subhanah wa Ta'ala,* kua nimesali na *Rasul Allah Sallahu Alayhi wa Salam* na alielekea kibla cha Makkah' kutokana na tangazo hilo bazi Jamaa hio nzima ikageuka (kwa digrii 180) kuelekea Kibla Kipya huku bado wakiwa katika Salah. Baadhi ya Waislam walifariki kabla ya kubadilishwa kwa Kibla. Hivyo hatukujua tufikirie vipi juu yao (Jee Sala zao zimesihi ama la.) hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akashusha aya ifuatayo:**'

﴿وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَاكُمْ أُمَّةً وَسَطاً لِّتَكُونُواْ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيداً وَمَا جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيْهَآ إِلاَّ لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلاَّ عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَانَكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ﴾

**Wakadhalika jaAAalnakum ommatan wasatan litakoonoo shuhadaa AAala alnnasi wayakoona alrrasoolu AAalaykum shaheedan wama jaAAalna alqiblata allatee kunta AAalayha illa linaAAlama man yattabiAAu alrrasoola mimman yanqalibu AAala AAaqibayhi wa-in kanat lakabeeratan illa AAala alladheena hada Allahu wama kana Allahu liyudeeAAa eemanakum inna Allaha bialnnasi laraoofun raheemun***(Surat Al Baqara 2: 143)*

*Tafsir:* ***Na kadhalika tumekujaalieni (Waislam) kua ni Ummah wa Kati na Kati ili Muwe Mashahidi kwa Watu, na Mtume (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) kua ni shahidi Juu yenu. Na tumekifanya Kibla (Cha Mji wa Jerusalem katika Masjid Al Aqsa) mlichokua Mkikieleka kwa ajili ya kuwajaribu tu wale ambao watamfuata Mtume (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) na wale watakaomgeuka. Kwa hakika huo ni mtihani mkubwa isipokua kwa wale ambao Allah amewaongoza. Na Allah kamwe hatozifanya Imani (Ibada za Sala Mlizosali wakati mkielekea Bayt ul Maqdis)kua ni zilizopotea. Kwani kwa hakika Allah kwa watu ni mwingi wa Huruma na Rehma.***

Kabla ya kuendelea kuhusiana na Kibla basi na ufafanue zaidi kuhusiana na maana ya aya kulingana na mtizamo wa *Ummatan Wasatan*, yaani Ummah wa Kati na kati ambapo tunaona kua *Surat Al Baqara* ina aya 286 ambapo tukiigawa kati kati basi basi tunaona kua aya ya katikati ni aya ya 143 ambayo ndio aya hii yenye neno *Wasatan* ndani yake.

Ambapo neno *Wasatan* ni lenye kutokana na neno *Wasat*a ambalo hua ni lenye kumaanisha Kua na hali ya kati na kati ya kutozidi huku wala kule, Kua Bora zaidi, Kupenya Kati kati na hivyo Umma wa Kiislam ni Ummah Bora ambao hauna misimamo Mikali wala misimamo regevu tofauti na Ummah wa Mayahudi ambao wao misimamo mikali na hivyo kua ni wenye kuwaua Mitume wao, na Ummah wa Wakristo ambao nao wana misimamo regevu kiasi ya kua wanampa sifa sizo Nabii Isa Ibn Maryam.

Kama inavyosema aya zifuatayo ambayo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anawaonya makafiri kwa kusema:

﴿يٰأَهْلَ ٱلْكِتَابِ لاَ تَغْلُواْ فِي دِينِكُمْ وَلاَ تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلاَّ ٱلْحَقَّ إِنَّمَا ٱلْمَسِيحُ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُ أَلْقَاهَا إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ مِّنْهُ فَآمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِ وَلاَ تَقُولُواْ ثَلاَثَةٌ ٱنتَهُواْ خَيْراً لَّكُمْ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ سُبْحَانَهُ أَن يَكُونَ لَهُ وَلَدٌ لَّهُ مَا فِي ٱلسَّمَاوَاتِ وَمَا فِي ٱلأَرْضِ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلاً﴾

**Ya ahla alkitabi la taghloo fee deenikum wala taqooloo AAala Allahi illa alhaqqa innama almaseehu AAeesa ibnu maryama rasoolu Allahi wakalimatuhu alqaha ila maryama waroohun minhu faaminoo biAllahi warusulihi wala taqooloo thalathatun intahoo khayran lakum innama Allahu ilahun wahidun subhanahu an yakoona lahu waladun lahu ma fee alssamawati wama fee al-ardi wakafa biAllahi wakeelan***(Surat An Nisaa 4:171)*

*Tafsir:* **Enyi watu wa *Ahl Al Kitab* (Mayahudi na Wakritso) Msivuke Mipaka iliyomo katika dini yenu, na wala msiseme kuhusiana na Allah *Subhanah wa Ta'ala* isipokua ukweli. Kua Mesia Isa Ibn Maryam ni Mtume wa Allah na neno (kua na akawa) alilomwambia Maryam na Ruh iliyoumbwa nae, hivyo Muaminini Allah na Mtume wake. Msiseme Utatu, Sitisheni kwani hivyo ni bora kwenu. Kwani Allah *(Subhanah wa Ta'ala)* ni Mmoja, Utukufu ni wake a yuko mbali na kua Mtoto na kwake yeye ndiko kwenye umiliki wa kila kilichomo mbinguni na kila kilichomo ardhini na Allah *(Subhanah wa Ta'ala)* ni mwenye kujitosheleza na ni mwenye kusimamia kila kitu.**

Na akasema tena *Allah Subhana wa Ta'ala* kuwaambia watu wa *Ahl Al Kitab* kua:

﴿قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ﴾

**Qul ya ahla alkitabi la taghloo fee deenikum ghayra alhaqqi wala tattabiAAoo ahwaa qawmin qad dalloo min qablu waadalloo katheeran wadalloo AAan sawa-i alssabeeli** *(Surat Al Maida 5:77)*

*Tafsir:* ***Sema (Ewe Muhammad)Enyi watu wa Ahl al Kitab msivuke mipaka katika dini zenu kwa (Kuamini kitu) kisichokua cha haki. Na wala msifuate matamanio ya wale watu waliopotoka hapo kabla. Na ambao wamewapotosha watu wengi sana na kujipotosha wao wenye kutokana na njia iliyonyooka.***

Ambapo ayah hii pia inatuusia sisi Waislam kutofuata nayo za Makafiri bali tunatakiwa tujifunze kutokana na makosa ya watu waliotangulia na hivyo kutupelekea sisi kua ni wenye kujiokoa na kukaa mbali na makosa yao na hivyo kua ni kufuzu hapa duniani na kesho Akhera

Ama tukirudi kwenye mada ya Kibla basi kwa upande mwengine basi amesema Aisha *Radhi Allahu Anha* kua: **'Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua Watu wa *Ahl al Kitab* hawatuonei choyo sisi juu ya kitu chochote kile kuliko wanavyotuonea choyo juu ya vitu Vitatu ambavyo ni: Ijumaa ambayo *Allah Subhanah wa Ta'ala* ametuongoza sisi na wao wameikosa, Kibla ambacho wao waliongoozwa na wakakikosa na kuitikia Amin nyuma ya Imam katika Salah'**.*(Musnad Imam Ahmad)*

Hivyo basi kulingana na aya hizi tunaona kua hapa kuna ushahidi na uthibitisho kua Qur'an inaibatilisha Sunnah, kwani Kibla cha mwanzo cha Jerusalem kilikua ni chenye kutokana na uthibitisho wa hadith ikiwemo ile ya Sahaba Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* ambayo inasema kua:

Amesema Nabii *Muhammad Salallahu A'layhi wa Salam* kua: **'Jibril aliniongoza mimi katika Sala tano, mara mbili katika *Al Kaabah.* Siku ya mwanzo alinisalisha *Salat Dhuhr*, mara tu baada ya kupindukia kwa jua, wakati ambao kivuli cha kila kitu hua ni kifupi kabisa. Na kisha akanisalisha *Salat Asr*, wakati kivuli cha kila kitu kilipokua na urefu sawia na vitu hivyo. Kisha akanisalisha *Maghrib* wakati mtu anapofungua funga yake. Na *Isha* akanisalisha mara tu baada ya kutoweka mwangaza wa siku na kuingia usiku, na *Alfajir* akanisalisha inapokua hairuhusiki kula na kunywa kwa yule anaekusudia kufunga.**

**Siku ya pili akanisalisha *Dhuhr* wakati kivuli cha kila kitu kinapokua sawia na ukubwa wa kitu hicho, na *Al Asr* wakati kivuli cha kitu kinapokua na ukubwa wa mara mbili ya kitu hicho. Na *Maghrib* kama alivyonisalisha katika siku iliyopita, na akanisalisha *Isha* wakati ambao robo tatu ya usiku imeshapita. Na *Al Fajr* wakati mwangaza tayari umeshaenea. Baada ya hapo Jibril akanigeukia na kuniambia: 'Ewe Muhammad! Hizi ndio nyakati za Sala za Mitume na nyakati sahih ni baina mipaka yake miwili'***(Imam Abu Daud, Imam Tirmidh)*

Naam ayah hizi za kubadilishwa kwa Kibla pia hua ni uthibitisho wa kukubalika kwa mtizamo wa *hadith Ahad* yaani Hadith moja au Kauli ya Miongoni mwa Masahaba kwani kama tulivyoona kua Masahaba walibadilisha Muelekeo wa Kibla ndani ya Sala baada ya kutangaziwa na Sahaba mmoja.

Hivyo ulipita Mwaka mmoja na nusu na miezi Miwili baada ya Hijra pale ziliposhuka aya hizi za *Surat Al Baqara* sambamba pamoja na aya ifuatayo baada ya hizo ambayo ndio inaamrisha kua *Qibla* kipya ni cha *Masjid Al Haram*:

﴿قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَاهَا فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْكِتَابَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ وَمَا ٱللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ﴾

**Qad nara taqalluba wajhika fee alssama-i falanuwalliyannaka qiblatan tardhaha fawalli wajhaka shatra almasjidi alharami wahaythu ma kuntum fawalloo wujoohakum shatrahu wa-inna alladheena ootoo alkitaba layaAAlamoona annahu alhaqqu min rabbihim wama Allahu bighafilin AAamma yaAAmaloona** *(Surat Al Baqara 2:144)*

*Tafsir:* ***Kwa hakika sisi tumeuona mgeuko wa Uso wako (Ewe Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) kuelekea juu. Na kwa hakika tutakuelekezea katika Kibla utachokipenda. Hivyo elekeza uso wako katika Masjid Al Haram (katika Mji wa Makkah kwenye Al Kaabah). Na popote pale mlipo (Enyi Waumini) basi elekezeni nyuso zenu katika muelekeo huo (Wa Masjid Al Haram). Bila ya shaka wale watu waliopewa vitabu (Mayahudi na Wakristo)wanajua vizuri kua(Kubadilisha kwako Muelekeo wa Qibla cha Makkah katika Al Kaabah katika Ibada)ni ukweli sahih kutoka kwa Mola wao, na hakua Allah ni mwenye kughafilika juu ya wanayoyafanya.***

Hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na Waislam kwa ujumla wakageuza muelekeo wa Kibla kutoka Jerusalem na kuelekea katika mji wa Makkah chini ya amrisho la aya hizo na pia chini ya Muelekezo *wake Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kiasi ya kua ingawa siku hizo ilikua hakuna mambo vipimo vya kutumia satelite zipimazo *GPS (Globala Positioning System)* lakini kulikua na *GPS* yaani *God Positioning System* kama anavyosema Shaykh Hamza Yusuf, kiasi ya kua Waislam hawakua na shida kubwa ya kufanya uchunguzi wala kukosea na hivyo kua na kasoro katika kutafuta muelekeo wao katika Kibla kipya cha Mji wa Makkah.

**2-Ingawa Aya imetaja neno *Sujada,* ambalo hua ni kitendo kinachotafsirika kama kusjudu lakini kwa upande mwengine basi neno *Sujada* hua linamaanisha pia Kuinama, Kunyenyekea, Kuinamisha Kichwa, Kupenda Kupita Kiasi, Kujisalimisha Kutokana na Nguvu wala Uwezo wa Kufanya Kitu Chochote na pia hua linamaanisha Kusjudu kwa kugusisha Paji la Uso na Pua ardhini. Hivyo hapa inawezekana ikawa Kina Nabii Yaqub waliinama kwa unyenyekevu lakini hawakugusisha Nyuso na Pua ardhini, kama inavyosema aya ifuatayo ambayo inawahusu watu wa Bani Israil walipoambiwa:**

﴿وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُواْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُواْ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَداً وَٱدْخُلُواْ ٱلْبَابَ سُجَّداً وَقُولُواْ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَايَاكُمْ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Wa-dth qulna odkhuloo hadhihi alqaryata fakuloo minha haythu shi/tum raghadan waodkhuloo albaba sujjadan waqooloo hittatun naghfir lakum khatayakum wasanazeedu almuhsineena** *(Surat Al Baqara 2:58)*

*Tafsir:* ***Na kisha tuliposema: 'Ingieni katika Mji huu(Jerusalem) na kuleni viivyomo ndani yake kama mtakavyo, na ingieni katika Mlango wake huku mkiwa Mmesujudu na mkisema: 'Tusamehe' nasi tutakusameheni dhambi zenu na kukuzidishieni(Malipo) kwa wafanya mema'***

**Ambapo aya hii inatuonesha kua watu wa Bani Israil waliambiwa kua Wakipita kwenye Geti la Mji Mtukufu wa Jerusalem basi wapite na kutembea huku wakiwa katika hali ya Kusujudu, jambo ambalo haliwezekani kwa sababu tukitafsiri kua Wasjudu kama *Sijda* ya Sala basi hivi vitakua ni vitendo viwili tofauti visivyoweza kufanyika pamoja sambamba, hivyo hapa aya ilikua inawaamrisha watu wa Bani Israil kua watakapopita kwenye Mlango wa Mji huo basi wapite huku wakiwa wameinamisha Miili yao au Vichwa vyao kuonesha unyenyekevu.**

**Kama vile zinavyohoji aya nyingi za kusjudu kwa viumbe wengine wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambapo miongoni mwao imo pia ile aya isemayo:**

﴿أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسْجُدُ لَهُ مَن فِي ٱلسَّمَاوَاتِ وَمَن فِي ٱلأَرْضِ وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلْجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ ٱلنَّاسِ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ ٱلْعَذَابُ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّكْرِمٍ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ﴾

**Alam tara anna Allaha yasjudu lahu man fee alssamawati waman fee al-ardhi waalshshamsu waalqamaru waalnnujoomu waaljibalu waalshshajaru waalddawabbu wakatheerun mina alnnasi wakatheerun haqqa AAalayhi alAAadhabu waman yuhini Allahu fama lahu min mukrimin inna Allaha yafAAalu ma yasha/o** *(Surat Al Hajj 22:18)*

*Tafsir:* ***Jee hamjaona kwake yeye Allah vinasjudu kila vilivyomo Mbinguni na ardhini na Jua, na Mwezi, na Nyota, na Milima, na Miti na viumbe vinavyotembea na wengi Miongoni mwa watu? Lakini ni haki ya wengi kupata adhabu juu yao, na yule anaedhalilishwa na Allah basi hua hana heshima juu yake, na kwa hakika Allah hufanya kile akitakacho.***

Ambapo kwa mtizamo Imam Muhammad Ibn Jarir Al Tabari ambae anasema kua: '***Sijda* iliyofanywa na Nabii Yaqub na kina Al Asbati ni *Sijda* ya Maamkizi ya Heshima hivyo haikua ni *Sijda* ya Kuabudu**.'

**3-Huenda ikawa kweli ikawa kusjudu huko kulikua ni kwa ajili ya Nabii Yusuf na ilikua inakubalika kuwafanyia hivyo Wafalme kama kuwaonesha heshima, lakini alipokuja *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam akabatilisha* Jambo hilo.**

Ama tunapozungumzia aina hii ya Sijda ya maamkizi basi hua ni Sijda ambayo inajulikana kama *Sajdat Al Ihtiram wa Al Tabjil* yaani Sijda ya heshima na Utukufu unaotakiwa kuoneshwa kwa

Mhusika, kama Watawala, Wafalme, Malkia n.k ambayo hata hivyo ilibatilishwa baada ya kuja Uislam.

Kama tunavyoona katika baadhi ya hadith ambazo zinatuonesha kua miongoni mwa Mabalozi wa mwanzo wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ni Musab Ibn Umayr *Radhi Allahu Anhu* ambae yeye alitumwa kumuwakilisha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam katika* mji wa Madina kisha miongoni mwao ni Muadh Ibn Jabal *Radhi Allahu Anhu* ambae yeye alitumwa kumuwakilisha katika ardhi ya nchi ya Yemen.

Sasa safari Moja Muadh Ibn Jabal *Radhi Allahu Anhu* alitembelea katika maeneo ya ardhi ya Syria ambako akawakuta watu wao wanawasjudia Makasisi wao. Hivyo aliporudi Madina basi akampa taarifa hiyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kwa kumuuliza na kumhoji: '***Ya Rasul Allah (Salallahu Alayhi wa Salam)*** **hivi jee unajua kua Watu wa *Ahl Al Kitab* wanawasjudia Makasisi wao? Hivi jee sisi Waislam hatutakiwi kukusjudia wewe? '**

*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akajibu: '**Ama kwa hakika kama miminingetaka kumwambia Mtu amsujudie mwenzake basi ningemwambia Mke amsujudie Mume wake kuokana na uzito wa jukumu lake (Mume) juu yake (Mke)'** *(Musnad Imam Ahmad Ibn Hanbal)*

Kwa upande mwengine basi na tuangalie mfano mwengine wa Sahaba Salman Al Farsi *Radhi Allahu Anhu*, ambae katika kumtafuta Mola wake basi alihama kutoka katika Upagani akahamia katika Ukristo na kisha akahamia katika Uyahudi na kisha akahamia katika Uislam. Hivyo baada ya kuingia katika Uislam siku moja Salman Al Farsi *Radhi Allahu Anhu* alikutana uso kwa uso na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* katika mitaa ya Madina na ghafla akaenda chini na kutaka kumsujudia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam.*

Lakini hata hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akawahi kumzuia kabla hajafika chini ya miguu yake na kumnyanyua huku akimwambia: '**Usinisujudie Ya Salman! Bali ni bora kumsujudia Yule ambae anaeishi Milele ambae kamwe hatokufa'** (yaani *Allah Subhanah wa Ta'ala*)

Kutokana na vithibitisho hivyo viwili vitatu basi na tumalizie mada ya kusjudu kwa mtizamo wa *Sultan Al Mutakallimin, Imam Al Muashaqikin Mujaddid ad Din Shaykh ul Islami* Imam Al Ghazali Al Thani Imam Fakhr Ad Din Al Razi ambae yeye anasema kua: **'Kuna mambo mawili ambayo tunaweza kuyasema kuhusiana na Sijda inayozungumziwa na aya hii ambayo ni:**

**1-Nabii Yaqub, Mkewe na Watoto wake hawakumsujudia Nabii Yusuf bali walimsujudia *Allah Subhanah wa Ta'ala*, na hii ni kwa sababu haiingii akilini kua Nabii Yusuf atamruhusu Baba yake ambae ni Nabii pia na pia ni Mkubwa Kiumri, Kibusara na Kihikma, Kidini na pia ni mwenye heshima Kubwa sana Mbele yake kua amsujudie Nabii Yusuf.**

**2-Aya imeanza kwa kusema kua Nabii Yusuf aliwaweka Wazee wake kwenye kiti cha Ufalme, kisha ikasema kua wao wakamsujudia yeye Nabii Yusuf, hii inamaanisha kua ni watoto (kina Al Asbati) ndio waliomsujudia Nabii Yusuf.**

Hivyo hapa tunaona kua hali imekua kama ilivyokua katika alilobashiriwa Nabii Yusuf katika Ndoto wakati alipokua mdogo pale alipoona Sayari 12 zimemsujudia. Na anasema Hasan Al Basr kua: **'Ilipita miaka 80 hadi ndoto hii ya Nabii Yusuf kua kweli**'

Na huo pia ndio mtizamo wa Qatadah Ibn Diaman, ama kwa upande wa Said Ibn Jubayr basi yeye anasema kua: ‘**Ilipita miaka 36 tangu Nabii Yusuf alipoota ndoto hio hadi ndoto hio kua kweli’**

Na hivyo Nabii Yusuf akasema kama ilivyosema aya:

﴿وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأۡوِيلُ رُءۡيَٰيَ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَعَلَهَا رَبِّي حَقّٗاۖ وَقَدۡ أَحۡسَنَ بِيٓ إِذۡ أَخۡرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجۡنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلۡبَدۡوِ مِنۢ بَعۡدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بَيۡنِي وَبَيۡنَ إِخۡوَتِيٓۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٞ لِّمَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ﴾

**Waqala ya abati hadha ta/weelu ru/yaya min qablu qad jaAAalaha rabbee haqqan waqad ahsana bee idh akhrajanee mina alssijni wajaa bikum mina albadwi min baAAdi an nazagha alshshaytanu baynee wabayna ikhwatee inna rabbee lateefun lima yashao innahu huwa alAAaleemu alhakeemu** *(Surat Yusuf 12:100)*

*Tafsir:* ***Na Akasema (Nabii Yusuf kumwambia Nabii Yaqub) Ewe Baba! Hii Ndio Tafsiri ya Ndoto niliyoiota hapo kabla kwa Hakika Ameijaalia Mola wangu kua ya kweli bila ya shaka Alikua Mwema kwangu aliponitoa Kifungoni na akakutoeni Nyie kutoka katika Maisha ya Kibedui. Baada ya Shaytan kusababisha Uadui baina yangu na baina ya Kaka zangu. Kwa Hakika Mola wangu ni Mpole kwa Amtakae, hakika yeye ni Mwenye kujua kila kitu na ni Mwingi wa Hikma.***

Ambapo tunaona kua ingawa hapa Nabii Yusuf anaweka wazi yaliyomtokea na kusema maneno hayo mbele ya Baba yake na kina Al Asbati pia, lakini kamwe hakugusia juu ya kutumbukizwa Kisimani. Hivyo anasema Imam Abu AbdAllah Muhammab Al Qurtubi kua:

‘**Aya inatuonesha kua Nabii Yusuf alisema ‘Hakika Mola wangu alikua mwema kwangu aliponitoa Kifungoni na hakusema kua aliponitoa Kisimani na hii ni kwa sababu kama angegusia kuhusiana na kutumbukizwa Kisimani basi ingekua tayari anawagombeza Kaka zake ambao hapo kabla alikua tayari keshawaambia kua hakuna leo hii lawama juu yenu’’**

Kwani Nabii Yusuf pia anazungumzia juu ya Maisha waliyokua wakiishi kina Nabii Yaqub kua yalikua ni ya Kibedui, na hii ni kwa sababu kweli Nabii Yaqub na Familia yake walikua wakiishi Maisha ya Ufugaji wa Mifugo Jangwani mbali na Mji ambalo ni eneo tofauti na eneo la Al Ismailiyah alilokua akiishi Nabii Yusuf ambalo katika kipindi hicho ilikua tayari ni Mji mkubwa.

Siku moja Nabii yaqub aliulizwa: **‘Ilikuaje ewe Nabii Yaqub ukawa ni mwenye kuhisi harufu ya Nabii Yusuf kutoka kwenye Kanzu yake kutoka Misri wakati wewe ukiwa Falestina? Lakini ukawa si mwenye kumuona wakati alipotumbukizwa kisimani katika ardhi ya Falestina?’ Nabii Yaqub akasema: ‘Hakika sisi baadhi ya Wakati hua tunakua kama Mwangaza wa Radi baadhi ya wakati hua tunaona vizuri na baadhi ya wakati hua hatuoni kitu. Na baadhi ya wakati hua tunapaa angani na kubakia huko kwa mda na baadhi ya wakati hata miguu yetu hua hatuioni.’**

Tumalizie aya na kauli ya Wahb Ibn Munabih ambae yeye anasema kua: ‘**Nabii Yaqub na watoto wake na Familia zao walipohamia Misri walikua ni watu 72 na walipohamishwa na Nabii Musa kutoka katika ardhi ya Misri walikua ni watu 657500 ambao walikua ni wapiganaji. Idadi hio ni bila ya kuwahesabu Wazee, Watoto na Wanawake.’**

Kwani anasema Al Fudayl Ibn Iyad kua: ‘**Baada ya Nabii Yaqub alipowasili nchini Misri, basi siku Moja alikua akitembea tembe akainngia katika moja ya Maghala ya chakula Nabii Yusuf, lakini sasa badala ya ghala hilo kua ni lenye kuhifadhi chakula basi lilikua ni lenye kujaa Kartasi tupu.‘Nabii Yaqub akamwambia Nabii Yusuf: Ewe Mtoto wangu, imekuaje hili Ghala likawa Limejaa Kartasi, lakini hata hivyo wewe hukuwahi kuniandikia barua hata mara moja?**
’’

**‘Nabii Yusuf akajibu: ‘Kartasi zote hizi zilikua ni kwa ajili yako, kwani ilikua kila nikiwa na hamu nawe basi huchukua Kartasi na kutaka kukuandikia lakini mara hutokea Malaika Jibril na kunizuia nisiandike hivyo nami nikawa ni mwenye kuziwacha Kartasi hizo kwenye ghala hii hadi zilipofikia wingi huu’’**

**‘Na baadae alipotokea Malika Jibril kwa Nabii Yaqub basi Nabii Yaqub, basi Nabii Yaqub akamuuliza Malaika Jibril: ‘Ya Jibrail Hivi kwanini ukawa ni mwenye kumzuia Yusuf kuniandikia mimi barua?’’**

**Malaika Jibril akajibu: ‘Ni kwa sababu *Allah Subhanah wa Ta’ala* aliniamrisha mimi kumzuia Yusuf kufanya jambo hilo.’**

**Hivyo Nabii Yaqub akamuuliza *Allah Subhanah wa Ta’ala*: ‘Ya Allah Jee ni kwa sababu gani ukamzuia Yusuf kuniandikia mimi barua? ’**

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta’ala* akamshushia Nabii Yaqub *Wahyi* kumwambia kua: **Kwa sababu wewe ulisema:**

﴿إِنِّي لَيَحْزُنُنِيٓ أَن تَذْهَبُواْ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَٰفِلُونَ﴾

**Innii layahzununee an dhadhhaboo bihi waakhafu an ya/kulahu aldhdhi/bu waantum AAanhu ghafiloona** *(Surat Yusuf 12:13)*

*Tafsir:* ***Hakika Mimi inanisikitisha kua mnataka kuenda nae. Na Nna khofu kua Ataliwa na Mbwa Mwitu wakati nyinyi mkiwa mmeghafilika nae.***

**Hivyo basi hii ilikua ni adhabu yako kwa kuogopa Kiumbe wangu badala ya kuniogopa mimi.**

Hivyo Nabii Yaqub akaomba msamaha kwa Mola wake.

Kwani katika kipindi hiki ambacho kina Al Asbati walipohamia nchini Misri na kuishi katika ardhi ya nchi hio basi pamoja na Nabii Yaqub basi watu wengi wa Misri wakawa ni wafuasi dini ya Kiislam kupitia katika mafunzo ya Nabii Yaqub. Hapa inabidi tukumbuke pia kua mpaka katika wakati huu basi Nabii Yusuf alikua ni Nabii tu na hivyo bado hakua na darja ya Utume.

Mfalme Al Rayyan ambae yeye alikua tayari ni Muislam aliishi kwa miaka minane mara baada ya Nabii Yaqub kuhamia Misri Na kisha ikapita miezi mitatu na akafariki dunia. Mfalme Al Rayyan alipofariki aliwacha mtoto wake mdogo wa Kiume ambae alikua akiitwa Musab.

Kwa upande mwengine basi Nabii Yaqub nae aliishi katika ardhi ya Misri kwa muda wa miaka 27, kisha baada ya hapo akafariki Dunia. Anasema Hatam Al Asam kua: ‘***Allah Subhanah wa Ta’ala* atawaonesha Watu wanne kua ni kama Mfano na Uthibitisho dhidi ya Ibn Adam wenye sifa nne zifuatazo:**

**1- Kwa Waliokua Matajiri – Nabii Sulayman Ibn Daud *Alayhi Salatu wa Salam'***

**2-Kwa Waliokua Masikini – Nabii Isa Ibn Maryam *Alayhi Salatu wa Salam.***

**3-Kwa Waliokua Watumwa – Nabii Yusuf Ibn Yaqub Ibn Is-Haq Ibn Ibrahima *Khallil Allah***

**4-Kwa Waliokua Wagonjwa – Nabii Ayub *Alayhi Salat wa Salam.***

Hivyo ni baada ya Kufariki Nabii Yaqub basi ndio Nabii Yusuf akawa na darja ya Unabii na Utume kwa watu wa Bani Israil na watu wa Misri.

Ama kuhusiana na sehemu aliyofia na kuzikwa Nabii Yaqub basikuna mitzamo tofauti juu yake kwani kuna wasemao kua Nabii Yaqub alipofariki basi kina Al Asbati walimchukua na kumrudisha nchini Falestina na wakamzika katika ardhi ya nchi hio.

Ambapo kwa upande mmoja kauli hii hua ni yenye kupingana na ile kauli ya *Sayyidna* Abu Bakr *Radhi Allahu Anhu* ambayo inanukuliwa na *Bahr ul Ilm Sahaba* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allau Anhu* ambae yeye amesema kua: '**Baada ya kufariki *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* basi Waislam walitofautiana juu ya sehemu ya kuchimbiwa Kaburi lake kwa ajili ya kumzika. Kwani kuna waliosema kua azikwe Msikitini na wengine wakawa wanasema kua azikwe pamoja na Masahaba zake.**

**Lakini mara akaja Abu Bakr *(Radhi Allahu Anhu)* na akasema: 'Hakika mimi nimemsikia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akisema kua: Hamna Mtume ambae aliefikwa na Mauti katika sehemu isipokua alizikwa katika sehemu hio hio aliyofikiwa na Mauti yake.' Hivyo baada ya kusika kauli hio basi Masahaba wakaondoa tandiko liliopo chini ya mwili wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na kisha wakachimba Kaburi lake katika sehemu hio lilipokua lipo tandiko ambalo juu yake alifia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* na baadae wakamzika katika sehemu hio.'**

Ambapo Sehemu hio aliyozikiwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ilikua ni chumbani kwa bibi Aisha *Ummu ul Muuminina Radhi Allahu Anha* ambapo kwa leo hii sehemu hio imo ndani ya Msikiti wa *Nabii Salallahu A'layhi wa Salam* katika ardhi ya Madina.

Hivyo tunarudi katika kisa chetu na kuona kua katika kipindi cha wakati ambao Nabii Yaqub alipokua anataka kukata roho basi aliwaita watoto wake wote na kisha likatokea tukio ambalo ni lenye Mafunzo makubwa kwetu kama linavyoelezewa na ile aya inayosema:

﴿وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَابَنِيَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلاَ تَمُوتُنَّ إَلاَّ وَأَنْتُم مُّسْلِمُونَ ۞أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ ٱلْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِن بَعْدِى قَالُواْ نَعْبُدُ إِلَـٰهَكَ وَإِلَـٰهَ آبَائِكَ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ إِلَـٰهاً وَاحِداً وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ﴾

**Wawassa biha ibraheemu baneehi wayaAAqoobu ya baniyya inna Allaha istafa lakumu alddeena fala tamootunna illa waantum muslimoona; Am kuntum shuhadaa idh hadhara yaAAqooba almawtu idh qala libaneehi ma taAAbudoona min baAAdee qaloo naAAbudu**

**ilahaka wa-ilaha aba-ika ibraheema wa-ismaAAeela wa-ishaqa ilahan wahidan wanahnu lahu muslimoona** *(Surat Al Baqara 2:132-133)*
*Tafsir:* ***Na hii (Imani ya Dini ya Kiislam) ilisiwa na Ibrahim kwa Watoto wake na Yaqub kwa watoto wake, (pale waliposema): 'Enyi watoto wangu kwa hakika Allah amekuchagulieni Dini hivyo Msife isipokua ni Waislam. Jee nyinyi mlikua Mashahidi pale Yaqub alipofikwa na Mauti? Alipowaambia Watoto wake (Kina Al Asbati). Jee Mtamuabudu Nani Baada ya kufa kwangu Wakasema (Kina Al Asbati) Tutamuabudu Mungu wako, na Mola wa Baba zako Ibrahim na Ismail na Is-haq, Mungu Mmoja (asiekua na Mshirika) Na kwa Hakika sisi kwake yeye tumejisalimisha.***

Kwani aya ina Mafunzo mengi ndani yake, ikiwemo:

**1-Kuweka wazi kua Nabii Yaqubu na Kina Al Asbati ambao ni Bani Israil walikua ni Waislam.**

**2-Kutuwekea wazi Umuhimu wa kuomba kumalizia Uhai wetu katika Uislam.**

**3-Umuhimu wa Kuusiana na kutilia mkazo kwa Vizazi vyetu kudumu katika kumuabudu** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **ili Vipate kua na Mwisho Mwema.**

**4-Aya inaweka wazi kua tofauti na wanavyosema watu wa Bani Israil kua baina ya Nabii Ismail na Nabii Is-haq basi Nabii Is-haq alizaliwa mwanzo.**

**NDOA YA NABII YUSUF NA ZULAYKHA.**

Baada ya kumalizana na aya hio basi tunarudi nyuma kabisa hadi katika katikati ya kisa chetu katika aya isemayo;

﴿قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَاوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِ قُلْنَ حَاشَ لِلَّهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ قَالَتِ ٱمْرَأَةُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْـَٔانَ حَصْحَصَ ٱلْحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ﴾

**Qala ma khatbukunna idh rawadtunna yoosufa AAan Nafsihi qulna hasha lillahi ma AAalimna AAalayhi min soo-in qalati imraatu alAAazeezi al-ana hashasa alhaqqu ana rawadtuhu AAan Nafsihi wa-innahu lamina alssadiqeena** *(Surat Yusuf 12:51)*

*Tafsir:* ***Akasema (Al Rayyan kuwauliza wale wanawake) Jee ni nini Khutba (Malengo, Makusudio) yenu? Wakasema (Wanawake hao) Utukufu ni wa Allah pekee! Hatujui ovu lolote dhidi yake lolote. Akasema Imraat Al Aziz (Zulaykha) Ama sasa hivi Ukweli unabainika. Hakika mimi nilimtaka Yusuf Nafsi yake na kwa hakika yeye ni miongoni mwa walio wakweli.***

Na tunarudi huko si kwa sababu ya kua labda nimeghafilika kwani tulikua katika aya ya 100 ya *Surat Yusuf* lakini ghafla tumerudi katika aya ya 51 ambayo tushaizungumzia katikati ya Kitabu hiki. Bila ya shaka sijaghafilika wala sijasahau, ila nimerudi katika kwa sababu katika aya hio kuna habari ambayo hatujamalizana nayo, na hatuwezi kuingia katika aya ya 101 ya *Surat Yusuf* kabla ya kumalizana na habari hio.

Na kama aya inavyojielezea basi bila ya shaka habari hio haihusiani na mtu yeyote isipokua *Imraat Al Aziz* yaani Zulaykha. Na kama tunakumbuka basi pia tulisema kua tunapomzungumzia Zulaykha

basi hua tunamzungumzia Mwanamke ambae Uzuri wake katika kipindi chake ulikua hauna kifani chake mbele ya Wanawake wengine kama vile ilivyokua kwa Zuhra katika kisa cha Harut na Marut. Kwani tulisema kua maana ya Zulaykha maana yake ni Mwanamke Mzuri anaevutia sana na Kufurahisha na hivyo kuleta Mafanikio ndani yake.

Kwani pia kama tunakumbuka basi ingawa ni Zulaykha ndie aliempelekea Nabii Yusuf kufungwa Jela lakini hapo hapo ni Zulaykha pia ndie aliemsafisha Nabii Yusuf kabla ya kutolewa jela pale aliposema kama ilivyofafanua aya tuliyoanza nayo na kumalizia kwa maneno yafuatayo:

‘**Hii habari ya Yusuf na Mimi na Wanawake hawa wengine, ilikua ni habari moja lakini ndani yake mna mitizamo yenye Utata ambayo yenye kutia shaka ndani yake, kiasi ya kua kila mmoja kati waliohusika alikua anajua yaliyookea juu yake ndani ya Nafsi yake. Lakini sasa hivi hali ya Matokeo imebadilika kiasi ya ka imefika sio siri tena ya Waliohusika na kujikata mikono. Bali imekua dhahir kila kitu kiko wazi kimebainishwa mbele ya Mfalme na kwa kila mtu.**’

Na kumalizia kwa kusema kumwambia Mfalme Al Rayyan kua ‘**Ewe Mfalme Mtukufu! Hakika Yusuf hana kosa lolote, bali mimi ndie mwenye makosa yote. Na hii ni kutokana na kujawa na Mapenzi yenye kuvutiwa na uzuri wake wa kimaumbile, kutokana na sababu hio basi mimi nikamwita chumbani kwangu, nikamchania kanzu yake na nikamshutumua kwa kutaka kunibaka. Hivyo mimi ndie mkosa kwani kwa hakika Yusuf ni Mkweli na ni Muadilifu. Na Nilimsahau lakini baada ya kusikia upya habari zake basi sasa hivi nampenda zaidi kuliko ya vile nilivyokua nikimpenda hapo kabla.**’

Naam, hayo ndio yaliyokua maneno ya Zulaykha katika Jitihada za Kumsafisha yule mtu ambae aliekua akimpenda kikweli yaani Nabii Yusuf *Alayhi Salam.* Hivyo mara tu baada ya kufariki Al Aziz yaani Qitfir ambae ndie aliekua Mumewe Zulaykha basi Zulaykha akawa Mjane kwa muda wa Miaka 18 huku akiwa si mwenye hamu ya kuolewa na Mwanamme yeyote yule isipokua Nabii Yusuf kwani alikua katika hali ya *Shaghafat Hubban* yaani ya Kuzama katika Mapenzi kiasi ya Kua haiwezekani kwake yeye Kusahau au Kukataa hisia Hizo, Kupingana nazo, au Kutoka ndani ya kina cha shimo la hisia hizo bila ya kua ni Mwenye Kudhurika kiakili.

Hivyo Zulaykha alikua na Subra kubwa sana kiasi ya kua hakuona sababu ya kuolewa na Mwanamme mwengine yeyote isipokua ni Nabii Yusuf tu, yaani bora asiolewe na yeyote kuliko kuolewa na mtu mwengine na kumkosa Nabii Yusuf. Hivyo Zulaykha alikua pia ni miongoni mwa Walioathirika katika kisa hiki, kama ilivyokua kwa Nabii Yaqub, Nabii Yusuf, Bashira na Mubashshira.

Na bila ya shaka, kila lenye mwanzo basi hua na Mwisho wake kwani baada ya miaka kupita basi siku moja Nabii Yusuf alitoka na walinzi wake kuelekea Mawindoni. Kwani Habari hii akaipata pia Zulaykha hivyo nae akajitayarisha kwa ajili ya kuelekea Mawindoni, lakini ni mawindo tofauti na Mawindo ya Nabii Yusuf na Askari wake, kwani Nabii Yusuf alitoka na Askari wake kuwinda Wanyama wa Mwituni lakini kwa upande wa Zulaykha basi yeye alitoka kwa ajili ya kumuwinda Nabii Yusuf!

Na hivyo kuifanya siku hio kwa Nabii Yusuf kua ni siku ya Muwindaji kua ni mwenye Kuwindwa!

Na tunapoiangalia *Qur’an* ilipozungumzia juu ya Mawindo basi imetumia neno *Ssada* kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kuwinda, Kuvua Samaki, Kutafuta au Kusaka miongoni mwa aya za Qur'an zilizotumia neno Ssada ni pamoja na ile isemayo:

﴿أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُ مَتَاعاً لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُماً وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيۤ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ﴾

**Ohilla lakum saydu albahri wataAAamuhu mataAAan lakum walilssayyarati wahurrima AAalaykum saydu albarri ma dumtum huruman waittaqoo Allaha alladhee ilayhi tuhsharoona** *(Surat Al Maidah 5:96)*

*Tafsir:* ***Mme halalishiwa Mnachokiwinda Baharini na Chakula Chake. Kwa manufaa yenu nyie na Wanaosafiri, lakini mmeharamishiwa Mawindo ya ardhini wakati mkiwa katika hali ya Ihram (Kwa ajili ya Hajj au Umra), Na muogopeni Allah ambae baadae mtakusanywa pamoja mbele yake.***

Na ingawa neno *Ssada* linalotokana na mzizi wa harfu *Ssaad* na *Dal* hua linamaanisha Kuwinda au Kusaka lakini hapo hapo tunapozungumzia Kuwinda kwa kutumia Mnyama basi Qur'an imetumia neno jengine kabisa ambalo ni: *Jaraha.* Ambapo neno *Jaraha* hua linamaanisha Jeraha, Kudhuru, Kukamata, Kuteka, Kupiga mpaka ikatoka Damu n.k

Neno *Jaraha*: Ndio lililotoa neno *Jarihah* ambalo humaanisha Wanyama au Ndege (Kwa Mfano Falcon, Eagle, Hawk n.k) ambao hua ni wenye kutumika katika nchi za Arabuni na Ulaya kwa ajili ya Kuwindia. Na miongoni mwa aya za *Qur'an* zilizoainisha aina hii ya Uwindaji ni basi ni ile isemayo:

﴿يَسْأَلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمْ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَاتُ وَمَا عَلَّمْتُمْ مِّنَ ٱلْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُ فَكُلُواْ مِمَّآ أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَٱذْكُرُواْ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ﴾

**Yas-aloonaka madha ohilla lahum qul ohilla lakumu alttayyibatu wama AAallamtum mina aljawarihi mukallibeena tuAAallimoonahunna mimma AAallamakumu Allahu fakuloo mimma amsakna AAalaykum waodhkuroo isma Allahi AAalayhi waittaqoo Allaha inna Allaha sareeAAu alhisabi** *(Surat Al Maidah 5:4)*

*Tafsir:* ***Wanakuuliza ni kipi kile Walichohalalishiwa juu yao Waambie kua: Mmehalalishiwa Vyote vilivyo Vizuri na Visafi Na Wale ambao Mnaosaka (Wanaokamatwa na Wanyama na Ndege wa Kusakia) kutokana na Mliowafundisha Kusaka. Kuwafundisha Kama alivyokuelezeeni Allah. Hivyo Kuleni Wanavyo kukamatieni, Lakini Litajeni Jina la Allah juu yao (Hao waliokamatwa na Wanyama na Ndege wa Kuwindia). Na Mcheni Allah. Kwani Kwa hakika Allah ni Mwenye Wepesi wa Kuhesabu.***

Naam..hio ni mifano ya aya zilizotumia neno Kuwinda au Kusaka ambazo zinaturudisha katika kisa chetu cha Nabii Yusuf na Zulaykha na hivyo basi kukutana na siku hio maalum ambayo ni: *Alyawm Al* Ssayd yaani siku ya Mawindo. Ambapo Nabii Yusuf katoka Nyumbani kwake kwa ajili ya Kuwinda kwa kutumia njia ya Jariha yaani kwa Mbwa na Ndege akiwa na Farasi wake.

Huku Zulaykha nae katoka kwa ajili ya Kumuwinda Muwindaji Nabii Yusuf kwa njia *ya Ssada* yaani bila kutegemea Mbwa wala Ndege bali kwa kutegemea uwezo wake wa Kimaumbile. Kwani ingawa Zulaykha alikua tayari keshakua mtu Mzima ukilinganisha na namna alivyokua miaka 20 iliyopita

lakini hata hivyo alitoka hadi katika njia atakayopita Nabii Yusuf na kukaa pembeni juu ya Jiwe akisubiri kwa subra kama kawaida yake na mara akasikia sauti ya Mbwa na Farasi wa Nabii Yusuf wanakaribia kisha akasimama na kusuburi hadi Nabii Yusuf mwenyewe alipokaribia na kisha Zulaykha akanadia kwa sauti kubwa yake ya Mwisho akisema:

**'Utukufu ni wa Mungu Pekee ambae ndie aliemfanya Mtumwa kua Mfalme kutokana na Subra na Kumfanya Mfalme kua ni Mtumwa kutokana na Matamanio ya Nafsi yake.'**

Kwani kwa bahati Mbaya au Nzuri basi ilikua vigumu kwa Nabii Yusuf kuweza kusikia Sauti ya Zulaykha kwa sababu ya Sauti za kwato za Farasi wake na wa watu aliofuatana nao. Lakini hata hivyo kwa uwezo wa *Allah Subhanah wa Taala* basi Sauti hio ya Zulaykha ilipeperushwa na upepo na kuingia Masikioni mwa Nabii Yusuf!

Hapo Akili ya Nabii Yusuf ikafanya kazi ya haraka sana ya kutafuta katika kumbukumbu za zilizomi ndani ya Ufaham wake kwa kutaka kujua hii sauti aliwahi kuisikia wapi hapo kabla. Na kabla hajafika mbali basi Ufaham wake ukamjibu hivyo Nabii Yusuf akajikuta anaita: **Zulaykha!**

Kwani baada ya Nabii Yusuf kusikia Sauti ya Zulaykha masikioni mwake basi akanadia: Zulaykha! Kisha akasimamisha msafara wake na kurudi nyuma huku akitafuta wapi sauti hio ilipotokea. Mara akamuona Mwanamke Mzee amekaa pembeni akiwa analia. Alipomkaribia akaona kua Mwanamke huyo Mzee hakua mwengine isipokua Zulaykha.

Nabii Yusuf akashangaa, akaingiwa na huruma nae machozi yakaanza kumtiririka kutokana na kukumbuka namna alivyokua Zulaykha katika enzi zake na ulivyobadilika muonekano wa Zulaykha leo hii alie mbele yake.

Akafuta Machozi kisha akamauuliza: '**Mbona hivi imekuaje? Hali yako ewe Zulaykha? Uko wapi Ujana na uzuri wako**?'

Zulaykha akajibu: '**Ujana wangu na uzuri wangu wote umeteketezwa na Mapenzi yangu juu yako'**

Nabii Yusuf akamuuliza tena Zulaykha: '**Na imekuaje ukawa ni mwenye kukaa hapa njiani juu ya jiwe? Uko wapi Utajiri wako na Mali zako?**'

Zulaykha akajibu: '**Nimeutumia Utajiri wangu kwa ajili ya Yusuf ambae ndie nnaempenda kwani kila mtu akinileteа Habari zake basi hakika mimi nilikua ni mwenye kumlipa kwa kunileteа Habari pekee zenye kunifariji'**

Nabii Yusuf akainama na kumsogelea karibu zaidi Zulaykha ambae alikua anamuona kua kama haoni vizuri na hivyo alipomuangalia vizuri Zulaykha basi akamuona kua macho yake yalikua ni sawa na macho ya Nabii Yaqub na pia kama yalivyokua macho ya Mubashshira, kwani Zulaykha pia alilia na kulia baada ya kumkosa Nabii Yusuf.

Hivyo Nabii Yusuf akazidi kuingiwa na huzuni na kumuuliza Zulaykha: '**Mbona yako hivi macho yako jee yamefikwa na nini?**'

Zulaykha akajibu: '**Yameathirika na huzuni ya kukosekana kwa Muonekano wako mbele ya Macho yangu.**'

Nabii Yusuf akazidi kusikitika na kisha akamuuliza Zulaykha: ‘**Jee nini Shida yako ewe Zulaykha?**’

Zulaykha akajibu: ‘**Shida yangu kubwa kuliko zote ni kuuona tena upya Uzuri wa Sura yako ewe Yusuf..’**

Naam, Nabii Yusuf akaahirisha safari ya kuwinda na hivyo akaamrisha Zulaykha achukuliwe hadi kwenye Kasri lake Nabii Yusuf. Walipofika Nyumbani basi Nabii Yusuf akamwambia Zulaykha: ‘**Ewe Zulaykh hakika mimi nakumbuka kua chumbani kwako ulikua na Kisanamu cha Fedha, Jee bado unacho kile kisanamu?**’

Zulaykha akajibu: ‘**La! Nimekivunja vunja kwa sababu siku Moja niliamka na kukiuliza kile kisanamu, kama kinao uwezo wa kunirudishia Ujana wangu na uzuri wangu lakini kila nikikiuliza kilikua kimekaa kimya wala hakioneshi kua kinanisikiliza wala kua kunioesha kua kinataka kunijibu. Hivyo nikakasirika na kukipiga na chini kwa nguvu zangu zote kisha nikakitia moto chote hadi kikayayuka**’

Zulaykha akaendelea kujibu: ‘**Hivyo sasa hivi nipo mbele yako ewe Yusuf nakuomba niombee kwa kuniwakilishia Maombi yangu Manne mbele ya Mola wako’**

Nabii Yusuf akamwambia Zulaykha: ‘**Jee ni Maombi gani hayo?**’

Zulaykha akajibu: ‘**Ombi langu la kwanza nikurudishiwa Ujana wangu, Ombi la Pili ni Kurudishiwa Uzuri wangu, Ombi langu la Tatu ni kurudishiwa Mtizamo wangu mzuri wa Macho yangu. Kisha baada ya hapo kama Mola wako akinikubalia basi hakika nitakuambia uniombee Ombi langu la Mwisho ambao ni la nne.’**

Hivyo Nabii Yusuf akaomba Dua mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua yajibiwe maombi ya Zulaykha na kufumba na kufumbua Zulaykha akawa kama alivyokua katika wakati wa Ujana wake. Hapo hapo akiingia katika Dini ya Nabii Yusuf ya Kiislam na kisha Nabii Yusuf akamuuliza Zulaykha: ‘**Jee Unataka tumalizie na Ombi lako la Mwisho la nne ama la?**’

Zulaykha akasema: ‘**Naam, bila ya Shaka, kwani Ombi langu la nne ndio ombi nililokua nikiliomba katika maisha yangu yote tangu nijuane na wewe Ewe Yusuf. Kwani nataka unioe ili niwe Mke wako’**

Nabii Yusuf akanyanyuka na kutoka nje ya sehemu waliyokua wamekaa. Lakini hapo hapo akashuka Malaika Jibril na kumwambia Nabii Yusuf kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kua: ‘**Inabidi utekeleze ahadi uliyoiweka kwa Zulaykha alipokuomba umuombee mambo manne nawe ukakubali.’**

Hivyo Nabii Yusuf akarudi ndani na kumwambia Zulaykha, kua Maombi yake yote manne yamekubaliwa, na hivyo Nabii Yusuf akamuoa Zulaykha na harusi ikawa kubwa isiyokua na kifani. Kwani Nabii Yusuf alionesha shukran kwa Mola wake kwa kutangazia harusi kwa Watu wake na watu wa Misri wakashereheka.

Baada ya Zulaykha kuolewa na Nabii Yusuf basi Zulaykha akawa mcha Mungusana kiasi ya kua alikua ni mwenye kuudumu kwenye Ibada Asubuhi, Jioni na Usiku pia, yaani mapenzi yake kwa Nabii Yusuf yalibadilika yakawa ni Mapenzi ya kweli kwa *Allah Subhanah wa Ta’ala* badala yake, hivyo akawa hana hata mda wa kua na Nabii Yusuf.

Siku moja alipoulizwa na Nabii Yusuf kua mbona amebadilika hata kitandani hataki kua nae Nabii Yusuf basi akasema kua: '**Nilikupenda wewe kabla ya kumjua *Allah Subhanah wa Ta'ala* na baada ya kumjua yeye basi imekua sina nafasi ndani ya Moyo wangu zaidi ya mola wangu.'**

Nabii Yusuf akamwambia Zulaykha: '**Basi inabidi ujue kua wito wangu kwako wewe hapa Kitandani ni wenye kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwani ameniambia mie kua nitapata watoto wema kutoka kwako wewe.**' Baada ya kusikia hivyo basi Zulaykha akasema: '**Kwa kua hio ni amri ya Mola wangu basi nami nitatekeleza amri yake**.' Kisha ndio akapanda kitandani.

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliujaza Moyo wa Nabii Yusuf kwa Mapenzi ya kumpenda Zulaykha na kisha akaujaza Moyo wa Zulaykha Mapenzi ya kumpenda *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Zulaykha akawani ni mwenye kumpenda Mola wake na hivyo kua ni mwenye kudumu kwenye Ibada usiku na Mchana. Zulaykha akawa anamsahau Nabii Yusuf. Siku moja Nabii Yusuf ghafla akaingia chumbani na kumkuta ndani tena Zulaykha.

Zulaykha alipomuona Nabii Yusuf kaingia ndani basi yeye akakimbilia kutoka nje kwa sababu alijua kua mda wake wa kua na Mola wake utapungua. Wakati alipokua anakimbia basi Nabii Yusuf akamuwahi na kumkata kanzu yake hivyo na kanzu ya Zulaykha pia ikachanika kama ilivyochanika kanzu ya Nabii Yusuf kipindi kile alipokua akimkimbia Zulaykha.

Zulaykha akasimama na kusema: '**Naam Yusuf! Hii hapa inaonesha kua tayari mimi nawe tumeshalipana, yaani kanzu kwa kanzu.'**

Nabii Yusuf akasema: '**Ya Zulaykh! Hakika mimi miaka yote nilikua nakukimmbia wewe na wewe ulikua unanikimbilia mie. Jee imekuaje siku hizi mimi nakukimbilia wewe na wewe unanikimbia mie?**'

Zulaykha akasema: **'Katika kipindi kile mimi nilikua ni mwenye kumuona mwingi wa Rehma hivyo nilistaajabishwa na nilifurahishwa nae. Lakini sasa hivi nimempata Mwingi wa Rehma hivyo naukumbatia Ulinzi wake. Kwani nilipouona Utukufu wake basi niliupoteza Moyo wangu, lakini sasa hivi nimeugusa Utukufu wake hivyo siwezi kuachana nae kamwe.'**

Kwani Zulaykha akaendelea kufafanua kwa kusema: '**Ewe Yusuf! Hakika mimi nilikupenda na nikaupoteza Moyo wangu kwako wewe, Nilikuita lakini hukunisikiliza. Nikapoteza kila kitu changu mali zangu, Afya yangu, Umri wangu, Uzuri wangu na Uanajike wangu. Lakini wewe hukua na huruma juu yangu.'**

**Lakini baada ya kumgeukia Mola wangu na kuamua kujitolea kwa ajili yake basi alinirudishia uzuri wangu, Ujana wangu, na akanizidisha Mali mikononi mwangu na kuipandisha Darja yangu. Na pia amenijaalia mimi kua pamoja na yule aliependwa sana na Moyo wangu, hivi Ewe Yusuf Jee unaonaje? Yaani mimi nina sababu gani ya kutoshikamana na kutomtumikia yule ambae ndie alienijaalia yote hayo?**

Hizo ndizo hoja za Zulaykha! Ambapo Wanazuoni wametofautiana kuhusiana na Ndoa yao hio baina ya Nabii Yusuf na Zulaykha kua ilitoa matunda ya watoto 7 ambapo watano miongoni mwao walikua ni Wanaume na wawili ni Wanawake.

Na kuna wasemao kua ni watoto watatu ambao ni Ephraim na Manaseh na mtoto wao wa kike alikua akiitwa Rahma. Na Rahma ndio akawa ndie Mke wa Nabii Ayoub.

Kwani siku moja Zulaykha alimwambia Nabii Yusuf: '**Ewe Yusuf hakika mimi hapo awali nilikua nikikupenda sana wewe na hii ni kutokana na uzuri wako wa sura na maumbile yako, kwani sikuwahi kuona mfano wake. Na kwa kimaumbile basi Ibn Adam hua hana Makosa kupenda kitu kilicho kizuri'**

**Na kwa upande wa pili mimi nilkua ni Mfungwa wa Mume wangu Al Aziz, kwani yeye alinioa wakati mimi nikiwa na umri wa miaka 18. Lakini alikua hawezi kunitimizia mahitaji ya kimaumbile ya Mwili wangu. Hivyo mimi kamwe sikuwahi kuingiliana na Al Aziz na wala na Mwanamme yeyote yule. Kwani Al Aziz alikua kila akitaka kuniingilia basi huingia wazimu na hua ni mwenye kukimbia huku akiipiga makelele kuelekea nje ya Chumba changu.**

**Siku moja nikamuuliza, hivi kwa nini wewe wazimu wako hukutokea unapokua unataka kuingiliana nami tu? Ambapo Al Azizi akanijibu: 'Hakika Zulayakha wewe ni Mwanamke mzuri sana ambae hakuna katika mji huu mwenye kukufikia kwa uzuri wako. Na mimi nakupenda na nakutamani sana lakini sasa kila nikiniua kua leo nataka kukuingilia na hivyo nitimize matamanio yangu kwako na matamanio yako kwangu, basi nikikutana na wewe tu hua ni mwenye kuwaona Simba wawili Wakubwa wakiwa pembeni ubavuni mwako wakiwa tayari wanataka kunishambulia kila ninapokukaribia nikiwa na nia hio'**

**Hivyo mimi hua ni mwenye kupiga kelele kwa khofu ya kuogopa kushambuliwa na Simba wawili hao na kukimbia kwa ajili ya kuokoa maisha yangu.**

Baada ya kuambiwa hivyo basi Nabii Yusuf akatafakkar kisha akasema kumwambia Zulaykha: **'Ewe Zulaykha! Hakika hao Simba aliokua akiwaona Al Aziz kamwe hawakua Simba wa kimaumbile na walikua wapo kweli nae alikua akiwaona kweli, na hao walikua ni Malaika wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* waliokua wakikulinda wewe ili usije ukaingiliana na Mwanamme yeyote isipokua mie pale kila kitu kitakapokua tayari kitokee kwa kupitia njia ya Halali'**

Ama kwa upande mwengine basi anasema *Mujaddid Ad Din Shaykh Ul Islam Imam* Abd Rahman Jalal Ad Din Al Suyuti kua: '**Nabii Yusuf alimuepuka Zulaykha kwa kumuogopa Mola wake na akakubali kwenda Jela kuliko kufanya Maovu. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* akamjaalia Madaraka Nabii Yusuf ya kufanya anavyotaka katika ardhi ya Misri, na kisha baada ya hapo ndio Zulaykha akamjia kwa Unyenyekevu akitaka kua nae wa mahusiano ya kihalali'**

**Hivyo Nabii Yusuf akamwambia Zulaykha kua hivi ni bora kuliko vile ulivyotaka katika siku za awali na hivi ndivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anavyowajaalia waja wake Watukufu**. *(Durr Al Mandhur)*

Hivyo Nabii Yusuf aliishi na Zulaykha kwa muda wa miaka 18 na kisha akaanza kuumwa kwa muda wa miezi mitatu na wiki moja na baada ya hapo sasa ndio akasema kama inavyosema aya ya 101 ya *Surat Yusuf* ambayo inasema:

﴿رَبِّ قَدْ آتَيْتَنِي مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي مِن تَأْوِيلِ ٱلأَحَادِيثِ فَاطِرَ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ أَنتَ وَلِيِّي
فِي ٱلدُّنُيَا وَٱلآخِرَةِ تَوَفَّنِي مُسْلِماً وَأَلْحِقْنِي بِٱلصَّالِحِينَ﴾

**Rabbi qad ataytanee mina almulki waAAallamtanee min ta/weeli al-ahadeethi fatira alssamawati waal-ardhi anta waliyyee fee alddunya waal-akhirati tawaffanee musliman waalhiqnee bialssaliheena** *(Surat Yusuf 12:101)*

*Tafsir:* ***Ewe Mola wangu Hakika wewe umenijaalia mie Ufalme. Na Ukanifundisha Tafsiri ya Mambo mbali mbali.Wewe ndie Muumbaji wa Mbingu na Ardhi. Hakika wewe ndie Msimamizi wangu hapa Duniani na Akhera. Nijaalie Nife nikiwa Muislam, Na Nijumuishe kua pamoja na Wenye Kufanya Mema***.

Ambapo katika aya hii kuna mambo mawili matatu ya kuyazingatia.

Kwanza aya hii inatuonesha kua Nabii Yusuf alikua anaomba kuhusiana na kifo chake ambacho ndio mwisho wa Maisha ya hapa Duniani baada ya kufanikiwa kupata kila alichobashiriwa na Mola wake hapa hapa Duniani kabla ya kuingia katika Maisha ya Akhera.

Na bila ya shaka Hakuna Nabii wala Mtume kabla yake wala baada yake ambae alieomba kama alivyoomba yeye kuhusiana na kifo chake kiwe ni chenye Mwisho Mwema na hii kwa sababu alikua akijua kua yote aliyoyapata hapa duniani yalikua si ya kudumu hivyo alikua akiyakimbilia yenye kudumu ambayo yanamsubiri Akhera. Na mpaka tunazungumzia aya hii basi Nabii Yusuf hajafa bado. Hivyo alikua akimshukuru Mola wake kwa Ufalme au Utawala au Kua Juu dhidi ya:-

**1- Wale waliomuonea Wivu na Husda, kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliwaweka chini na wakawa wanategemea huruma na Upendo kutoka kwake Nabii Yusuf.**

**2-Uzuri wake wa kimaumbile kisura na kitabia usiokua na Kifani kiasi ya kua alikua hana mpinzani dhidi yake.**

**3- Utawala wa Nyoyo na Nafsi za Waliokua Chini yake.**

**4- Ukarimu na Uadilifu wake usiokua na Kifani kwa Walio chini yake.**

**5- Unabii na Utume wake**

**6-Kuridhika na Majaaliwa ya Mola wake kiasi ya Kua aliitawala Nafsi yake, (Tofauti na sisi leo tunaotawaliwa na Matamanio ya Nafsi zetu)**

**7 – Utawala wa Ardhi ya Watu wa Misri na Watu wake.**

Aya inatuonesha kua Nabii Yusuf alimtukuza na kumsifu Mola wake kwa kusema: **Ewe Muanzilishi au Muumbaji wa Mbingu na Ardhi, yaani akimaanisha kua: 'Hakika wewe ndie ulieniumba, ulienilinda, ulienisimamia mimi. Na wewe nie ulienitoa mimi kutoka katika huzuni na matesoni mwa kaka zangu na utumwani mwa Ibn Adam wenzangu. Hakika wewe ndie ulieniokoa mie na mbinu za Wanawake na kunitoa kifungoni na kunipa Mamlaka ya Misri mikononi mwangu. Wewe nde ulienirudishia Baba yangu na ndie Mola wangu wa Duniani na Akhera**'

Kisha akamalizia kwa kuomba: '**Hakika wewe ndie Ulienijaalia kila neema juu yangu hapa ulimwenguni hivyo niondoe hapa ulimwenguni huku nikiwa nilie jisalimisha kwako ili niungane na miongoni mwa waliofanya Mema'**

Kwani tunapozungumzia wenye kufanya Mema basi bila ya shaka hua kuna ile amri isemayo kua:

﴿أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ فَبِهُدَاهُمُ ٱقْتَدِهْ﴾

**Ola-ika alladheena hada Allahu fabihudahumu iqtadih** *(Surat Al AnaAam 6:90 )*

*Tafsir*: **Hao Ndio Walioongozwa na Allah, hivyo Uongofu wao Ufuateni.**

Kwani anasema Imam Abu Abd Allah Muhammad Al Tustari kuhusiana na maneno ya mwisho ya aya ya 101 ya Surat Yusuf kua: Maneno yasemayo:

﴿تَوَفَّنِي مُسْلِماً وَأَلْحِقْنِي بِٱلصَّالِحِينَ﴾

**Tawaffanee musliman waalhiqnee bialssaliheena** *(Surat Yusuf 12:101)*

*Tafsir: **Na Nijumuishe kua pamoja na Wenye Kufanya Mema***

**Basi yanatuonesha umuhimu wa mambo matatu yafuatayo:**

**1-Kuomba yale yaliyo muhimu katika Maisha yetu hapa Ulimwenguni na Akhera.**

**2-Kuonesha hali ya Unyenyekevu na kutokua na Uwezo wowote mbele ya Mola wako.**

**3-Kuchagu lile lililo Wajib.**

**Yaani hapa Nabii Yusuf alikua akiomba ajaaliwe afikwe na Mauti huku akiwa katika hali ya kua ni kiumbe ambae amejitolea kila kitu kwa Mola wake na hivyo ni mwenye kumuachia Mola wake mambo yake yote kua chini ya Maamuzi yake, kwani yeye hana maamuzi juu ya Nafsi yake. Na hivyo asiachiwe na Mola wake kusimamia jambo lolote lake kwa njia yeyote ile, bali anataka kila kitu chake kisimamiwe na Mola wake.**

Hivyo tukitafakar zaidi basi tunaona kua Uzito wa maneno ya Nabii Yusuf kabla ya kufariki kwake yanatuonesha kua Ingawa Nabii Yusuf alikua hana wasi wasi kua yeye ni Miongoni mwa Waja wema Kutokana na Unabii na Utume wake lakini aliomba dua hio pia kwa sababu ya kutufunza sisi mimi na wewe namna tunavyotakiwa kuomba kwa Mola wetu kwani wao Mitume na Manabii ndio mifano ya kuigwa juu yetu. Na si Mitume na Manabii tu bali pia na Maimamu na Wanazuoni kwani wao ndio Warith wa Mitume hivyo nao Ni wajibu wetu kufuata Uongofu wao.

Kwani baada ya Nabii Yusuf kuomba hivyo basi akamwita Juda na kumwambia: ‘**Ewe kaka yangu hakika mimi nitakapofariki basi mwili wangu utie ndani ya Jeneza kisha lizike Jeneza hilo ndani ya Mto Nile. Kwani atakuja Mtume kutoka katika familia yetu ya Bani Israil atakaekua anaitwa Musa. Huyu Musa ndie atakaenitoa mimi kutoka kwenye Mto Nile na kisha kunipeleka Falestina ili nikazikwe pamoja na Baba yangu Yaqub**.’

Kisha Nabii Yusuf akasema: ‘**Enyi watu wa Bani Israil hakika nyinyi mtaendelea kubakia na Imani yenu kwa mda na kisha utafika mda ambao ataibuka Mfalme kutoka miongoni mwa watu wa Misri ambae atajiita Mungu, Mfalme huyu atawaua watoto wenu wa Kiume na kuwaacha hai watoto wenu wa kike. Na atakufanyeni nyie nyote kua Watumwa. Kisha atakuja kuzaliwa mtoto ambae atakua anaitwa Musa ambae ndie atakuokoeni nyinyi dhidi ya Watu wa Misri na huyu ndie atakaenirudisha mimi katika ardhi ya Falestina.**’

Imam Abu Muhammad Al Husayn Ibn Mas'ud Ibn Muhammad Al Farra' Al Baghawi amesema kua: **‘Baadhi ya Mayahudi wa walimwambia *Rasul Allah SalAllahu Alayhi wa Salam* kua: ‘Kama**

**wewe ni kweli Mtume wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi tuambie ilikuaje mpaka Mayahudi wakawa wapo Misri'' hivyo *Surat Yusuf* ikashushwa na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akawasomea Sura hii'**

Kwani kisa hki cha Nabii Yusuf kilikua ni kisa kisichokulikana kwa kina yaani ni cha *Ghayb.*

**KUONDOA SHAKA JUU YA ULIMWENGU WA *GHAYB.***

*Allah Subhanah wa Ta'ala* anaendelea kulezea kisa hiki cha Nabii Yusuf kwa kusema kua:

﴿ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ﴾

**Dhalika min anba-i alghaybi nooheehi ilayka wama kunta ladayhim idh ajmaAAoo amrahum wahum yamkuroona** *(Surat Yusuf 12:102)*

*Tafsir:* ***Hizi ni kutokana na habari za Ghayb ambazo sisi tunakushushia juu yako (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) kwani wewe hukuwepo wakati (kina Al Asbati) walipopanga mbinu zao kwa pamoja na pia walipokua wakitekeleza jambo lao hilo.***

Aya inasema kua hizi habari za *Ghayb* ambazo *Rasul Allah SalAllahu Alayhi wa Salam* ameshushiwa na *Allah Subhana wa Ta'ala* na tunapoiangalia aya basi tunaona kua imesema *Anbai Al Ghayb* na haikusema *I'lm Al Ghayb*. Kwani *Anbai Al Ghayb* hua ni Ubashirio, au Habari *za Ghayb* ambazo Ibn Adam hua ni mwenye kupewa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* na ambae yeye ndie pekee mwenye *I'lm al Ghayb*. Hivyo tunapozungumzia *Ilm al Ghayb* basi mwenyewe mwenye Ilm hio hua ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* pekee.

Kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* anabainisha kua ingawa hizi ni Habari za *Ghayb* lakini wengi hawatoamini hata kama yeye *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* angetaka watu hao wawe ni wenye kumuamini juu ya haya anayowaambia, kama inavyomalizia aya ifuatayo:

﴿وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ﴾

**Wama aktharu alnnasi walaw harasta bimu/mineena** *(Surat Yusuf 12:103)*

*Tafsir:* ***Na wengi wao miongoni mwa watu, hawatoamini hata kama wewe ungetaka sana waamini.***

Hivyo basi ni bora kwetu kuangalia kwa Vithibitisho umuhimu wa Kuamini na kutokua na shaka juu ya Ulimwengu wa *Al Ghayb*, ambao unajumuisha ndani yake *Barzakh, Ilm Al Ghayb na Anbai al* Ghayb.

Neno *Ghayb* ni neno linalotokana na neno *Ghaba* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kutokuwepo, Kufichikana, Kua Siri, Kutoonekana, Kutojulikana, Kile ambacho hakiwezekani kuingia ndani ya Hisia za Ufahamu wa viumbe kutokana na Maumbile yao.

Tunazungumzia maumbile kwa sababu katika kuumba kwake basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae ndie Muumba basi ameumba Ulimwengu ambao ndani yake mna sehemu mbili tofauti, sehemu ya Ulimwengu *Ash Shahada* (wenye kuonekana) ambao tunaoishi sisi na vile vile kuna sehemu ya *Al*

*Gahyb* (usioonekana). Na pia kuamini kuhusiana na *Al Ghayb* hua ni moja kati ya mambo yanayojumuisha Kuamini nguzo za Imani ya Dini ya Kiislam.

Na ndio maana siku moja Masahaba walikua wamekaa mbele ya Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* huku wakiwa wanazungumza na kuambiana ni nani miongoni mwa Masahaba na Watu watakaokuja baadae watakua na Darja na utukufu mkubwa zaidi, ambapo *Sahaba* Abd Allah Ibn Masud *Radhi Allahu Anhu* Kua: '**Hakika mimi nnaapa kwa yule ambae hakuna anaepaswa kuabudiwa kwa haki isipokua yeye, kua hakuna mwenye Imani kubwa zaidi kuliko yule ambae ameamini juu ya *Al Ghayb*'**

Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anatuthibitishia kuwepo kwa Ulimwengu unaoonekana na usionekana pale aliposema katika *Qur'an*:-

﴿هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لاَ إِلَٰهَ إِلاَّ هُوَ عَالِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَادَةِ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ﴾

**Huwa Allahu alladhi la ilaha illa huwa AAalimu alghaybi waalshshahadati huwa alrrahmanu alrraheemu;** *(Surat Al Hashr 59:22)*

*Tafsir:* ***Yeye ni Allah, ambae hakuna Mola isipokua yeye, yeye ni mwenye kujua yasiyoonekana na yenye kuonekana. Yeye ni mwingi wa Rehma na mwingi wa kurehemu.***

Ambapo anasema *Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua : '**Ulimwengu kimaumbile umegawika katika sehemu mbili ambapo sehemu ya kwanza ni Ulimwengu wa *Mulk* ambao ni *Al a'Alam Al Mulk wa Al Shahhadati* na Ulimwengu wa *Malakut* ambao ni ulimwengu wa *Al a'Alam Al Ghayb wa Al Malakut*. Ulimwengu wa *Al Mulk* hua ni wenye kuonekana ambao ni Ulimwengu wa Kawaida, na Uliwengu wa *Malakut* hua ni Ulimwengu usioonekana ambao hua ni wa Malaika na wa Kiroho.**'

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua

﴿الٓمٓ – ذَلِكَ الْكِتَابُ لاَ رَيْبَ فِيهِ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ ۞ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلاَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَـٰهُمْ يُنفِقُونَ﴾

***Alif-Lâm-Mîm.* Dhalika alkitabu la rayba feehi hudan lilmuttaqeena; Alladhina yu/minoona bialghaybi wayuqeemoona alssalata wamimma razaqnahum yunfiqoona** *(Surat Al Baqara 2:1-3)*

*Tafsir:* ***Alif lam Mim. Hiki ni kitabu ambacho hakina shaka ndani yake, ambacho ni muongozo kwa wenye Taqwa. Wale ambao wenye kuamini al Ghayb (Ulimwengu usioonekana), na wakasimamisha Sala na kile tulichowaruzuku wakakitumia.***

Hivyo *Al Ghayb*, Ulimwengu usioonekana unajumuisha kila kisichoweza kuonekana, kusikika na kuhisika kwa hisia za *Bani Adam* kama vile: Muumbaji ambae ni Allah *Subhanahu wa Ta'ala* na kila kitu ambacho amekiumba yeye lakini hakiwezi kuonekana, kusikika au kuhisika, kwa mfano kama vile *Malaika*, Maandiko, Wahy, Pepo, Jahannam, Adhabu ya Kaburi, Akhera, Roho, Majini n.k.

Na tunapozungumzia aina za ulimwengu wa viumbe basi kuna matabaka tofauti ndani yake, kwani kuna tabaka la Ibn Adam ambalo yeye anaishi ndani yake na kisha kuna tabaka la pili ambalo kuna Viumbe wengine ambao ni Majini, ambao nao hawaonekani kwa macho ya Ibn Adam. Lakini wao wanawaona Ibn Adam, kwani kimaumbile viumbe Majini wao ni viumbe ambao wameumbwa kwa Moto usiokua na moshi kama zinavyosema aya zifuatazo:

﴿وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَانَ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ۝ وَٱلْجَآنَّ خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ﴾

**Walaqad khalaqna al-insana min salsalin min hama-in masnoonin - Waaljanna khalaqnahu min qablu min nari alssamoomi** *(Surat Al Hijr 15:26-27).*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika, tumemuumba Mtu kutokana na tope nyeusi zenye kutoa sauti wa mfinyanzi; Na Majini, tumewaumba kabla yake kutokana na Upepo Mkali sana wa Moto.***

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuhusiana na maumbile kua:

﴿خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ۝ وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ﴾

***Khalaqa al-insana min salsalin kaalfakhkhari; Wakhalaqa aljanna min marijin min narin*** *(Surat Ar Rahman 55:14-15)*

***Tafsir: Tumemuumba Mtu kutokana na Udongo wenye kutoa sauti, na tukawamuumba Jini kutokana na Moto Usiokua na Moshi.***

Tunapoziangalia aya hizi nne basi tunaona kua zimesema kua Ibn Adam ameumbwa kutokana na Udongo wa Tope za Mfinyanzi na Majini ambao Jina lao linatokana na neno *Jana* ambalo hua linamaansiha Kufichika, Kutoonekana, au Kiza, basi waso ameumbwa kwa *Maraja* yaani Ndimi za Moto Usiokua na Moshi na pia wameumbwa kwa *Nari Al Ssamuumi* yaani Upepo Mkali wa Moto.

Na tunapozungumzia Maumbile ya Moto basi hua tunazungumzia hali ya Maumbile ambayo hua ni kama nguvu fulani za mawimbi ya Umeme, ambayo hua hatuyaoni lakini yapo, kwa mfano tunapoangalia maumbile ya Miili yetu Ibn Adam basi nayo pia hua ina mifumo ambao hua ni yenye kuzalisha nguvu za Umeme ambao kituo chake kikuu hua ni Moyo.

Kwani Moyo wa Ibn Adam hua unafanya kazi zake kimaumbile kwa kuishirikisha mifumo mikuu minne ya usafirishaji wa nguvu za hisia za mwili wa Ibn Adam ambazo ni:

1- **Mfumo wa Usambazaji wa hisia za sehemu tofauti za mwili.**
2- **Mfumo wa Viasili vinavyodhibiti maumbile ya ufanyaji kazi wa mwili vinavyozalishwa na Moyo.**
3- **Mfumo wa Usambazaji Kemikali kupitia katika mapigo ya Moyo na usambazaji Damu.**
4- **Mfumo wa Uzalishaji Nguvu za Kimaumbile za mwili za ufanyaji kazi wa viungo vya Ibn Adam na nguvu za Mawimbi ya Mvutano wa Umeme wa Sumaku za ndani ya Mwili na nje ya Mwili.**

Kimaumbile Moyo wa Ibn Adam hua na uwezo wa kuzalisha nguvu za umeme zenye asili ya mawimbi ya sumaku zenye nguvu mara 5000 zaid na nguvu kama hizo zinazozalishwa na Ubongo

wa Ibn Adam, nguvu hizo ambazo pia huweza kuhisika hata nje ya mwili wa Ibn Adam kwa takriban umbali wa mita 3 hua na uwezo wa kusambaza na kupokea na kuwasiliana na hisia mbali mbali kutoka katika ubongo wa mtu husika na sehemu nyengine za mwili mzima wa mtu huyo na wakati huo hua na uwezo wa kuwasiliana na nguvu zinazozalishwa na watu wengine zaidi ya wanane waliopo karibu nae na hivyo hua na uwezo wa kuwaathiri watu hao walio karibu nawe kihisia.

Moyo wa Ibn Adam una nyuroni 40000 ambazo kwa pamoja hua zinaunda kitu kinachoitwa Akili ya Moyo, ambayo hua ni yenye uwezo wa kukumbuka kwa muda fupi na kwa mda mrefu, kujifunza na kufanya maamuzi yake wenyewe bila kuitegemea akili na hivyo hua na uwezo wa kuyadhibiti mapigo ya Moyo, athari ya Ufahamu wa Moyo hua na uwezo wa kuubadilisha hata mtizamo wa ufahamu wa akili kihisia na kimaamuzi katika mambo mbali mbali.

Kila Moyo unapopiga basi hua ni wenye kuzalisha nguvu za mawimbi ya umeme wa sumaku na hivyo kusababisha athari mbali mbali za Moyo ikiwemo kuona kwa mtizamo wa Jicho la Moyo, kuhisi kwa hisia za Moyo, ambapo hisia zote hizi zinapotokea ndani ya Moyo hua zina athari kubwa zaidi ndani ya mwili wa Ibn Adam na zinazotofautiana sana na zile zenye kutokea moja kwa moja kupitia katika akili ya Ibn Adam, ambapo mawasiliano kutoka kwenye Moyo kuelekea kwenye Akili hua ni maradufu zaidi yana umuhimu zaidi kwa ufanyaji kazi wa Mwili kuliko mawasliano ya kutoka kwenye Akili kuelekea kwenye Moyo.

Nguvu hizi zinazozalishwa na Moyo pia huweza kuwasiliana kihisia na kuathiri nguvu za mvutano wa mawimbi ya umeme ya viumbe wengine waliokuwepo karibu yetu ikiwemo Wanyama na Viumbe wengine wasioonekana wa Ulimwengu wa *Al Ghayb*. Na ndio maana baadhi wakati mtu anaweza akakaa peke yake na ghafla akahisi kama mwili unamsisimka, kwa sababu nguvu hizi za kimaumbile za Moyo hua na uwezo wa kuhisi kutokea kuwepo kwa Viumbe wengine wasioonekana kama vile Majini ambao wao Maumbile yao yana asili za nguvu hizi.

Na ni kutokana na athari ya nguvu hizi ndio Viumbe Majini hua na uwezo wa aidha kuwadhibiti Ibn Adam au kuwaogopa na kuwakimbia Ibn Adam. Kwani tunazalisha nguvu za Mawimbi ya Umeme ambazo ni zenye maumbile kama ya viumbe Majini ambao sisi Ibn Adam kamwe hua hatuwezi kuwaona kwa sababu wao hawana maumbo bali wako katika Hali kama ya mionzi ya Xray, ya Ultra Sound, ya Simu, ya Radio, ya Tv n,k na hivyo hua pia na uwezo wa kimaumbile wa kuingia ndani ya Miili yetu Katina nyoyo, Ufaham, Mishipa ya Damu, Ubongo n,bila ya sisi kuhisi kama vile ambavyo inaweza kuingia ndani ya Miili yetu mionzi ya Xray, Ultra Sound.n.k

Na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema katika Qur'an kwa kutuonya kua:

﴿يَابَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيْطَانُ كَمَآ أَخْرَجَ أَبَوَيْكُم مِّنَ ٱلْجَنَّةِ يَنزِعُ عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْءَاتِهِمَآ إِنَّهُۥ يَرَاكُمْ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنْ حَيْثُ لَا تَرَوْنَهُمْ إِنَّا جَعَلْنَا ٱلشَّيَاطِينَ أَوْلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ﴾

**Ya banee adama la yaftinannakumu alshshaytanu kama akhraja abawaykum mina aljannati yanziAAu AAanhuma libasahuma liyuriyahuma saw-atihima innahu yarakum huwa waqabeeluhu min haythu la tarawnahum inna jaAAalna alshshayateena awliyaa lilladheena la yu/minoona** *(Surat Al Araf 7:27)*

*Tafsir:* ***Enyi Ibn Adam msimwachie akakufitinisheni Shaytani kama alivyowatoa Wazee wenu kutoka Peponi, akawavua mavazi yao kuwaonesha wao sehemu zao za Siri. Kwa hakika yeye na***

***Makabila yake wanakuoneni nyie kutoka katika sehemu ambayo nyie hamuwaoni, kwa hakika tumewafanya Shaytan kua ni wenza wa wale ambao wasioamini.***

Tunaporudi katika Matabaka ya Ulimwengu basi pia kuna Tabaka la tatu ambalo ndani yake ndio tunakuatana na viumbe Malaika ambao wao tunaona kua hadith zinasema kua wameumbwa kwa kutumia Nuru na hivyo wao kimaumbile hua wanao uwezo wa kuwaona viumbe Ibn Adam na pia wao uwezo wa kuwaona viumbe Majini lakini hapo hapo wao hawawezi kuonekana na viumbe hao wa aina mbili yaani hawawezi kunekana na viumbe Majini wala hawawezi kuonekana na viumbe Ibn Adam na hii ni kutokana na maumbile yao kama zinavyosema hadith.

Amesema *Rasul Allah Salallahu A'layhi wa Salam* kua: ***'Allah Subhanah wa Ta'ala* amewaumba Malaika kutokana na Nuru, Majini wameumbwa kutokana na Moto usiokua na Moshi na Adam amaeumbwa kutokana na kile mlichoelezewa hapo kabla (Katika Quran).'***(Muslim)*

Amesema *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi kua: '**Malaika ni Ruhi (Roho) ambao walipoumbwa basi wao walipuliziwa kwenye Nuru, na Majini ni Ruhi na walipoumbwa basi walipuliziwa kwenye Upepo na Ibn Adam na Ruhi ambao nao walipoumbwa walipuliziwa ndani Miili yao'**

Na hivyo kutokana na Mtizamo huo basi wa *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi tunaona kua: '**Maumbile ya Malaika hua ni sawa Roho zetu Ibn Adam na Maubile ya Majini hua ni sawa na Maumbile ya Nafsi zetu Ibn Adam ambapo hapo hapo hakuna miongoni mwetu aliewahi kuiona Roho yake wala Nafsi yake**.'

Kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلاَّ قَلِيلاً﴾

**Wayas-aloonaka AAani alrroo<u>h</u>i quli alrroo<u>h</u>u min amri rabbee wam<u>a</u> ooteetum mina alAAilmi ill<u>a</u> qaleel<u>a</u>n** *(Surat Al Isra 17:85)*

*Tafsir:* ***Na wanakuuliza kuhusiana na Roho. Waambie kua: 'Roho ni miongoni mwa mambo ambayo Ilm yake iko chini ya Mola wangu, na kuhusiana na Ilm (Enyi watu) basi hamkupewa isipokua kidogo tu.'***

Kwa upande mwegine basi anasema *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua: '**Roho ya Ibn Adam ni kitu ambacho kinajitegemea na ambacho hakichukui Nafasi si ndani ya Mwili wa Ibn Adam wala Si nje yake, yaani haijaungana na wala haijatengana na Mwili wa Ibn Adam kama vile ambavyo alivyo *Allah Subhanah wa Ta'al*a kua hayuko Ndani ya Ulimwengu wala hayuko nje ya Ulimwengu.**'

Ama kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Sultan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kua: '**Ni lazima kua Roho haiwezi kuelezewa kua ni sehemu yeyote ya Kiwiliwili, na uthibitisho juu hili hua ni kama tunavyojua kua hakuna sehemu hata moja ya kiwiliwili ambayo yenyewe kwa yenyewe inaweza ikajielezea kuhusiana na hisia za kuona, kusikia, ladha ya kitu, kufikiria, kuhifadhi, n.k isipokua hua inafahamika tu na ufaham na kunasibishwa kiufaham kutokana na mpangilio wa kimaumbile kua kutizama au kuona hua ni maalum kunasisibishwa na jicho, na hivyo pia ndivyo inavyoweza kuelezewa kuhusiana na hisia**

**nyengine na vitendo vyengine** ***(kama kusikia kunatoka na Masikio, Ladha na ulimi, Kupenda na Moyo n.k)*** *'*

Amesema *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi kua amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alisema*: '***Wakati *Allah Subhanah wa Ta'ala* alipoiumba Dunia basi Ardhi ikaanza kutikisika. Hivyo akaumba Milima na kisha akaiambia: 'Juu Yake!' na hapo Ardhi ikatulia. Malaika wakashangazwa na uwezo wa Milima. Hivyo wakauliza 'Ya Rabb! Hivi jee kuna kitu katika viumbe vyako ambacho kina nguvu kuliko Milima?'** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **akajibu: 'Naam! Chuma' Malaika wakauliza: 'Ya Rabb! Jee kuna chengine chenye nguvu zaidi ya Chuma?** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **akajibu: 'Naam! Moto' Malaika wakauliza tena: 'Ya Rabb! Jee kuna chenye nguvu zaidi ya Moto?'** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **akajibu: 'Naam! Maji' hivyo Malaika wakauliza tena: 'Ya Rabb! Jee kipo chenye nguvu zaidi ya Maji'** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **akajibu: 'Naam! Upepo!' Malaika wakauliza: 'Ya Rabb! Jee kipo chenye Nguvu zaidi ya Upepo?'** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **akajibu: 'Naam! Ni Ibn Adam ambae ni mwenye kutoa Sadaka kwa mkono wake wa Kulia huku mkono wake wa kushoto ukiwa haujui'**

*Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi anaendelea akutuambia: '**Hikma ya vitu vyote hivyo kutajwa na kuelezewa uwezo wake basi ni kutuwekea wazi sisi kua Ibn Adam amepewa Uwezo wa kua na Subra, Ustahmilivu na Kujitayarisha katika mambo yake na kujiongoza kwa sababu maumbile yake ni yenye kutokana na Udongo na Maji, Ibn Adam amekua na Ufaham zaidi kwa sababu Maumbile yake yameumbwa kwa Udongo ambao hujizuia na kisha Maji huufanya Ufahamu wake kua ni wenye kuweza kubadilika na hivyo hua ni wenye kumrahisishia mambo yake.**

**Hali hii imekosekana katika maumbile ya Viumbe Majini kwa sababu Maumbile yao hayawazuii na kuwathibiti kama yalivyo maumbile ya Ufaham wa Ibn Adam. Hivyo Kiumbe Jini amekua na Ufaham usiokua thabiti, au finyu ni mdhaifu na ni mwenye Ujinga hizi ndio sifa za Majni na ndio maana hua ni wenye kutoka nje ya njia iliyonyooka, kutokana na udhaifu wa akili zao basi hua hawatafakkari na hawako makini katika mambo yao, kama vile alivyosema Iblis pale alipochanganya Ujinga na kukosa Adabu kua**:

﴿قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلاَّ تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ قَالَ أَنَاْ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُ مِن طِينٍ﴾

**Q<u>a</u>la m<u>a</u> manaAAaka all<u>a</u> tasjuda i<u>th</u> amartuka q<u>a</u>la an<u>a</u> khayrun minhu khalaqtanee min n<u>a</u>rin wakhalaqtahu min <u>t</u>eenin** *(Surat Al Aaraf 7:12)*

*Tafsir:* ***Akasema (Allah Subhanah wa Taala) ndio Unamaanisha nini kwa kutosjudu wakati nilipokuamrisha?Akasema (Ibilsi)Mimi ni Bora kuliko yeye (Adam)kwani umeniumba mimi kwa Moto na yeye umemuumba kwa Udongo.'***

**Kwani Moto walioumbiwa kimaumbile yao unawafanya wawe na Ufaham finyu na hivyo kua na Kibri kilicho wazi, ndani yao viumbe Majini hua na matamanio ya kutaka Kutawala, Kujikuza na kua na Kibri, kwa sababu Moto ni kitu ambacho kina nguvu ya kubadiisha maumbile ya vitu na kutokana na sababu hio ndio maana Ibilis akamjibu** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **kwa kusema: '*Mimi ni Bora zaidi yake*' yaani akimaanisha kua yeye ameumbwa kutokana na kitu bora miongonimwa vitu vinne.**

**Ibilis hakujua nguvu ya Maji ambayo ndio aliyoumbiwa Adam kua ni yenye nguvu zaidi kuliko yeye, na hivyo yanaweza kuufanya Moto ukatoweka, na hakujua kua nguvu ya Udongo dhidi ya Ubaridi na Ukavu, kwani Adam ana maumbile yenye nguvu na ustahmilivu kutokana na vitu viwili alivyoumbiwa ijapokua hivyo vitu vyengine alivyoumbiwa Iblisi vinapatikana kwenye mwili wa Adam lakini si kwa kiasi kikubwa kama Udongo na Maji. Majini wanavyo vitu vyengine alivyoumbiwa Ibn Adam pia lakini havina nguvu kama vilivyo vya Ibn Adam.**

Adam amepewa Unyenyekevu kutokaa na maumbile yake ya Udongo lakini alipojipandisha juu basi aliadhibiwa, na alifanya hivyo kutokana na Moto uliomo ndani ya Maumbile yake. Na pia ni mwenye uwezo wa kujibadilisha hali yake ya kiufaham kutokan ana maumbile yake ya hewa aliyojaaliwa, lakini Majini wamkua na Kibri kwa sababu ya Maumbile yao ya Moto na Upepo.

Miongoni mwa Viumbe hawa watatu wanaoishi Ulimwenguni basi Kiumbe Ibn Adam na Kiumbe Jin anaeishi katika Ulimwengu usioonekana wamekua ni wenye kujaaliwa Akili, Hisia za Matamanio na Khiari ya kua na maamuzi katika mambo yao ambao ni Mtihani dhidi yao kwani watakuja kuulizwa na Mola wao namna walivyozitumia Neema hizo, kulingana na Mazingira ya Ulimwengu wao wanaoishi.

Ama kwa upande wa Malaika basi Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema katika aya ifuatayo kua:

﴿ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلاَئِكَةِ رُسُلاً أُوْلِيۤ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلاَثَ وَرُبَاعَ يَزِيدُ فِي ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ﴾

**Alhamdu lillahi fatiri alssamawati waal-ardhi jaAAili almala-ikati rusulan ulee ajnihatin mathna wathulatha warubaAAa yazeedu fee alkhalqi ma yashao inna Allaha AAala kulli shay-in qadeerun** *(Surat Fatir 35:1)*

*Tafsir:* ***Sifa zote anastahiki Allah, Muumba wa Mbingu na Ardhi, ambae aliewaumba Malaika wajumbe wenye mbawa mbili au tatu au nne. Huongeza miongoni mwa viumbe vyake atakavyo. Hakika Allah ni muweza wa kufanya kila kitu.***

Neno *Malaikah* linatokana na neno '*Malak*' ambalo maana yake ni kua na uwezo mkubwa sana wa kinguvu, kwani *Malaika* ni viumbe wenye uwezo mkubwa sana kinguvu ambao hua unawapelekea kufanya yale waliyoamrisha bila ya kuchoka na hivyo kutojisikia kutaka kupata mapumziko ijapokua hawali wala hawalali na wala hawapunguzi kasi katika kumtukuza Allah *Subhanah wa Ta'ala*. Kama inavyosema *Qur'an*:

﴿يُسَبِّحُونَ ٱللَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لاَ يَفْتُرُونَ﴾

**Yusabbihoona allayla waalnnahara la yafturoona** *(Surat Al Anbiyah 21:20)*

*Tafsir:* ***Wao (Malaika) wanamtukuza (Allah Subhanahu wa Ta'ala) mchana na usiku na kamwe hawapunguzi (kasi katika kumtukuza huko).***

Na wao hawakupewa Matamanio wala Khiari hivyo wao hua ni wenye kufanya kila wanachoamrishwa na Mola wao, kama inavyosema aya:

﴿لاَ يَسْبِقُونَهُ بِٱلْقَوْلِ وَهُمْ بِأَمْرِهِ يَعْمَلُونَ﴾

**La yasbiqoonahu bialqawli wahum bi-amrihi yaAAmaloona** *(Surat Al Anbiyah 21:27)*

*Tafsir:* ***Hawasemi mpaka wanaposemeshwa na hawafanyi jambo isipokua lile waliloamrishwa.***

Vile vile miongoni mwa sifa za *Malaika* ni kutofanya dhambi na kutokua na khiari ya kufanya mambo, na hivyo hua hawaasi katika utekelezaji wa mambo waliyoamrishwa kufanya na Allah *Subhanah wa Ta'ala*, kama inavyoelezea *Qur'an*:

﴿مَلَئِكَةٌ غِلاَظٌ شِدَادٌ لاَّ يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ﴾

**Mala-ikatun ghiladhun shidadun la yaAAsoona Allaha ma amarahum wayafAAaloona ma yu/maroona** *(Surat At Tahrim 66:6)*

*Tafsir****: Malaika wakubwa na wakali, ambao kamwe hawaasi amri wanazopewa na Allah, bali hutekeleza kile wanachoamrishwa.***

Na ingawa Malaika hawawezi kuonekana na Vimbe Ibn Adam na Majini lakini ukweli ni wao wapo na wanaishi katika tabaka ambalo wanatuoana Ibn Adam sote na Majini wote, na kimaumbile basi hua hawali, hawana jinsia na hivyo hawazaani na wako kwa idadi kubwa sana katika kila sehemu ulimwenguni, ardhini na mbiguni. Na ni wenye uwezo mkubwa sana wa kusafiri kwa kasi kubwa sana kuelekea wanakoamrishwa katika kutekeleza majukumu yao waliyopewa na Mola wao. Na pia wanao uwezo wa kuingia katika maumbile ya maumbo wanayoamrishwa waingie ili waweze kujitokeza kwa wale waliochaguliwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua wawaone, kwa mfano Mitume, Mawalii, n,k.

Ambapo Imam Ibn Al Arabi anasema kua: '**Malaika na Majini wanao uwezo wa *Tamathul* (kijimithilisha) na ingawa wote hua ni *Arwah* lakini *Malaika* hua ni *Al Arwah An Nurriya* na *Majini* hua ni *Al Arwah An Nariyya*'**

Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam kua:* '**Hakika mimi nnaona kile ambacho nyinyi hamkioni, na nnasikia kile ambacho nyinyi hamkisikii. Kwani sasa hivi Mbingu zinanguruma, na zinastashiki kunguruma. Kwani hakuna sehemu hata moja ya mbingu ambayo iko wazi na hivyo ikawa wanaweza kukaa watu wanne, kwani Malaika wako kila sehemu wamesjudu'***(Imam At Tirmdhii)*

Na akasema tena *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Moto wa Jahannam utaletwa siku hio (ya Kiama) hukuukiwa na kamba 70000 ambapo kila kamba moja itashikiliwa na Malaika 70000***(Sahih Muslim*). Tunapoiangalia hadith hii basi kidoogo tunaweza tukaona wingi wa Viumbe Malaika ambao wale watakaousimamia Moto tu katika siku ya Malipo basi watakua 4,900,000,000 (Bilioni 4 na Milioni 900).

Ingawa *Malaika* wako wengi sana kiidadi, lakini kila mmoja hua na kazi yake maalum, hua hawana jinsia, wanao uwezo wa kujigeuza katika hali na maumbo mbali mbali na vile vile wametofautiana ki hadhi na kidarja. *Malaika* mwenye hadhi ya juu kabisa ni *Malaika* Jibril *A'layhi Salaam* ambae ni Kiongozi Mkuu wa *Malaika* wote, na hapo hapo ingawa yeye ndie Malaika mdogo kuliko wote

Kimaumbile lakini maumbile ukubwa wa Maumbile yake hayaelezeki kwani anasema Imam Ahmad Ibn Hanbal kua:

'**Amesema Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alimuomba Mlaika Jibril ajitokeze mbele yake katika Maumbile yake aliyoumbiwa, hivyo Malaika Jibril akamwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: 'Muombe *Allah Subhanah wa Ta'ala*' *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akamuomba *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua amjaalie amuone Malaika Jibril katika Maumbile yake aliyoumbiwa. Na mara likatokea umbo kubwa sana kwenye Upeo wa Macho yake, umbo ambalo lilikua linazidi kuongezeka ukubwa. Kisha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salahu* akaanguka na kuzirai. Malika Jibril akarudi katika hali ya udogo wa kawaida na kisha akaja hadi kwa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akamnyanyua na kisha akamfuta Mate kutoka Mashavuni mwake.**''*(Musnad Imam Ahmad)*

Tunapoiangalia Hadith hii tunaona kua ingawa Malaika Jibril *Alayhi Salamu* ni mdogo kimaumbile ukifananisha na Maumbile ya Malaika wengineo, lakini hata hivyo *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alishindwa kujizuia na akaanguka na kuzimia mbali ya kua alikua ni mwenye kuomba dua na hivyo kupewa uwezo wa kuyaona Maumbile ya Malaika Jibril, lakini ufahamu wake ulishindwa kustahamili kwani haujawahi kuona wala kufikiria kua kuna viumbe kama Malaika Jibril ambao wanaweza kua na Ukubwa huo mkubwa sana.

Na hivyo hii pia ni miongoni mwa sababu na hikma zake mwenye Muumba *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuwajaalia Viumbe hao kua ni wenye kuishi katika Ulimwengu wa Al Ghayb. Kutokana na vithibitisho tulivyoviangalia basi tunaona kua mbali ya ukubwa wao lakini Viumbe Malaika wako tena wengi sana kuliko viumbe wote wale Ulimwenguni.

Kwani tuchukulie mfano mdogo tu wa kua kila Ibn Adam ana Malaika 6 tofauti wanaomzunguka kila siku. Ambapo wawili ni wanaomuandikia Mema yao na Maovu yao na wanne ni wanaomsimamia kwa ajili ya kumlinda kila upande mbele kwa ajili ya kutofikwa na kile ambacho hajaandikiwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua kimfike, kwani kila Ibn Adam hua ana Malaika Mbele yake, Nyuma yake, Kulia kwake na Kushoto kwake, na ndio maana mtu unapopita barabarani kisha ikatokea gari kwa ghafla na kama hujaandikiwa ikufike basi hua unaruka na kuiepuka ajali kwa njia za kimaajabu zisizoaminika yaani bila ya kujijua hali hio uliiepuka vipi.

Na Malaika hao hua wanafanya kazi nawe kwa masaa 12 katika kila siku moja yaani kila baada ya masaa 12 wanakuja Malaika wengine wapya kukusimamia, tangu kuzaliwa kwako mpaka kufariki kwako. Tukiachana na hao kuna Malaika wa Mvua ambao kila mmoja ana kazi ya kulisimamia tone moja tu la maji ya Mvua ili litue linapotakiwa kutua, kama ikiwa juu ya paa la nyumba, juu ya jani la mti, juu ya sisimizi, juu ya kichwa au bega la mtu, juu ya Nyusi za jicho la kulia au la kushoto, n.k.

Sasa tafakkar miaka uliyoishi, siku ulizoishi na kisha zidisha idadi ya Malaika 6 tofauti waliokusimamia kwa kila siku katika uhai wako ni wangapi. Kisha Tafakkar wingi wa maji ya Mvua ambao hutokana na wingi wa Matone ya Mvua, katika kila sehemu Ulimwenguni, na hio ni mfano mwili tu ya wingi wa viumbe Malaika ambao hata hivyo hawaonekani kwa macho yetu.

Kwa kifupi Malaika wamegawika katika makundi makuu matatu yafuatayo:

**1-*Illiyun na Muqarrabun* ambao wao kazi yao ni Kumuabudu, na Kumsabihi *Allah Subhanh wa Ta'ala* tu.**

**2-*Mudabbirat* ambao wao kazi yao ni Kusimamia Matukio na Nguvu za Kimaumbile ya Ulimwengu.**

**3-*Rusulan* ambao kazi ya ni Wajumbe na Wasimamizi wa Mitume na Viumbe.**

Tunapozungumzia kuhusiana na *Al Ghayb* basi ndani yake hua mnajumuishwa maumbile ya viumbe na vitu vingi sana ambapo baadhi tayari tumeshaviangalia na bila ya shaka hautwezi kuangalia yote kwani inabidi kipatikane kitabu kizima, lakini hata hivyo hatuwezi kuzungumzia *Al Ghayb* bila ya kugusia kuhusiana *Al Barzakh.*

**KUONDOA SHAKA JUU *AL BARZAKH***

Neno Barzakh kwa lugha ya Kiarabu hua ni lenye kumaanisha Kizuizi, Kizingiti, Kikwazo, Pazia, Ukuta, Tabaka, Kitu kinachotofautisha baina ya pande Mbili. Na vile vile hua ni lenye kumaanisha Hali ya Kipindi au Wakati Baina ya Uhai na Mauti, Dunia na Akhera na pia humaanisha kipindi ambacho Mtu anapokua baada ya Kufa na Kabla ya Kufufuliwa na pia humaanisha mtu anapokua katika fuko la Uzazi la Mama yake kwani anapotoka hua hawezi kurudi kurudi ndani ya fuko la Uzazi

Na tunapoiangalia Qur'an basi neno *Barzakh* limetajwa mara 3 ambapo mara mbili miongoni mwao kumaanisha kuzuizi ambacho kamwe hakichanganishi baina ya vitu viwili na hii ni kama aliposema *Allah Subhanah wa Ta'ala* pale alipozungumzia Maji ya Bahari mbili kwa kusema:

﴿مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ۞ بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لاَّ يَبْغِيَانِ﴾

**Maraja albahrayni yaltaqiyani, Baynahuma barzakhun la yabghiyani** *(Surat Ar Rahman 55:19-20)*

*Tafsir:* ***Ameziwachia bahari mbili (moja ya Maji Chumvi Moja ya Maji Baridi) baina yao kuna Tabaka na hayachanganiki pamoja.***

Na pale aliposema tena *Allah Subhana wa Ta'ala* katika Qur'an:

﴿وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخاً وَحِجْراً مَّحْجُوراً﴾

**Wahuwa alladhee maraja albahrayni hatha AAadhbun furatun wahadha milhun ojajun wajaAAala baynahuma barzakhan wahijran mahjooran** *(Surat Al Furqan 25:53)*

*Tafsir:* ***Na ni ndio yeye ambae ameziwachia bahari mbili haya ni maji Matamu yanayonyweka na haya ni maji yenye Chumvi Machungu na ameyawekea baina yao Tabaka kua ni kizuizi kamilifu baina yao.***

Na mara moja ni kumaanisha hali ya kitu kinapoingia kwenye hali ya *Barzakh* basi hua hakiwezi kurudi tena kwenye hali aliyokua nayo hapo kabla, ambapo katika aya yetu imezungumzia Mauti yaani mtu anapokufa hua harudi tena Duniani.

﴿حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ۞ لَعَلِّيٓ أَعْمَلُ صَالِحاً فِيمَا تَرَكْتُ كَلاَّ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا وَمِن وَرَآئِهِمْ بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ﴾

**Hatta idha jaa ahadahumu almawtu qala rabbi irjiAAooni; LaAAallee aAAmalu salihan feema taraktu kalla innaha kalimatun huwa qa-iluha wamin wara-ihim barzakhun ila yawmi yubAAathoona** *(Surat Al Muuminun 23:99-10)*

*Tafsiri:* ***Hadi Kifo kitakapo mjia mmoja wapo, (Miongoni mwa Waliokufuru)na atasema: 'Ewe Mola wangu Nirudishe'. 'Ili niweze kufanya mema ambayo sikuwahi kuyafanya.' Wapi? Ni maneno tu wanayoyasema kwani nyuma yao kuna Barzakh mpaka siku watakayofufuliwa.***

Hapa *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kua Nyuma yao kuna *Barzakh* mpaka siku ya Watakayofufuliwa hivyo hii inamaanisha kuna Tabaka ambayo haihusiani na Sehemu au Mahali bali inahusiana na ukubwa wa wakati ambao ni kitu kisichoonekana pia na kisichokua na mwisho baina ya Ulimwengu unaoonekana na Ulimwengu Usioonekana kwani baina yake kuna utofauti wa Kimazingira.

Na kwa kua tunapozungumzia Wakati basi hua tunazungumzia kitu ambacho hua hakionekani na hivyo hua hakipimiki, isipokua kwa kuona au kupima Matukio yanayotokea kuhusiana na kitu husika, yaani kwa mfano mtu unakua hujui ndani ya Nafsi yako ukubwa wako, hadi pale unapoona watu wanakuamkia, au uso wako unamikunjo tofauti na ulivyokua hapo kabla au unapoona kua uliua na nyweke nyeusi kichwani lakini sasa unaota mvi ndio unajua duh kumbe mda unaenda na mimi nnazeeka.

Kama vile ilivyokua kwa Nabii Ibrahim Khalilu Allah na mtoto wake ambae ni Nabii Is-haq ambao walikua wamefanana sana kiasi ya kua watu walikua wanashindwa kuwatofautisha. Hivyo Allah *Subhanah wa Ta'ala* akajaalia kua Nabii Ibrahim aote mvi ili watu waweze kuwatofatautisha baina yao. Hivyo siku hio Nabii Ibrahim alikua anaziangalia Ndevu zake na mara ghafla akaona mvi ndani yake, hivyo akawa ni mwenye kujiuliza, mbona hizi zimekua na rangi nyeupe?

*Allah Subhanah wa Ta'ala* akamwambia Nabii Ibrahim kua: '**Hio ni heshima**.' Hivyo Nabii Ibrahim akasema: '**Ya Allah nizidishie Heshima.**'

Kwa upande mwengine basi tunapoangalia kwenye kitabu cha *Sharmail Tirmidhii* basi tunaona kuhusiana na kuzeeka kwa kuonekana kwa mvi zisizozidi 10 kwenye kichwa cha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua anasema Abu Juhayfah *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Watu walisema *Ya Rasul Allah (Salallahu Alayhi wa Salam)*: Hakika sisi tunaona alama za uzee kwenye kichwa chako**' *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '***Surat Hud* na Nyenginezo kama hii zimenifanya niwe mzee**'

Na pia kuna hadith nyengine kama hii ambayo inasema kua alisema Abu Bakr *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Ya Rasul Allah (*Salallahu Alayhi wa Salam*) Hakika Baba yangu na Mama yangu atolewe Kafara kwa ajili yako. Lakini mimi nnaona kua wewe umezeeka ghafla moja hivi jee imekuaje?**' na kisha akaanza kulia, *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: '***Surat Hud* na Nyenginezo kama hio zimenizeesha.**'

ambapo anasema *Jarrah Allah Sultan Al Balagha* Imam Abu Qasim Al Zamakhshari kua: '**Niliwahi kusoma kwenye kitabu kimoja kua kuna mtu ambae aliku ana nywele nyeusi tupu, lakini ghafla**

**usiku mmoja tu nywele hizo zikawa Nyeupe, na watu walipomuuliza kuhusiana na mabadiliko hayo ya ghafla basi akasema: 'Jana Usiku niliota kuhusiana na Kiama, ambapo niliona watu wanavutwa kwa minyororo na kutumbukizwa kwenye moto wa Jahannam. Jambo hili lilinishtua na kunitia khofu sana kiasi ya kua katika usiku huo mmoja wa jana tu nilibadilika na nilipoamka tu nikajikuta kua nimekua kama hivi.**'' *Subhanah Allah!*

Hivyo basi Wakati wa kitu hua ni lukingana na matukio ya mabadiliko ya kitu na ndio maana *Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi akasema kua: '**Wakati wa kitu hua ni katika kuwepo kwake'.**

Hivyo basi kulingana na aya yetu tunaona kua hapa panazungumziwa Wakati wa Mabadiliko ya Roho ya Ibn Adam kutoka katika hali na kuingia katika hali fulani yaani kimaumbile Mwanzo ilikua ndani ya Manii bila ya kua na kiwiliwili, baadae alipozaliwa ikawa ipo ndani ya Kiwiliwili chake na baadae alipokufa na kuzikwa ikawa ipo bila ya kiwiliwili hivyo haiwezi kurudi tena mpaka uishe mda wake wa kukaa katika hali hio na hivyo kuingia tena katika kiwiliwili katika siku ya Malipo.

Hivyo *Barzakh* ni miongoni mwa mambo ya *Al Ghayb* lakini tunatakiwa kuyaamini na amesema *Rasul Allahi Salallahu Alayhi wa Salam kua*: **'Kaburi ni kituo cha mwanzo cha Akhera'***(Imam At Tirmidhii)*

Na kama haitoshelezi kwetu basi na tuangalie *Surat Al Takathur* ambayo inatuoesha namna walivyokua Masahaba kama anavyosema *Mujtahid Imam* Abu Bakr Muhammad Ibn Ibrahim Ibn al-Mundhir Al Nishapuri, Imam Muhammad Ibn Jarir Al Tabari, Imam Muhammad Ibn Isa Ibn Musa Ibn Al Zahhah Abu Isa Al Zarir Al Sullami Al Zarir Al Bughiy Al Tirmidhi, n.k kua amesema *Sayyidna* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* ku: '**Hakika sisi tulikua na shaka juu ya Adhabu ya Kaburi hadi pale iliposhushwa *Alkakum Al Takathur*'**

Naam, Sura anayoizungumzia *Sayyidna Ali Ibn Abi Talib Radhi Allahu Anhu* ni ile ambayo inasema:

﴿بِسْمِ اللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ۞ أَلْهَاكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ۞ حَتَّىٰ زُرْتُمُ ٱلْمَقَابِرَ ۞ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ۞ ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ۞ كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ ٱلْيَقِينِ ۞ لَتَرَوُنَّ ٱلْجَحِيمَ ۞ ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ ٱلْيَقِينِ ۞ ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ﴾

**Bismi Allahi alrrahmani alrraheemi; Alhakumu alttakathuru; Hatta zurtumu almaqabira; Kalla sawfa taAAlamoona; Thumma kalla sawfa taAAlamoona; Kalla law taAAlamoona AAilma alyaqeeni; Latarawunna aljaheema; Thumma latarawunnaha AAayna alyaqeeni; Thumma latus-alunna yawma-idhin AAani alnnaAAeemi;***(Surat At Takathur 102:1-8)*

*Tafsir:* ***Kwa Jina La Allah Mwingi wa Rehma Mwingi wa Huruma; Ushindani (wa Kukusanya Mali na kukimmbilia Mapambo ya Kidunia) unakuelekezeni siko; Mpaka mtakapoingia Makaburini, Lakini Kwa hakika Mtakuja kujua, Na Kisha kwa Hakika Mtakuja kujua; Yalaiti Kama mngejua kwa Ujuaji wenye Yakini. (Matokeo ya Kukusanya Mali na kukimbilia Mapambo ya Kidunia), Kwa Hakika Mtauona moto. Na Kisha Mtauona kwa Mtizamo wa Yakini, Na kisha Katika siku hio Mtakuja kuulizwa juu ya Neema (Mlizopewa)***

Kama tunakumbuka basi tulipoangalia kuhusiana na aya ya 98 ya *Surat Yusuf* basi tulisema kua aya kua imetumia neno *Sawfa* ambalo ni neno linalotokana na neno *Safa* ambalo kwa lugha ya Kiarabu

hua linamaanisha Kusubiri kwa Ustahmilivu, Kuakhirishia Kitu au Jambo kwa ajili ya baadae, Kumpa Mtu Mamlaka ya Kufanya Kitu. Hivyo neno *Sawfa* hua linamaanisha Hali ya Kutilia Nguvu au Msisitizo au Uthabiti au Msisitizo juu ya Kitu husika.

Kutokana na maana hiyo kitafsiri basi tunaona kua hata katika Surah hii ya *Alhakumu Al Takathur* basi imetumia neno *Sawfa* pale iliposema:

﴿كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ۞ ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ﴾

**Kalla sawfa taAAlamoona; Thumma kalla sawfa taAAlamoona** *(Surat Takathur 102:3-4)*

*Tafsir:* ***Lakini Kwa hakika Mtakuja kujua, Na Kisha kwa Hakika Mtakuja kujua;***

Yaani katika kutumia neno *Sawfa* basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* baada ya kutuona basi anatilia Mkazo, na Kutuhakikishia kua **Tutakuja kujua yale tusiyoyajua na yasiyojulikana yaani ya *Ghayb* kuhusiana na *Barzakh.*** Na si hivyo hivyo tu bali baada ya maneno hayo akatilia mkazo tena zaidi kwa kwanza kutumia neno Yalaiti au Lau, kisha kuweka wazi kwa kusema Kama mngejua kwa mtizamo wa Kujua kwa Yakini pale aliposema:

﴿كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ﴾

**Kalla law taAAlamoona AAilma alyaqeeni** *(Surat At Takathur 102:5)*

*Tafsir:* ***Yalaiti Kama mngejua kwa Ujuaji wenye Yakini.(Matokeo ya Kukusanya Mali na kukimbilia Mapambo ya Kidunia)***

Na kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuhakikishia tena hali itakavyokua kwa kusema:

﴿لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ۞ ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ﴾

**Latarawunna aljaheema; Thumma latarawunnaha AAayna alyaqeeni** *(Surat At Takathur 102:6-7)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika Mtauona moto. Na Kisha Mtauona kwa Mtizamo wa Yakini.***

Bila ya shaka *Surat At Takathur* inatusisitizia Kua na Imani juu ya *Al Ghayb* na *Barzakh* kiasi ya kua mbali ya kua imetumia neno *Sawfa* kama tulivyoona, na neno Ya Laiti au Lau Kama Mngelijua lakini pia imetumia aina mbili kati ya aina tatu za darja za Imani ambazo ni *Ilm al Yaqin* na *Ayn al Yaqin.* Kwani tunapoangalia Darja za Imani basi tunaona kua ziko aina tatu ambazo ni:

**1. *Ilm al Yaqiin* – Yakini ambayo ni yenye kutokana na kujua.** Kwa mfano tunapoona Moshi basi tunajua kua itakua kuna Moto.

**2. *Ayn al Yaqiin* – Yakini ambayo ni yenye kutokana na Kuona kwa Jicho.** Kwa mfano tunapoona Moto bsi hua tunajua kua kuna kitu kinaungua.

**3.** ***Haq al Yaqiin* – Yakini ambayo ni yenye kutokana na Kuhisi ambayo ni Waliochaguliwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* tu ndio hua nayo.** Kwa mfano mtu anapohisi Joto basi hua anajua kua bila ya shaka wala wasi wasi wowote kua kuna kitu kinaichotwa Moto na kinaunguza.

Hivyo ni kwanini *Allah Subhanah wa Ta'ala* akatutahadharisha kuhusiana na *Al Ghayb* na *Barzakh* na hivyo kututaka tuamini tena kwa Yakini?

Naam bila ya shaka ni kwa sababu ya kua Kila neema tuliyojaaliwa kupewa basi tutakuja kuulizwa juu yake, kwani sisi tumeumbwa kwa ajili ya Kumuabudu na Kumtii alietuumba kama inavyosema Qur'an:

﴿وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلاَّ لِيَعْبُدُونِ﴾

**Wama khalaqtu aljinna waal-insa illa liyaAAbudooni;** *(Surat Adh Dhariyat 51:56).*

*Tafsri:* ***Sikuwaumba Majini na Bani Adam isipokua waniabudu mimi.***

Na hii pia ni kwa sababu ya Ukweli wa kua Allah *Subhanahu wa Ta'ala* alipowaumba *Malaika* aliwajaalia viumbe hao kua na ufahamu lakini hakuwajaalia kua na matamanio na akawaumba wanyama na kuwajaalia matamanio lakini hakuwajaalia kua na ufahamu. Lakini alipowaumba Majini na *Bani Adam* aliwajaalia neema zote mbili, yaani matamanio na ufahamu, hivyo kwa kila kiumbe kilichopewa matamanio na ufahamu, basi kina mtihani wa kuyadhibiti matamanio hayo na kama kitaweza kuyadhibiti matamanio hayo, basi kitakua na darja ya juu zaid kuliko *Malaika*, kwa sababu ni maumbile ya *Malaika* kua watiifu mbele ya Allah *Subhanahu wa Ta'ala*, kwa kua hawana upinzani wa matamani ya *Nafsi* zao katika kumtii Mola wao, tofauti na ilivyo kwa Majini na *Bani Adam* kwani wao wanahitaji jitihada ya juu zaid ili kuyadhibiti matamanio kwa kutumia ufahamu wao ili kuonesha ubora wa kufanya mema. Kwani Allah *Subhanahu wa Ta'ala* anasema:

﴿تَبَارَكَ الَّذِى بِيَدِهِ الْمُلْكُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ۝ الَّذِى خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلاً وَهُوَ الْعَزِيزُ الْغَفُورُ﴾

**Tabaraka alladhi biyadihi almulku wahuwa AAala kulli shay-in qadeerun;Alladhi khalaqa almawta waalhayata liyabluwakum ayyukum ahsanu AAamalan wahuwa alAAazeezu alghafooru.** *(Surat Al Mulk 67:1-2)*

*Tafsir:* ***Ametukuka yule ambae ufalme wa kila kitu uko mikononi mwake, na mwenye uwezo wa kufanya kila kitu; Ni yeye ambae alieumba Mauti na Uhai ili akujaribuni (ili akuoneni) ni yupi atakaekua m-bora wa kufanya mema, Na yeye ni mwenye uwezo wa kila kitu na ni mwingi wa Usamehevu.***

Huo ni mmoja kati ya mitihani ya Majini na *Bani Adam*, mtihani mwengine ni ule unaohusiana na matumizi ya neema ya ufahamu huo, kwa ajili ya Mola wao na pia kwa ajili ya kuyadhibiti matamanio ya *Nafsi* zao, kwani kwa kila asieweza kuutumia ufahamu wake ipasavyo basi atashuka katika darja ya chini kabisa kuliko hata ile darja ya mnyama kwa sababu ni maumbile ya mnyama kua na matamanio bila ya kua na ufahamu na hivyo kutoweza kuyadhibiti matamanio yao.

Hivyo neema mbili hizo, Matamanio na Ufahamu aidha zitamuweka katika sehemu salama kiumbe husika atakapoingia kwenye *Barzakh* au zitamtia hatarini mara tu atakapoingia kwenye Ulimwengu wa *Barzakh*, na kwa kua hatujaingia bado kwani mda wetu haujafika, na hivyo inakua ni vigumu kujua na kuamini juu ya hilo, basi ndio maana akatuletea *Nabii Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam* na muongozo ili atuongoze na wakati huo huo atuonye kama zinavyosema Aya.

﴿ ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ﴾

**Thumma latus-alunna yawma-idhin AAani alnnaAAeemi;** *(Surat At Takathur 102:1-8)*

*Tafsir:* ***Na kisha Katika siku hio Mtakuja kuulizwa juu ya Neema (Mlizopewa)***

Yaani mara tu tutakapoinga katika Barzakh basi tutaulizwa juu ya Neema tulizopewa tulizitumia vipi? Au Tulijikusanyia tu na kutumia kwa ajili ya starehe za Kidunia? Au tulizitumia kama inavyostahiki kutumia kwa njia ya kuonesha Shukrani kwa alietupa kama inavyotakiwa kutumia? Kama alivyofanya Nabii Yusuf alipopewa Ufalme wa Msri?

Kwani anasema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: '**Watuwataulizwa katika siku ya Malipo juu ya mambo matano yafuatayo:**

**1-Wapi walitumia Uhai wao**

**2-Vipi walitumia Ujana wao.**

**3-Vipi walijichumia vipato vyao.**

**4-Vipi walitumia Mali zao.**

**5-Vipi waliyafanyia kazi yale wanayoyajua'**

Na kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* akatuwekea wazi kua:

﴿مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلاَ يُجْزَىَ إِلاَّ مِثْلَهَا وَهُمْ لاَ يُظْلَمُونَ﴾

**Man jaa bialhasanati falahu AAashru amthaliha waman jaa bialssayyi-ati fala yujza illa mithlaha wahum la yudhlamoona** *(Surat Al AnAam 6:160)*

*Tafsir:* ***Atakaekuja na mema basi atalipwa mara kumi mithili yake na atakaekuja na maovu basi hatokua na malipo isipokua mithili ya alivyojidhulumu.***

Na kwa kua tumetumiwa Mtume Muhammad *Salallahu Alayhi wa Salam* aliekuja na Ujumbe kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa ajili ya kutuonya na kutuongoza na kutokana na kua tuna Wasimamizi wa *Ghayb* ambao ni Malaika wanaotusimamia na kutuandikia Mema yetu na Maovu yetu basi siku hio baada ya kuingia kwenye *Barzakh* basi hali itakua kama inavyoainishwa na *Surat Al Isra* pale iliposema:

﴿ٱقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ ٱلْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيباً ۞ مَّنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا وَلاَ تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولاً﴾

**Iqra/ kitabaka kafa biNafsika alyawma AAalayka haseeban, Mani ihtada fa-innama yahtadee liNafsihi waman dalla fa-innama yadillu AAalayha wala taziru waziratun wizra okhra wama kunna muAAatdhdhibeena hatta nabAAatha rasoolan***(Surat Al Isra 17:14-15)*

*Tafsir:* ***(Ataambiwa mtu siku hio) Soma! Kitabu chako kwani inatosha leo hii Nafsi yako Kujihesabu. (Hivyo) Mwenye kujiongoza basi hua ni mwenye kuiongoa Nafsi yake na mwenye kupotoka basi hua ni mwenye kuipotosha mwenyewe. (Kwani)Hakuna Mbebaji wa Mzigo Nafsi atakaebeba Mzigo wa Mwenzake. Na Kamwe hatuadhibu mpaka tuwe tumetuma Mjumbe (wa Kuonya).***

Ambapo aya ya 17:15 ina maneno yasemayo:

﴿وَلاَ تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ﴾

***Wala Taziru Waziratun Wizra Ukhra*** yaani ***Na Hakuna Mbebeji wa Mzigo au Jukumu ambae atakaebeba mzigo wa Mwenzake, kwa kifupi ni kua kila mtu atauchukua mzigo wake mwenyewe***.

Haya ni maneno mazito sana kimaana na kiujumbe pia, ambapo maneno haya yametajwa tena kwenye *Surat Al AnAm* 6:164, *Surat* Fatir 35:18, *Surat Az Zumar* 39:7 na *Surat An Najm* 53:38.

Tunapoyaangalia maneno haya ya aya hii ambayo imekaririwa ndani ya Qur'an mara 5 basi tunaona kua yamebeba maneno matatu ambayo ni yaliyotokana na neno *Wazara* ambalo kwa lugha ya Kiarabu hua ni yenye kumaanisha Kubeba Uzito, Kubeba Jukumu, Kubeba Silaha, Kufanya kosa au Kubeba Dhambi.

Neno *Wazara* ndio lililotoa neno *Wazir* ambalo kwa Lugha ya Kiswahili hua tunasema kua ni Waziri lakini kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha kua ni Mtu anaebeba Uzito au Jukumu la nchi Taifa au Mamlaka ya eneo fulani. Hivyo *Waziratun* hua ni Mbebaji na neno *Taziru* hua linamaanisha Atakaebeba Mzigo.

Hivyo ni katika siku hio ambayo kila mtu atabeba mzigo wake basi ndio watu wasioamini juu ya *Barzakh* basi watakua na hali mbaya sana kwa mizigo yao itakua na uzito mkubwa sana kutokana na kutoamini kwao na watajuta kwanini wakawa hawakuamini, kama zinavyosema aya kua:

﴿يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يٰلَيْتَنَآ أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولاَْ﴾

**Yawma tuqallabu wujoohuhum fee alnnari yaqooloona ya laytana ataAAna Allaha waataAAna alrrasoola***(Surat Al Ahzab 33:66)*

*Tafsir:* ***Siku ambayo watakapogeuzwa Nyuso zao Motoni ambapo watasema: 'Ole wetu bora sisi tungamtii Allah (Subhanah wa Ta'ala) na tungemtii Mtume (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam.)'***

Na watu hao watakua ni wenye kusema:

﴿وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُواْ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحاً إِنَّا مُوقِنُونَ﴾

**Walaw tara idhi almujrimoona nakisoo ruoosihim AAinda rabbihim rabbana absarna wasamiAAna faarjiAAna naAAmal salihan inna mooqinoona** *(Surat As Sajda 32:12)*

*Tafsir:* ***Na kama ungeona (Ewe Muhammad Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam) namna hawa Waasi(waliomuasi Allah Subhanah wa Ta'ala) watakapoinamisha shingo zao mbele ya Mola wao(Huku wakisema): 'Ewe Mola wetu hakika sasa hivi sisi tumeona na tumesikia, Hivyo turudishe tukafanye mema. Kwani kwa hakika sasa hivi tumeamini kwa Yaqini.'***

Naam tutumalizie kuhusiana na *Al Ghayb na Barzakh* kwa aya inayojumuisha hali zote hizo katika maumbile ya Ibn Adam ambayo inaelimisha kwa njia ya kuhoji pale iliposema:

﴿كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنْتُمْ أَمْوَاتاً فَأَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ﴾

**Kayfa takfuroona biAllahi wakuntum amwatan faahyakum thumma yumeetukum thumma yuhyeekum thumma ilayhi turjaAAoona** *(Surat Al Baqara 2:28)*

*Tafsir:* ***hivi inakuaje nyinyi mnakufuru Allah wakati Mlikua hamna Maisha, na akakupeni Maisha na kisha atakusababishieni Mauti, na Kisha atakuingizeni katika Kuishi tena na kwake yeye ndio Marejeo yenu.***

Ambapo tunapoiangalia Aya basi tunaona kua imetumia neno *Amwatan* linalotokana na neno *Mata* ambalo kwa Kiarabu hua linamaanisha Kufa, Kuzimika, Kutokua na Uhai au Maisha, au Kutulia tulii.

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuwekea wazi kua Mwanzoni mwa Uhai wetu tulikua katika hali *ya Ghayb* yani ndani ya mapazia na mapazia ya miaka na miaka tukiwa ni katika hali ya Manii yaliyokua kwenye Uti wa mgongo wa Mababu zetu kabla ya hata kuingia kwenye Uti wa Migongo ya Mababa zetu hivyo tulikua Hatuna Maisha.

Lakini kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* akatujaalia kua katika hali ya *Ahyaa* ambalo ni lenye kutokana na neno Hay ambalo hua ni lenye kumaanisha Kua Hai au Kua na Uhai au Kuishi. Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anatuelezea kua ni yeye ndie alietutia na kutulea wakati tulipokua katika hali ya *Barzakh* ya ndani ya Mifuko ya Uzazi ya Mama zetu baada ya kupuliziwa Roho ndani yake na baada ya hapo tukatoka kwenye hali hio ya *Barzakh* ya Fuko la Uzazi na Kuingia Duniani.

Kisha ikafuatia sehemu ya aya ambayo inazungumzia hali ya kua Maiti tena ambayo ni kama ilivyoelezea na maneno *Thuma Yumitukum* yaani na Kisha Atakuueni tena au atakusababishieni Mauti tena na hivyo kuwakilisha kipindi ambacho ni cha Kutolewa Roho na kuingia katika *Barzakh* ya Kaburini

Kisha likafuatia tena neno *Hay* liliopo katika maneno yasemayo *Thuma Yuhyikum* yaani na kisha atakuhuisheni tena, atakupeni tena Uhai tena yaani mara baada ya kumalizika Mda wa kukaa ndani ya *Barzakh* ya Makaburini basi Atatufufua katika siku ya Malipo hali ambayo haipatikani hadi kwanza Mtu afariki.

Na kisha aya ikamalizia na neno *RajaA* ambalo humaanisha Kurudi au Kurejea ambalo limetumika katika maneno yasemayo *Thuma Ilayhi TurjaAun* yaani na kisha kwake yeye ndio Marejeo yenu, kumaanisha kua mara tu baada ya kutoka kwenye *Barzakh* ya Kaburini na Kua hai basi hakuna kwa kukimbilia isipokua Mbele yake yeye Muumba kwa ajili ya Kuhesabiwa malipo yetu na ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* anahoji na kufafanua kwa kuuliza na kujibu kwa kusema kua:.

﴿هَلْ يَنظُرُونَ إِلاَّ تَأْوِيلَهُ يَوْمَ يَأْتِى تَأْوِيلُهُ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشْفَعُواْ لَنَآ أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ ٱلَّذِى كُنَّا نَعْمَلُ قَدْ خَسِرُوٓاْ أَنْفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ﴾

**Hal yan*dh*uroona illa ta/weelahu yawma ya/tee ta/weeluhu yaqoolu alladheena nasoohu min qablu qad jaat rusulu rabbina bialhaqqi fahal lana min shufaAAaa fayashfaAAoo lana aw nuraddu fanaAAmala ghayra alladhee kunna naAAmalu qad khasiroo anfusahum wadhalla AAanhum ma kanoo yaftaroona** *(Surat Al Araf 7:53)*

*Tafsir:* ***Hivi wanasubiri mpaka litakapofika tukio la mwisho?katika siku ambayo tukio litatokea. Hivyo wale waliokua wakidharau juu yake hapo kabla watasema: 'Ama kwa hakika Mitume wa Mola wetu walikuja na Ukweli, hivi jee leo hii kuna uombezi wowote kwa ajili yetu? Au labda tutarudishwa (Ulimwenguni) ili tukafanye mema ambayo ni tofauti na yale tuliyokua tukiyafanya.' Ama kwa Hakika hawa wamezitia hasara Nafsi zao na kile walichokua wakijidhalilishia nacho kimewakimbia.***

Hivyo basi kulingana na Vithibitisho hivyo vya aya na hadith hua tunaona kua ni wajibu kwa Kila Muumini kuamini na kua na Yakini kuhusiana na *Ghayb*, na *Barzakh*, na Kufufuliwa na Kulipwa juu ya tuliyoyafanya, na bila ya shaka sisi tupo katika wakati wa Ulimwengu wa *Al shahadat* (unoonekana) na hivyo hatujui juu ya yatakayotokea baada ya kuondoka kwetu hapa ulimwenguni na kuingia katika Ulimwengu wa *Ghayb* au wa *Barzakh* ila jambo la muhimu ni kujichunga Nafsi zetu kabla ya kuondoka katika ulimwengu huu, ili kila mmoja wetu aende katika *Barzakh* akiwa na mzigo mwepesi.

Kwani kwa upande mwengine basi amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua**: 'Kaburi hua ni aidha Bustani katika Bustani za Peponi au hua ni Shimo katika Mashimo ya Motoni.'***(Imam At Tirmidhii)*

Ambapo wanazuoni wametofautiana juu ya hali ya kua katika Bustani Ya Peponi au Shimo la Peponi Mtu unapokua katika *Barzakh* ya Kaburini kwani kwa upande wa Imam Awn Al Din Abu Al Muzzafar Yahya Ibn Hubayra Al Shaybani Al Duri Al Baghdadi na *Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali basi wao wanasema ku: '**Raha na Adhabu za Kaburini hua zinahusiana na Roho tu bila ya Kiwiliwili'** na hii kwa sababu kulingana na mtizamo wao ni kua Mwili unakua Ushaoza hivyo kinachoadhibiwa hua ni Roho tu.

Na *Hujjat Ul Islami* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali yeye anatutolea Mfano wa namna kama vile mtu anavyokua amelala kisha akawa anaota na kuona na kuhisi kua anapigwa, anafukuzwa, anatishwa n,k au kuona yupo katika raha fulani hivi lakini hali hio ya ndoto ya usingizini humalizika pale mtu anapozindukana wakati hali ya Kaburi hua hamna kuzindukana hivyo adhabu au raha zinaendelea kwani huko hai bali umekufa.

Na kwa upande wa Wanazuoni wengine basi wao wanasema kua Raha na Adhabu za Kaburini hua ni zenye kuhisiwa na kiwiliwili na pia na Roho bila ya mtu husika kua hai. Ambapo miongoni mwa wenye mtizamo huu yumo pia Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir At Tabari.

***ANBAI AL GHAYB NA ILMU AL GHAYB.***

Naam baada ya kuangalia Ulimwengu wa *Al Ghayb* basi na tumalizie na *Ilm Al Ghayb na Nabaa Al Ghayb.*

Ambapo anasema *Allamah* Abu Al Qasim Al Husein Ibn Mufadhdhal Ibn Muhammad Al Ragib Al Isfahani, kua: '**Neno Ghayb hua linatumika kwa kila kitu ambacho hua kimefichika kutokana na hisia za Ufaham wa Ibn Adam na hivyo hua ni katika hali ya kua hakipo**' kwa mfano amesema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Qur'an kuhusiana na Nabii Sulayman kua:

﴿وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيْرَ فَقَالَ مَالِيَ لاَ أَرَى ٱلْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ ٱلْغَآئِبِينَ﴾

**Watafaqqada alttayra faqala ma liya la ara alhudhuda am kana mina algha-ibeena***(Surat An Naml 27:20)*

*Tafsir:* ***Akawachunguza (Nabii Sulayman) Ndege, kisha akasema: 'Kwa nini simuoni Hud hud au amekua ni miongoni mwa waliokua Ghaibin (hawapo, hawaonekani)'***

Na pia akasema *Allah Subhanah wa Ta'ala*:

﴿وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلأَرْضِ إِلاَّ فِى كِتَابٍ مُّبِينٍ﴾

**Wama min gha-ibatin fee alssama-i waal-ardhi illa fee kitabin mubeenin** *(Surat An Naml 27:75)*

*Tafsir:* ***Na hakuna kilichokua Ghayb (Kilichofichikana) Mbinguni na Ardhini isipokua kimo kwenye Kitabu kilichobainisha (Lawh al Mahfudh)***

Hivyo kitu hua ni chenye kuitwa kua ni cha *Ghayb* yaani kisichoonekana au kilichofichikana kulingana na uhusiano wa Viumbe hususan Ibn Adam, lakin si kulingana na uhusiano wa *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Kwa sababu kwake yeye *Allah Subhanah wa Ta'ala* hakuna kilichofichikana na wala hakuna kisichoonekana na wala hakuna kisichojulikana, kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Quran kua:

﴿وَمَا تَكُونُ فِى شَأْنٍ وَمَا تَتْلُواْ مِنْهُ مِن قُرْآنٍ وَلاَ تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ إِلاَّ كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُوداً إِذْ تُفِيضُونَ فِيهِ وَمَا يَعْزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ فِى ٱلأَرْضِ وَلاَ فِى ٱلسَّمَآءِ وَلاَ أَصْغَرَ مِن ذٰلِكَ وَلاۤ أَكْبَرَ إِلاَّ فِى كِتَابٍ مُّبِينٍ﴾

**Wama takoonu fee sha/nin wama tatloo minhu min qur-anin wala taAAmaloona min AAamalin illa kunna AAalaykum shuhoodan idh tufeedoona feehi wama yaAAzubu AAan**

**rabbika min mithqali dharratin fee al-ardhi wala fee alssama-i wala asghara min dhalika wala akbara illa fee kitabin** ***mubeenun*** *(Surat Yunus 10:61)*

*Tafsir:* ***'Na Hakuna utakachoweza kufanya (Ewe Muhammad), na chochote kile utakachokisoma kutoka katika Quran, na chochote kile mtakachokifanya (Ibn Adam), Basi sisi ni wenye kushuhudia kitu hicho wakati mnakifanya. Na hakuna kinachofichikana kwa Mola wako hata kiwe kama chembe ya kitu ardhini au mbinguni, wala kidogo zaidi yake na wala kikubwa zaidi yake isipokua kimo ndani ya Kitabu Kilichobanisha'***

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala:*

﴿يَعْلَمُ مَا يَلْجُ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلْغَفُورُ﴾

**YaAAlamu ma yaliju fee al-ardhi wama yakhruju minha wama yanzilu mina alssama-i wama yaAAruju feeha wahuwa alrraheemu alghafooru** *(Surat Saba 34:2)*

*Tafsir:**Anajua (Allah Subhanah wa Ta'ala) kila kinachoingia ardhini na kila kinachotoka na kila kinachoteremka kutoka Mbingu na kinachoingia ndani yake, kwa hakika yeye ni mwingi wa Rehma ni mwingi wa Kusamehe.***
Kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* ni yeye ambae ndie:

﴿وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُ قَوْلُهُ ٱلْحَقُّ وَلَهُ ٱلْمُلْكُ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ عَالِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَادَةِ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ﴾

**Wahuwa alladhee khalaqa alssamawati waal-ardha bialhaqqi wayawma yaqoolu kun fayakoonu qawluhu alhaqqu walahu almulku yawma yunfakhu fee alssoori AAalimu alghaybi waalshshahadati wahuwa alhakeemu alkhabeeru** *(Surat Al AnaAm 6:73)*

*Tafsir:* ***Na ni yeye ndie ambae alieumba Mbingu na Ardhi kwa haki, na katika siku hio (ya Kiama) atasema: 'Kua na Kila kitu Kitakua' kwani hio ni Kauli yake ya Haki na Ufalme ni wake peke yake katika siku hio litakapopulizwa Baragumu, yeye ndie mwenye kujua yaliyofichikana na yaliyowazi na ni yeye ndie mwingi wa Hikma na ni mwenye kujua juu ya kila kitu.***

Ambapo mbali ya kua aya inatuwekea wazi kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua yeye ndie mwenye kuujua yaliyofichikana na yasiyoonekana lakini pia anatuwekea wazi kua yeye ndie alieumba Ulimwengu kwa Haki, Uadilifu, Hikma na Ukweli ndani yake kwa kila kitu anachotuamrisha, anachotutahadharisha nacho, anachotuelezea kuhusiana nao, kwa kila tunachokiona ndani yake na kila tusichokiona. Hivyo yeye ndio Mfalme wa kila kitu hapa Ulimwenguni na pia katika siku ya Kiama, kwani hapo ndio kila kitu kilichokua kimefichikana kwetu basi kitakua wazi.

Na Ndio maana akasema *Hujjat Ul Islami Mujaddid Ad Din Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali kua: '**Ibn Adam wapo katika hali ya kua Usingizini na hua ni wenye kuamka pale wanapokufa**. **Kwani hapo ndio watakapouona uhalisia na kujua kwa uhakika na ukweli wa aya za Qur'an na maneno ya *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*.**
'

Hivyo katika kutuwekea wazi hayo basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua:

﴿قُل لاَّ يَعْلَمُ مَن فِى ٱلسَّمَاوَاتِ وٱلأَرْضِ ٱلْغَيْبَ إِلاَّ ٱللَّهُ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ﴾

**Qul la yaAAlamu man fee alssamawati waal-ardhi alghayba illa Allahu wama yashAAuroona ayyana yubAAathoona** *(Surat An Naml 27:65)*

*Tafsir:* ***Sema: 'Hakuna hata mmoja Mbinguni na Ardhini anaejua kuhusiana na Al Ghayb isipokua Allah'. Na wao hawajuini lini watafufuliwa tena.***

Na kisha akasema tena kua:

﴿عَالِمُ ٱلْغَيْبِ فَلاَ يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِ أَحَداً ۞ إِلاَّ مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُ يَسْلُكُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ رَصَداً ۞ لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُواْ رِسَالاَتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَيْءٍ عَدَداً﴾

**AAalimu alghaybi fala yu*dhh*iru AAala ghaybihi ahadan, Illa mani irtada min rasoolin fa-innahu yasluku min bayni yadayhi wamin khalfihi rasadan, LiyaAAlama an qad ablaghoo risalati rabbihim waahata bima ladayhim waahsa kulla shay-in AAadadan** *(Surat Al Jin 72:26-28)*

*Tafsir:* ***Ni yeye (pekee) ndie anaejua kuhusiana na Ghayb, na hivyo hamdhihirishii yeyote yule kuhusiana na Ghayb. Isipokua Mtume wake aliemchangua na hivyo humuwekea waangalizi mbele yake na nyuma yake. Ili wapate kujua kua wameleta na kuufikisha Ujumbe wa Mola wao, na ni yeye aliekizunguka kila walichonacho na huchukua hesabu juu ya kila kitu.***

Tunapoziangalia aya za Sura mbili hizi yaani *Surat An Naml 27:65 na Surat Al Jin 72:26-28* basi tunaona kua ziko wazi na kamwe si zenye kupingana kwani *Aya za Surat An Naml* zinaweka wazi kua ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* pekee ndie mwenye Ilm *ya Al Ghayb* na aya za *Surat Al Jinn* ni zenye kuweka wazi kua ingawa ni yeye tu ndie mwenye kuwa na *Ilm Al Ghayb* lakini pia ni yeye ndio mwenye kuzidhirisha habari *za Al Ghayb* kwa yule amtakae miongoni mwa Waja wake.

Kwani Anasema Imam Abu Kasim Sulayman Ibn Ayub Ibn Mutayyir Al Lakhmi At Tabarani, kua amesem Abd Allah Ibn `Umar *Radhi Allahu Anhu* kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliinyanyua Dunia hii kwa ajili yangu na hivyo mimi nikaiangalia na kutizama na ni kipi kitakachotokea baadae ndani yake mpaka siku ya Kiama kama vile ambae ninavyoiangalia kucha hii ya kidole changu'**

Ambapo anasema *Allamah* Mufti Abu Al Su'ud Muhammad Ibn Muhammad kuhusiana na aya hii ya *Surat Al Jin 72:26* kua: '**Maneno AAalimu alghaybi fala yu*dhh*iru AAala ghaybihi ahadan yaani *Ni yeye (pekee) ndie anaejua kuhusiana na Ghayb, na hivyo hamdhihirishii yeyote yule kuhusiana na Ghayb* basi aya imetumia harfu Fa ambayo ni yenye kuonesha utaratibu kutoka kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua ndie pekee Mwenye *Ilm ya Ghayb* na haidhihirishi. Na hii inamaanisha: 'Haidhihirishi *Ghayb* yake kwa Kiumbe wake yeyote kwa udhihirisho wote kamilifu, kwani kudhidhirishwa yote kikamilifu hua kunamaanisha kua ni kuonekana kwa kila kitu kwa mtizamo wa *Ayn Al Yaqin*.'**

**Ama kuhusiana na ‘Isipokua kwa Wajumbe wake aliowachagua, hua kunamaanisha Isipokua kwa Wajumbe ambao amewachagua kuwadhihirishia *Ghayb* yake ambako nako hua kunahusiana moja kwa moja na Ujumbe wa aliechaguliwa kwani aya imeelezea kua aliechagulia ni Mjumbe. Hivyo aidha ni kwa sababu *Ilm* hii ndio msingi wa ujumbe wake huyo Mjumbe na hivyo ndani yake mna Miujiza kudhihirisha ukweli wake Mjumbe huyo au ni kwa sababu *Ilm* hio ni sehemu ya Nguzo na Hukmu na Sharia kama ilivyokua kuhusiana na majukumu ya Kishariah ambayo inabidi kutekelezwa, na pia hali ya majukumu yao na malipo yao kesho Akhera, na inategemewa na hali gani kesho Akhera, hivyo kuelezea hua ni sehemu ya majukumu ya Ujumbe.**

**‘Ama kuhusiana na A*l Ghayb* ambayo haihusiani na Ujumbe katika hali zote mbili hizo, basi kwa ukamilifu ni kua ni lini kitakua kiama basi hio hamdhihirishii mtu yeyote, kwani kuidhihirisha hua ni kuingilia na Hikma zake ambazo ndani yake mnajumuishwa Madhumuni muhimu ya kutumiwa Ujumbe wake kwetu.**

**Hivyo hii haithibitishi kua ni kithibitisho cha kupingana na uhalisia wa Miujiza ya Mawalii ambayo hua ni yenye kutokana na *Kashf*, kwani hakuna Walii anaedai kua yeye amefikia Darja kua ni Mjumbe na hivyo kua ni mwenye kudhihirishiwa kupitia katika njia ya *Wahy.’***

Naam, ufafanuzi huo ndio unaturudisha katika aya yetu ya *Surat Yusuf* ambayo inasema*:*

﴿ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ﴾

**Dhalika min anba-i alghaybi nooheehi ilayka wama kunta ladayhim idh ajmaAAoo amrahum wahum yamkuroona** *(Surat Yusuf 12:102)*

*Tafsir:* ***Hizi ni kutokana na habari za Ghayb ambazo sisi tunakushushia juu yako (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) kwani wewe hukuwepo wakati (kina Al Asbati) walipopanga mbinu zao kwa pamoja na pia walipokua wakitekeleza jambo lao hilo.***

Ambapo tunaona kua *Allah Subhanah wa Ta’ala* anamwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua hizo anazomdhihirishia kua ni habari za *Ghayb* yaani *Anbai Al Ghayb* na hivyo Aya hii kua ni miongoni mwa vithibitisho kua wale waliochaguliwa miongoni wa Waja hua ni wenye kupewa Habari za *Al Ghayb*. Kama anavyosema *Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: ‘**Haishangazi kuona kua *Allah Subhanah wa Ta’ala* kelezea habari za Ghayb kwa miongoni mwa mmoja kati ya waja wake’**

Ambapo miongoni mwa mifano myengine ya aya zilizozungumzia kuhusiana na *Anba-i Al Ghayb* basi ni pale *Allah Subhanah wa Ta’ala* alipomwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuhusiana na Nabii kua:

﴿تِلْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهَآ إِلَيْكَ مَا كُنتَ تَعْلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوْمُكَ مِن قَبْلِ هَٰذَا فَٱصْبِرْ إِنَّ ٱلْعَاقِبَةَ لِلْمُتَّقِينَ﴾

**Tilka min anba-i alghaybi nooheeha ilayka ma kunta taAAlamuha anta wala qawmuka min qabli hadha faisbir inna alAAaqibata lilmuttaqeena** *(Surat Hud 11:49)*

*Tafsir:* ***Hizi ni Habari za Ghayb tunakuteremshia juu yako (Ewe Muhammad) Sio wewe wala si watu wako waliowahi kujua juu yake hapo kabla. Hivyo kua na Subra kwani Mwisho Mwema ni kwa Wenye Kusubiri.***

Na pale aliposema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kuhusiana na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kuwaambia Masahaba zake kua:

﴿وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ۞ وَلَقَدْ رَآهُ بِٱلْأُفُقِ ٱلْمُبِينِ ۞ وَمَا هُوَ عَلَى ٱلْغَيْبِ بِضَنِينٍ﴾

**Wama sahibukum bimajnoonin; Walaqad raahu bialofuqi almubeeni; Wama huwa AAala alghaybi bidhaneenin** *(Surat At Takwiir 81:22-24)*

*Tafsir:* ***Na (Enyi Watu) huyu Mwenzenu (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) si Mwendawazimu, Na kwa Hakika (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) amemuona (Malaika Jibril) katika Upeo wa macho. Na yeye (Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) hafichi juu ya Habari za Al Ghayb.***

Ambapo kuhusiana na kutoficha habari za *Ghayb* basi kuna mifano mingi ikiwemo Kitabu cha Qur'an chenyewe ambacho nacho kina habari nyingi kama tulivyoona katika mifano ya aya ama kwa upande wa Hadith basi ziko nyingi pia ikiwemo ya Ibn Nadhra ambae anasema kua: '**Tulikua tumekaa pamoja na Jabir Ibn Abd *Allah Radhi Allahu Anhu* ambae alisema: 'Watu wa Iraq wako katika hali ambayo hawatokutumia wewe *Qafiz (Kibaba cha Nafaka cha Iraq)* wala Dirham.' Hivyo sisi tukauliza: 'Nani atafanya hivyo?' nae akasema: 'Ni kutokana na Waajemi ambao watasababisha hivyo' kisha akasema tena: 'Watu wa Syria nao pia wako katika hali ya si ya kutuma *Dinar wala Madd(Kibaba cha Nafaka cha Syria)'* nasi tukauliza: 'Nani atasababishia hilo?' nae akasema: 'Waturuki'. Kisha akakaa kimya kwa mda na kisha akasema: '*Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* alisema: 'Mwishoni mwa Ummah wangu kutatokea Khalifa ambae atagawanya Utajiri ambao hautoweza kuhesabika' nami nikamuuliza Abu Nadhra na Abu Al Ala: 'Jee unadhani kua mtu huyo ni Umar Ibn Abd ul Aziz?'nao wakajibu: 'La''**_(Sahih Muslim)_

Vile vile mfano wa hadith nyengine ni zile za Sahaba Abd Rahman Ibn Awf *Radhi Allahu Anhu*, na Sad Ibn Abi Waqqas *Radhi Allahu Anhu,* n.k ambazo zinaelezea Masahaba 10 waliotabiriwa Pepo na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ambao ni:

**1) Abu Bakr As-Siddiq *Radhi Allahu Anhu* (573-634 C.E)**
**2) Umar bin Al-Khattab Al-Faruq *Radhi Allahu Anhu* (584-644 C.E)**
**3) Uthman bin Affan, Dhun-Nurayn *Radhi Allahu Anhu* (577-656 C.E)**
**4) Ali bin Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* (600-661 C.E)**
**5) Talha bin Ubaidullah *Radhi Allahu Anhu* (596-656 C.E)**
**6) Zubair bin Al-Awwam *Radhi Allahu Anhu* (596-656 C.E)**
**7) Abdur-Rahman bin Awf *Radhi Allahu Anhu* (580-652 C.E.)**
**8) Sa'd bin Abi Waqqas *Radhi Allahu Anhu* (600-675 C.E)**
**9) Sa'id ibn Zayd *Radhi Allahu Anhu* (593-673 C.E)**
**10) Abu Ubaidah Aamir bin Abdullah bin Al-Jarrah *Radhi Allahu Anhu* (583-638 C.E)**

Na pia kuna Masahaba wengine waliobashiriwa Pepo na *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam akiwemo pia Ummu ul Muuminina Khadija Bint Khuwaylid Radhi Allahu Anha, Abd Allah Ibn Salam Radhi Allahu Anhu, Ukashah Ibn Muhsan Radhi Allahu Anhu, n.k.*

Na pia amesema Hudhayfa Ibn Al Yaman kua: **‘*Wallahi!* Mimi nina *Ilm* zaidi juu ya watu watakao sababisha kila Fitna baina ya sasa hivi na Wakati wa Kiama. Na hio ni kwa sababu *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ameniaminishia mambo ambayo sikuwahi kumwambia Mtu yeyote yule.’***(Sahih Muslim)*

Na vile vile amesema Abu Nuaym kua amesema Uthman Ibn Mazun *Radhi Allahu Anhu* ambae amesema kua: ‘**Hakika mimi nimemsikia *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akisema kuhusiana na Umar Ibn Al Khattab *(Radhi Allahu Anhu)* kua: ‘Huyu ndie Kifungio (*Ghalqu Al Fitna)* wa mgawanyiko, Hakutotokea atakaesimama baina yenu na Mlango uliofungwa Imara dhidi ya mgawanyiko wakati mtu huyu akiwa hai miongoni mwenu**.*’’(Imam At Tabarani)*

Ambapo Imam Ahmad Ibn Hanbal anasema katika *Musnad Imam Ahmad* kua: ‘**Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* aliwahutubia watu katika ardhi ya Sham, kisha mmoja kati ya watu akasema kumwambia Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu*: ‘Mgawanyiko umetokea’. Khalid Ibn Walid *Radhi Allahu Anhu* akasema: ‘Wakati Umar Ibn Al Khattab *(Radhi Allahu Anhu)* yuko hai basi hakuna kitu kama hicho, kwani hicho kitatokea baada ya wakati wake**.’’

Ama kuhusiana na Aya ya *Surat Al Luqman* ambayo inasema kua:

﴿إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا وَمَا تَدْرِى نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ تَمُوتُ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ﴾

**Inna Allaha AAindahu AAilmu alssaAAati wayunazzilu alghaytha wayaAAlamu ma fee al-arhami wama tadree nafsun madha taksibu ghadan wama tadree nafsun bi-ayyi ardin tamootu inna Allaha AAaleemun khabeerun** *(Surat Luqman 31:34)*

*Tafsir:* ***Hakika kwa Allah pekee ndio kwenye Ilm ya saa ya kiama, yeye ndie anaetuma Mvua, yeye ndie mwenye kujua ni nini kilichomo ndani ya fuko la Uzazi, Hakuna Nafsi inayojua kua kesho itakula nini, na hakuna anaejua ni katika ardhi gani atakufa. Hakika Allah ni mwenye kujua kila kitu na ni mwenye habari juu ya kila kitu.***

Basi kwa upande mmoja tunaona kua mara kadha aya imetumia neno *Tadri* ambalo ni lenye kutokana na neno *Dara* ambalo kwa Lugha ya Kiarabu hua linamaanisha Kujua, Kujua kutokana na Ujuzi, Kujua kutokana na kufundishwa, na kuna wanaosema kua hua linamaanisha Kujua kutokana na Kuagua. Ambapo tunapozungumzia kuhusiana na *Ilm ya Ghayb* basi hua si *Ilm* ya Kuagua bali ni *ilm* ya Yakini

Hivyo aya imetaja vitu vitano hivyo kutokana a kua ni vitu ambayo watu wengi hua ni wenye kutaka kujua zaidi juu yake na ni wenye kujaribu kutumia kila mbinu kujaribu kuagua na ndio maana akasema *Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi kua: ‘**Kulingana na baadhi ya Wafasiri tunaona ni ku wanasema *kua Allah Subhanah wa Ta’ala* katika aya hii ni mwenye kuthibitisha kua hakuna anaejua juu ya mambo hayo matano. Ingawa hii ni kweli lakini hata hivyo hili sio lengo kuu la aya, kwa sababu *Allah Subhanah wa Ta’ala* ni mwenye kujua kila kitu mpaka ile chembe moja ya mchanga iliyokuwemo katika chungu ya mchanga, katika wakakati wa Mafuriko ya Nabii Nuh na ni mwenye kujua ni chembe gani iliyopeperushwa na upepo kutoka katika upande wa Mashariki kuelekea Magharibi n.k katika kila wakati *Allah Subhanah wa Ta’ala* ni mwenye kujua juu ya hilo pia na hakuna mwengine anaejua**’

Ama kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Al Hafidh Imam* Shihab Al Dīn Abu Al Faḍhl Aḥmad Ibn Nūr Al Dīn ʿAlī Ibn Muḥammad Ibn Hajar Al Asqalani basi yeye anasema katika *Fat-h Al Barr* kuhusiana na Aya hio ya mwisho ya *Surat Luqman* kua: '**Kutokana na aya hii basi tunaona kua Mitume wanao uwezo wa kuona baadhi ya mambo ya *Al Ghayb*, na pia Mawalii ambao ni wenye kuwafuata Mitume husika, kwani kila mmoja wao hua ni mwenye kuchukua *Ilm* kutoka kwa Mtume wake na hivyo hua ni *Yuqram* na *Ilm* ya Mtume huyo. Tofauti baina yao hua ni kua Mtume hua ni mwenye kuiangalia *Ilm* hii kupitia kwenye *Wahy* na Mawalii hua ni wenye kuiangalia Ilm hio kupitia kwenye ndoto na kushishiwa kwenye ufaham, na *Allah Subhanah wa Ta'ala* ndie mwenye kujua zaidi**.' (*Fath al-Bari, Tafsir Surat Luqman*)

**MAWALII NA *ANBAI AL GHAYB* NA *KASHF*.**

Neno *Walii* limetokana na neno *Waliya* ambalo kwa lugha ya Kiarabu huwa ni lenye kumaanisha Kua Karibu, Karibu, au Kusogelea. Na pia hua ni lenye kumaanisha Rafiki wa Karibu. Hivyo tunaposema *Waliyu Allah* basi hua tunamaanisha Walii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae hua ni Mja wa *Allah Ambae hua alie karibu na Allah Subhanah wa Ta'al* kwa Kiroho na Kivitendo na kwa kila kitu, kama inavyosema *Hadith Al Quds* ifuatayo:

Anasema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua**: Amesema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua: 'Hakika mimi natangazia Vita kwa yule ambae anaonesha uadui kwa *Walii* wangu. Na jambo ninalolipenda zaidi ni lile ambalo linalomkaribisha Mja wangu kwangu mimi lile ambalo nimelifanya kua ni wajibu juu yake. Na mja wangu huanza kuupata Ukaribu kwangu kupitia katika mambo ya Sunna mpaka huanza kumpenda, hivyo nnaanza kua ni hisia zake za kusikia na ambazo anasikilizia', na hisia zake za kuona ambazo anaonea, na mikono yake ambayo anakamatia, na miguu yake ambayo anatembelea, na akiniomba basi nitampa, na akiomba ulinzi wangu basi nitamlinda na kamwe sitosita kumfanyia jambo lolote (kwa ajili yake) kama vile ambavyo hua nnavyosita kuchukua Roho ya Muumini, kwani anachukia Kifo nami nachukia kumvunja Moyo.(***Sahih Bukhari)*

Anasema Imam Jamal Islam Abu Qasim Al Qushayri kua: **Neno *Walii* lina maana mbili, maana ya kwanza ni ile inayomaanisha kua: 'Mtu ambae Mambo yake yanatawaliwa na kuongozwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Kama inavyosema *Qur'an:***

﴿إِنَّ وَلِـِّۧيَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَابَ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّالِحِينَ﴾

**Inna waliyyiya Allahu alladhee nazzala alkitaba wahuwa yatawalla alssaliheena** *(Surat Al Araf 7:196)*

*Tafsir: **Kwa hakika Walii wangu ni Allah ni yule ambae ameshusha kitabu na kuwasimamia wanaofanya mema.***

**Maana ya pili hua ni yenye kumaanisha Jitihada kubwa sana ya vitendo vyake yule ambae anaesimamiwa Mambo yake**. **Yaani Walii ni yule ambae amezama kila wakati katika kumtii na kumuabudu *Allah Subhana wa Ta'ala* hadi kufikia hali ya kua mambo yake mema hua yanafuatana moja baada ya jengine bila ya kukatishwa na hata uasi mdogo mbele ya Mola wake.**

**Hivyo ili Walii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* awe Walii kweli basi maana zote mbili lazima zijumuike pamoja, kwa yeye kua ni mwenye kutekeleza Majukumu ya *Allah Subhanah wa***

***Ta'ala* kwa Yaqini na uangalifu bila ya kuchoka na hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni mwenye Kumlinda Walii wake huyo kutokana na madhambi katika wakati wa raha na katika wakati wa mitihani. Kwani moja kati ya manufaa ya kua Walii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hua ni kufaidika na Ulinzi wake yaani kua *Mahfudh.* Yaani hua ni sawa kama vile ambavyo kwa Mitume basi lazima wawe ni *Masum* yaani wasiokua na makosa.**

Hivyo tunapozungumzia kuhusiana na Mawalii na habari za *Ghayb* basi bila ya shaka maana ya Walii tayari ishajitosheleza kwani iko wazi kua ni walio karibu sana na *Allah Subhanah wa Ta'ala* kutokana na mema yao, ila tunapozungumzia *Anbai Al Ghaib* basi kwa Mawalii hua tunazungumzia kitu ambacho hua kinajulikana kama *Kashf.*

Neno *Kashf* linatokana na neno *Kashafa* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kufunua, Kutoa Ufuniko, Kuacha wazi, Kuweka wazi kitu kilichokua hakijulikani, Kuvuta Pembeni, ambapo kwa upande wa Imam Muhammad Ibn Muhammad Al Bazdawi *Al Hanafi* basi yeye anasema kua hua: '**Inamaanisha Kusema Ukweli, au hali ya Jambo linapokua halistahmiliki wala halizuiliki tena**'.

Hivyo anasema Ali Ibn Muḥammad Al Sharīf Al Jurjānī Al Ḥusaynī Al Ḥanafī basi yeye anasema kua: '***Kashf* hua ni kufaham kwa ndani zaidi ya kupita pazia la matukio yanayotokea kawaida, iwe kwa kuona kwa macho au kwa kufikiwa kwa kuhisi maana na uhalisia unaohusiana na *Al Ghayb.'* Hii hua ni hali ya hisia za kimaumbile za kujua na kugundua ambazo hua ni zenye kumuainisha Walii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambae Darja yake imethibishwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* pale aliposema:**

﴿أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لاَ خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلاَ هُمْ يَحْزَنُونَ﴾

**Al<u>a</u> inna awliy<u>a</u>a All<u>a</u>hi l<u>a</u> khawfun AAalayhim wal<u>a</u> hum ya<u>h</u>zanoona** *(Surat Nuh 10:62)*

*Tafsir:* ***Ama kwa hakika Mawalii wa Allah hua ni wale ambao hawana khofu na wala hawana huzuni.***

Ambapo anasema *Bahr Ul Ilm* Abd Allah Ibn Abbas *Radhi Allahu Anhu* kua: '***Mawalii wa Allah Subhanah wa Ta'ala* hua ni wale watu ambao unapowaangalia Sura zao basi hua unamkumbuka *Allah Subhana wa Ta'ala.'***

Ama kwa upande wa *Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi basi yeye anasema kuhusiana na ayah hii kua: '**Ni vigumu na haiwezekani kwa Ibn Adam kua huru kutokana na Khofu na Wasi wasi katika Maisha. Na inavyotakiwa kwa upande wa *Awliyah* basi wao hua ndio wanaotakiwa kua na khofu na Akhera. Hivyo jee mtu atasuluhisha vipi hapa katika kauli hizi mbili: *Ama kwa hakika Mawalii wa Allah hua ni wale ambao hawana khofu na wala hawana huzuni.* Hii hua ni kwa ajili ya kesho Akhera, kwani ni huko ndiko ambako Mawalii watakua hawana cha kukhofi wala cha kua na huzuni na kitu chochote kile. Ama kuhusiana na Dunia hii basi hua hakuna kuokoka juu ya vitu hivyo.'**

Ambapo kwa upande wa Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ali Ibn Hasan Ibn Bashir Al Hakim Al Tirmidhi Al Shafii basi yeye anasema kua: '**Hakika ya Mawalii hua ni wenye kusimamiwa na *Allah Subhanah wa Ta'ala* mwenyewe na hivyo hua ni mwenye kuwapa Ushindi dhidi ya Matamanio ya Nafsi zao, na wao kwa upande wao hua ni wenye kujitahidi katika Nafsi zao wanapokua hapa Duniani kusimamia haki za *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa ajili ya kupata Ushindi kwani mbali ya kua Mawalii hua ni:**

﴿أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لاَ خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلاَ هُمْ يَحْزَنُونَ﴾

**Ala inna awliyaa Allahi la khawfun AAalayhim wala hum yahzanoona** *(Surat Nuh 10:62)*

*Tafsir:* ***Ama kwa hakika Mawalii wa Allah hua ni wale ambao hawana khofu na wala hawana huzuni.***

**Lakini pia Mawalii hua ni wale ambao:**

﴿ٱلَّذِينَ آمَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ﴾

**Alladheena amanoo wakanoo yattaqoona***(Surat Yunus 10:63)*

*Tafsir:* **Wale ambao Wameamini na wakawa ni wenye Taqwa.**

**Hivyo Mawalii hua ni waliomuamini *Allah Subhanah wa Ta'ala* na Wanatakwa na hivyo hawamuamini wala hawamtegemei yeyote isipokua *Allah Subhanah wa Ta'ala.'***

Ama kwa upande wa Mujaddid Ad Din Imam Abd Rahman Jalal Ad Din Al Suyuti basi yeye anasema katika *Hal Al Fatawi* kua: '**Hawa hua ni Waja ambao *Allah Subhanah wa Ta'ala* amewapa Darja ya *Siddiqun* ambao hua ni wenye kufuatia kidarja baada ya Mitume wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* na baada ya Mashahidi na ndio waliotajwa kwenye aya inayosema:**

﴿وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَـٰئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّينَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّالِحِينَ وَحَسُنَ أُولَـٰئِكَ رَفِيقاً﴾

**Waman yutiAAi Allaha waalrrasoola faola-ika maAAa alladheena anAAama Allahu AAalayhim mina alnnabiyyeena waalssiddeeqeena waalshshuhada-i waalssaliheena wahasuna ola-ika rafeeqan** *(Surat An Nisaa 4:69)*

*Tafsir:* ***Na yule ambae atamtii Allah (Subhanah wa Ta'ala) na Mtume wake (Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam), basi watakua na wale ambao Allah (Subhanah wa Ta'ala) amewafadhili miongoni mwa Manabii na Saddiqiina, Na Mashahidi na Wafanyao mema na hao ni Marafiki bora Sana.***

Aya inatuwekea wazi kua Watu wenye Darja bora mbele ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hivyo kua ni wenye kupata fadhila bora zake ni wanne:-

1-**Manabii**

*2-**Sadiqina*** - *Waliosadiki* ambao *Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi anaawaelezea kwa kusema kua ni: **'Siddiq hua ni Wafuasi Bora wa *Rasul Allah Salallahu***

***Alayhi wa Salam*** **na pia hua inamaanisha kua ni wale ambao wenye Imani thabit ya kua kila kitu ndani ya Dini ya Uislam ni cha Kweli bila ya kua na Shaka wala wasi wasi wowote.'**

***3-Mashahidi*** **– Waliopigania kwa ajili ya kuinyanyua Dini ya** ***Allah Subhanah wa Ta'ala.***

***4-Salihiin*** **- Wale watu ambao Nyoyo zao zimeachana na Dunia na hazifanyi dhambi na hivyo Nyoyo zao ni zenye kuelemea katika kufanya mema tu kwa ikhlasi. Hii ni darja ambayo mpaka Mitume wamo pia kwani kama tulivyoona Nabii Yusuf aliomba awe miongoni mwao pia.**

*Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi anaendela kusema kua: **'Amesema Qatadah kua: Siku moja Ansari aitwae Thawban** ***Radhi Allahu Anhu*** **alikuja kwa** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **huku akiwa na uso wa huzuni. Hivyo** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akamuuliza: 'Nini kimetokea?' Thawban** ***Radhi Allahu Anhu*** **akasema: '*****Ya Rasul Allah! (Salallahu Alayhi wa Salam) hakika mimi nilikua nafikria kuhusiana na kitu fulani*****'** ***Rasul Allah Salallahu Alyhi wa Salam akamuuliza*****: 'Kitu gani?'** ***Thawban Radhi Allahu Anhu*** **akajibu: 'Kua sisi kila siku tunakuja Asubuhi na Jioni na kukaa pamoja nawe, Ambapo kesho Utachukuliwa na kua pamoja na Mitume. Hivyo sisi hatutokua na uwezo wa kukufikia'** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akakaa kimya bila ya kusema kitu: 'Kisha Jibril akashuka na aya hii** ***(ya Surat An Nisaa 4:69)*****''**Na huo pia ndio mtizamo wa *Jarrah Allah Sultan Al Balagha* Imam Abu Al Qasim Al Zamakhshari, na pia ndio mtizamo wa Imam Abu 'Abdullah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr Al Ansari Al Qurtubi

*Ambapo Mujaddid Ad Din Sulan Al Mutakallimin* Imam Fakhr Ad Din Al Razi na Imam Abu 'Abdullah Muhammad Ibn Ahmad Ibn Abu Bakr Al Ansari Al Qurtubi basi wanasema kuna Ansari mwengine ambae alipoambiwa kua *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua amefariki basi na yeye akamuomba *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua bora awe kipofu kwa sababu hana hamu ya kitu chengine chochote kile kukiona baada yake. Na hivyo akawa kipofu hapo hapo.

Hivyo tunapowazungumzia Mawalii basi hua tunawazungumzia watu ambao pia hali yao kuhusiana na *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika Siku ya Malipo hua ni kama walivyoelezewa katika hadith ifuatayo:

Amesema Abu Malik *Al Ashari Radhi Allahu Anhu kua: '****Rasul Allah (Salallahu Alayhi wa Salam) Alipomaliza kusali aliwageukia watu na kisha akasema: 'Enyi watu, Nisikilizeni, nifahamuni na Jueni kua Allah (Subhanah wa Ta'ala)*** **anao Waja ambao si Mitume na wala si Mashahidi na ni watu ambao Mitume na Mashahidi wanatamani kua kama wao. Na hii ni kutokana na sehemu yao ya ukaribu kulingana na** ***Allah Subhanah wa Ta'ala.'***

**Hivyo mmoja kati ya Mabedui ambae anatoka katika sehemu za mbali na watu akakunya mkono wake kisha akasema: '*****Ya Rasul Allah (Salallahu Alayhi wa Salam)*****Hawa watu Miongoni mwa Ibn Adam ambao si Mitume, Si Mashahidi lakini Mitume na Mashahidi wanatamani kua katika sehemu zao kutokana sehemu zao na kua na Ukaribu kulingana na** ***Allah Subhanah wa Ta'ala, jee unaweza kutuelezea ni wepi?'***

**Hapa Uso wa** ***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **ukang'ara kutokana na suali hili na kisha akasema: 'Hawa ni wageni kutoka katika sehemu hii, mara nyingi hua ni wenye kuwatembelea kabila hili na lile lakini bila kua miongoni mwao. Kwani hawana familia wanayojinasibisha nayo, kwani wao hua ni wenye kupenda kwa ajili ya** ***Allah Subhanah wa Ta'ala.*** **Nia yao ni safi miongoni mwao, na katika siku ya Kufufuliwa basi** ***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **atawawekea vidaraja vya Nuru ambavyo atawafanya wakae. Na kashi atazifanya Nyuso zao na Nguo zao**

**na kua ni Nuru. Katika siku hio watu wataogopa na kua na khofu lakini si watu hao. Kwani wao ni Mawalii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* ambao hawatokua na khofu wala huzuni''***(Musnad Imam Ahmad, Imam Abu Dawud, Al Muhaqiq Imam Shibab Al Din Abu Al Abbas Aḥmad Ibn Muḥammad Ibn ʿAli Ibn Hajar Al Haytami Al Makki Al Ansari Al Shafii katika Majmaa Al Zawaid* )

Kwa upande mwengine basi tunaona kua *Kashf* ya Mawalii hua inaweza kua ni kubwa sana kiasi ya kua hua inawazidi viumbe wengine wakiwemo Ibn Adam na Majini na hili hua tunaliona wazi pale tunapoangalia ndani ya Qur'an basi tunaona mfano wa Al Khidr ambapo kama zinavyosema Aya:

﴿فَوَجَدَا عَبْداً مِّنْ عِبَادِنَآ آتَيْنَاهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَاهُ مِن لَّدُنَّا عِلْماً۝قَالَ لَهُ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْداً﴾

**Fawajada AAabdan min AAibadina ataynahu rahmatan min AAindina waAAallamnahu min ladunna AAilman; Qala lahu moosa hal attabiAAuka AAala an tuAAallimani mimma AAullimta rushdan** *(Surat Al Kahf 18:66-67)*

*Tafsir:* ***Kisha wakamuona mmoja kati ya Waja wetu, ambae tumempa Rehma kutoka kwetu na tuliemfundisha Ilm kutoka kwetu. Akasema Musa kumwambia yeye (Al Khidr) 'Jee nnaweza kukufuata ili upate kunifundisha kile ambacho umefundishwa (na Allah Subhanah wa Ta'ala) cha Uongofu?'***

Tunapoangalia aya basi tunaona kua Al Khidr alikua amepewa *Ilm Al Laddun* ambayo ni ilm iliyotoka moja kwa moja Kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kufikia kwa mja wake kiasi ya kua Al Khidr alikua anafanya mambo ambayo hayaonekani maana yake hapo hapo wakati anayafanya, kwani hata Nabii Musa mwenyewe ambae ni Mtume aliekua akizungumza na *Allah Subhanah wa Ta'ala* na aliomba afuatane nae Al Khidr basi alishindwa kua na ustahmilivu juu ya mambo hayo.

Lakini sasa mambo hayo yalikua hayaonekani maana yake kwa sababu maana yake ni yenye kutokana na *Ilm ya Ghayb* iliyofichika ambayo hata hivyo Nabii Musa alikua hana Ilm hio na ndio maana akawa ni mwenye kumlaumu Al Khidr katika vitendo vyake hadi pale mwisho alipotafsiriwa kwa nini vikafanywa, yaani kwa ajili ya kuepusha mambo yatakayotokea baadae ambayo ni *Ghayb* basi ndio Nabii Musa akafaham.

Mfano mwengine ni pale tunapozungumzia kisa cha Nabii Sulayman na Malkia Bilqis wakati Nabii Sulayman alipotaka kiletwe Kiti cha Kifalme cha Malkia Bilqsis ambacho wachia mbali ya kua ni kizito lakini pia kiko katika umbali wa masafa ya Mamia ya kilomita pia kimefungiwa ndani ya chumba ambacho nje yake kuna Walinzi.

Lakini Nabii Sulayman alipouliza jee ni nani anaeweza kukileta kiti haraka sana basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema:

﴿قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَاْ آتِيكَ بِهِ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ وَإِنِّي عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٌ﴾

**Qala AAifreetun mina aljinni ana ateeka bihi qabla an taqooma min maqamika wa-inne AAalayhi laqawiyyun ameenun** *(Surat An Naml 27:39)*

*Tafsir:* ***Akasema Ifiriti miongoni mwa Majini: 'Hakika mimi nitakileta (Kiti) kabla ya wewe(Nabii Sulayman)hujanyanyuka kutoka katikasehemu yako uliyokaa. Na kwa hakika mimi juu ya hilo ni mwenye nguvu na ni mwenye kuaminika'***

Ingawa Jini huyo ambae ni Jini aina ya *Ifiriti* mwenye Ukubwa kama mlima alijisifu kua na uwezo wa kutekeleza hilo lakini hakuna alieweza kutekeleza jambo hilo kwa haraka zaidi kuliko vile lilivyotekelezwa na mmoja kati ya Miongoni mwa Mawalii wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* kama zinavyosema aya:

﴿قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَابِ أَنَا۠ آتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ فَلَمَّا رَآهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ أَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّى غَنِىٌّ كَرِيمٌ﴾

**Qala alladhee AAindahu AAilmun mina alkitabi ana ateeka bihi qabla an yartadda ilayka tarfuka falamma raahu mustaqirran AAindahu qala hadha min fadhli rabbee liyabluwanee aashkuru am akfuru waman shakara fa-innama yashkuru liNafsihi waman kafara fa-inna rabbee ghaniyyun kareemun** *(Surat An Naml 27:40)*

*Tafsir:* ***Akasema yule ambae mwenye Ilmu ya vitabu: 'Nitakulete mimi kabla ya kupepesa macho yako' na mara baada ya Sulayman kuiona mbele yake (kiti) basi akasema: 'Hizi ni miongoni mwa fadhila za Mola wangu juu yangu ambazo najaribiwa kama nitashukuru au nitakufuru juu yake, na kwa mwenye kushukuru basi hua ni mwenye kushukuru kwa ajili ya Nafsi yake na mwenye kukufuru basi kwa hakika Mola wangu ni mwingi wa utajiri asiehitaji kitu na ni mwingi wa ukarimu.'***

Tunapoangalia kwa upande wa Hadith basi tunaona kua anasema tena *Al Muhaqiq Imam Shibab Al Din Abu Al Abbas Aḥmad Ibn Muḥammad Ibn ʿAli Ibn Hajar Al Haytami Al Makki Al Ansari Al Shafii katika Majmaa Al Zawaid* kua: '**Siku moja Al Harith *Radhi Allahu Anhu* alipita mbele ya *Rasul Allah Salalahu Alayhi wa Salam* ambae alimuuliza: 'Ya Harith! Jee unajisikiaje Asubuhi hii ya leo?' Al Harith akajibu: 'Asubuhi ya leo Hakika mimi ni Muumini wa kweli' *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: 'Jichunge na maneno yako: Jee una uhakika gani wa Imani yako?' Al Harith akasema: Hakika mimi nimeipa mgongo Dunia hii kwa kukesha Usiku na kukaa na kiu mchana, kiasi ya kua nnakaribia Kuiona Arshi ya Mola wangu wazi wazi, na nnaweza kuwaona Watu wa Peponi wakitembeleana na nnaweza kuwaona Watu wa Motoni wakilalamikiana' *Rasul Allah Salallahu Alyhi wa Salam* akasema:' Ya Harith Kweli Unajua, hivyo shikamana nacho (unachokijua)**' *ambapo kwa upande wa Imam At Tabarani yeye basi ameongezea kua Rasul Allah Salallahu Alyhi wa Salam akasema: '**Mu'minun Nawwara Allahu Kalbah –Yaani huyu ni Muumini ambae Allah Subhanah wa Ta'ala ameutia Nuru Moyo wake.**'*

Tumalizie kuhusiana na *Anbai Al Ghayb na Kashf* kwa maneno ya *Hujjat ul Islam Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazal ambae anasema kua: '**Kama unadhani kua *Ilm* utaletewa kirahisi bila kufanya jitihada ya matayarisho yeyote kupitia katika kuipokea kwa njia ya kujisafisha na kujirekebisha kitabia na kimatendo na kuachana kabisa na Ulimwengu, na kuyakimbia matamanio ya Ibn Adam na kujizamisha katika Mapenzi ya Mola wako na kumtafuta *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi hakika wewe**

**umejipa Kibri kikubwa sana na umejipandisha Darja kubwa sana. Na hivyo *I'lm* itazuiwa dhidi yako.**

**Na hivyo utakua ni miongoni mwa wenye kuambiwa kua: 'Nyinyi nyote mmekuja kutaka kujua kuhusiana na Siri ya Hazina yangu. Lakini mtanikuta mimi nikiwa ni mtaratibu katika kuweka wazi Siri ya Hazina yangu**.'

**Hivyo achana na ari na matumaini yako ya kutaka kuipata *Ilm* hii bila ya Jitihada na badala yake uitafute kwa kupitia katika njia ya kujirekebisha na kua na uchamungu. Na hivyo Uongofu utaufuata njia hio na kuinyoosha kwani amesema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:**'

﴿وَٱلَّذِينَ جَاهَدُواْ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ﴾

**Walladheena jahadoo feena lanahdiyannahum subulana wa-inna Allaha lamaAAa almuhsineena** *(Surat Al Anqabuut 29:69)*

*Tafsir:* ***Ama kwa wale wanaojitahid kwa ajili yetu, basi kwa hakika Tutawaongoza katika njia yetu. Hakika Allah Subhanah wa Ta'ala yuko pamoja na wanaofanya mema.***

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala* katika aya nyengine kua:

﴿يَاأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo in tansuroo Allaha yansurkum wayuthabbit aqdamakum** *(Surat Muhammad 47:7)*

*Tafsir:* ***Enyie Mlioamini, kama mkimnusuru Allah (Subhanah wa Ta'ala) basi na yeye atakunusuruni na atakuzidishieni Misimamo thabiti.***

Yaani kwa wale ambao watajitahid kwa Ikhlasi kwa ajili ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* basi bila ya shaka *Allah Subhanah wa Taala* atawaongoza na kuwafikisha katika darja wanayostahiki kuifikia hapa Duniani na kesho Akhera.

Hivyo bila ya Shaka kulingana na vithibitisho basi tunaona kua Ulimwengu wa *Ghayb* upo, na haukataliki, wala haupingiki na bila ya shaka *I'lm* ya *Ghayb* yote iko chini ya Mwenyewe Muumba wa Ulimwengu wa *Al Ghayb wa Al Shahada* ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hamfunulii Ilm hio isipokua yule amtakae miongoni mwa waja wake wakiwemo Mitume, Manabii, Mawalii na Maimamu wenye Ilm na kutokana na kujitahidi katika njia ya *Allah Subhanah wa Ta'ala*.

Na ndio maana *Hujjat ul Islami Mujaddid Ad Din Imam* Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ala Ghazali Al Tusi akawausia wale wanaosikia kuhusiana na *Karamat* za Waja wema kwa kusem akuakua: '**Fikiria kuhusiana juu ya Uzuri wa kitu na usiwe ni mwenye Kutia shaka ndani ya Moyo wako juu ya kitu'**

Kwani ukitia shaka basi huenda ukawa ni miongoni mwa wale walioelezewa katika aya yetu inayosema:

﴿وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ﴾

**Wama aktharu alnnasi walaw harasta bimu/mineena** *(Surat Yusuf 12:103)*

*Tafsir:* ***Na wengi wao miongoni mwa watu, hawatoamini hata kama wewe ungetaka sana waamini.***

Ambapo baada ya aya hio basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* anendelea kusema katika aya inayofuatia baada yake kua:

﴿وَمَا تَسْأَلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ هُوَ إِلاَّ ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ﴾

**Wama tas-aluhum AAalayhi min ajrin in huwa illa dhikrun lilAAalameena** *(Surat Yusuf 12:104)*

*Tafsir:* ***Ingawa hutowadai wao malipo kuhusiana na jambo hilo, kwani huu si chochote isipokua ni ukumbusho kwa Walimwengu***

﴿وَكَأَيِّن مِّن آيَةٍ فِي ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ﴾

**Wakaayyin min ayatin fee alssamawati waal-ardhi yamurroona AAalayha wahum AAanha muAAridhoona** *(Surat Yusuf 12:105)*

*Tafsir:* ***Hivi jee kuna dalili ngapi mbinguni na ardhini ambazo wao hua ni wenye kuzipita na kuzipa mgongo?***

Hapa *Allah Subhanah wa Ta'ala* anahoji namna watu wanavyoshindwa kutumia ufahamu wao na viungo vyao vya hisia katika kuchunguza na kutafakkari vithibitisho vya kuwepo kwake, na uwezo wake, na ukubwa kwake. n,k.

﴿وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُمْ بِٱللَّهِ إِلاَّ وَهُمْ مُّشْرِكُونَ﴾

**Wama yu/minu aktharuhum biAllahi illa wahum mushrikoona** *(Surat Yusuf 12:106)*

*Tafsir:* ***Na wengi wao hawamuamini Allah isipokua hua ni wenye kumshirikisha badala yake.***

*Ambapo anasema Imam Jabri Ibn Zayd kua:* ***'Ukweli ni kua Hakuna Mshirikina wala Mpagani asiemuamini Allah isipokua hua pia ni mwenye kumuamini Allah kwaniangalia maneno yao walivyokua wasema walipokua wakienda katika Ibada ya Hija kabla ya kuja Uislam: walikua wakisema: 'Labayka Allahuma Labayk! Labayk la Sharika laka Ila Sharika Hua Laka Tamlikuhu wamalaka! Yaani Labeka ewe Mola wetu Labeka, Wewe huna Mshirika bali unamshirikisha Umtakae na hivyo Hummiliki yeye na kila anachomiliki.'***

﴿أَفَأَمِنُوۤاْ أَن تَأْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لاَ يَشْعُرُونَ﴾

**Afaaminoo an ta/tiyahum ghashiyatun min AAadhabi Allahi aw ta/tiyahumu alssaAAatu baghtatan wahum la yashAAuroona** *(Surat Yusuf 12:107)*

*Tafsir:* ***Hivi Jee wanajihisi Salama hata kama wakikumbwa na Adhabu ya Allah, Au saa ya Kiama iwafikie wakiwa hawana habari?***

Yaani hii ni kama vile *Allah Subhanah wa Ta'ala* aliposema:

﴿أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخْسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ﴾

**Afaamina alladheena makaroo alssayyi-ati an yakhsifa Allahu bihimu al-ardha aw ya/tiyahumu alAAadhabu min haythu la yashAAuroona** *(Surat An Nahl 16:45)*

*Tafsir:* ***Hivi Wanaamini wale ambao ni wenye kupanga mipango miovu kua Allah (Subhanah wa Ta'ala) hatowatumbukiza ardhini? Au kua adhabu itawafikia kutoka katika upande ambao hata hawaufikirii?***

Yaani Makaafiri wakiambiwa kuhusiana na kumuamini *Allah Subhanah wa Taa'la* basi hua wanasema wanaamini lakini baadae wanamshirikisha, jambo ambalo hua linakua silo kwani hua kama vile hawajui ukubwa na uwezo wa *Allah Subhanah wa Taala* kutokana na kujighafilisha kwao hata baada ya kuwekewa wazi kuhusiana na habari za *Ghayb.*

Kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamuusia Mtume wake *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kutumia *Qawlan Baligha* katika  kuwaita watu kuelekea katika njia ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* kwa kusema kua:

﴿قُلْ هَٰذِهِ سَبِيلِيٓ أَدْعُوٓ إِلَى ٱللَّهِ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِى وَسُبْحَانَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ﴾

**Qul hadhihi sabeelee adAAoo ila Allahi AAala baseeratin ana wamani ittabaAAanee wasubhana Allahi wama ana mina almushrikeena** *(Surat Yusuf 12:108)*

*Tafsir:* ***Sema: Hii ndio njia yangu nawaita kuelekea kwa Allah nikiwa na Muono, Mtizamo wa Ndani ya Moyo mimi na wale wanaonifuata. Na Utukufu ni wa Allah na mimi si miongoni mwa wanaomshirikisha.***

Hivyo *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamwambia Mtume wake *Salallahu Alayhi wa Salama* kua Wewe na Masahaba zako ni wenye Msimamo wa dhati usiokua na shaka ndani yake na Unaowausia hua unawausia kutokana na kuwaonea huruma wasije wakapotoka kwa kuendelea kumshirikisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hio ni kutokana na kua na uhakika unaouhisi na kuuona kwa mtizamo wao Moyo juu ya kile unachowausia watu hao.

Kwani aya imetumia neno *Basira* ambalo ni lenye kumaanisha Kuangalia, Kutizama, Kuona kwa vithibitisho, Kufaham na kuzingatia.

Ambapo katika aya nyengine tena basi tunaona kua *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamuelezea Mtume wake *Salallahu Alayh wa Salam* namna ya kuwaita watu katika dini yake pale aliposema:

﴿ٱدْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلْحِكْمَةِ وَٱلْمَوْعِظَةِ ٱلْحَسَنَةِ وَجَادِلْهُم بِٱلَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ﴾

**OdAAu ila sabeeli rabbika bialhikmati waalmawAAi*th*ati alhasanati wajadilhum biallatee hiya ahsanu inna rabbaka huwa aAAlamu biman dhalla AAan sabeelihi wahuwa aAAlamu bialmuhtadeena** *(Surat An Nahl 16:125)*

*Tafsir*: ***Waite (Watu ewe Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam) Katika njia ya kumuelekea Mola wako kwa Hikma na Mawaidha ya haki na hojiana nao kwa njia zilizo bora. Kwani kwa Hakika Mola wako ni mwenye kujua juu ya yule aliepotoka kutokana na njia yake na ni mwenye kujua juu ya wale wenye jitihada.***

Ambapo *Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din* Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn Al Taymi Al Bakri Al Tabaristan Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii anasema kua: **'Kuna watu watu wa aina tatu tofauti ambao katika kuusiwa kwao basi hua ni wenye kuhitaji njia tofauti za kuwaitia. Kwani baina ya Hikma, Mawaidha Mazuri *(Maw idhat Al Hasanah)* na Muadiliano *(Mujadalah)*, yaani:**

***Hikmah*** **- Kuna watu ambao ni wenye Ilm na Tabia nzuri watu hawa inabidi utumie Hikma katika kuwausia.**

***Mujaddalah*** **- Kuna watu ambao ni wagomvi na wabishi, basi watu hawa inabidi utumie vithibitisho vya Hoja bora zaidi kuliko zao katika kuwausia. Na**

***Maw'idhatan Hasan*** **- Kuna watu ambao wako kati na kati baina ya makundi mawili haya ya watu, yaani wao si wanazuoni wala si wenye hoja, hawa ni watu wa kawaida tu kulingana na Maumbile yao hivyo hawa inabidi uwausie kwa kutumia Mawaidha Mazuri.**

Kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* anamwambia *Rasul Allah Salallahu Alayhhi wa Salam* kua yeye hakuwahi kutuma Mitume kwa jamii ya watu isipokua ni kutokana na watu waliotokana na Jamii ya watu wa Miji yao ambao wanakaa nao na kuishi nao pamoja, ili wapate kufahamu ujumbe wao kwani hakuwahi kuwaletea watu hapo kabla Mitume ambao ni wenye maumbile ya Majini au Malaika, bali hua daima ni mwenye kuwatumia *Ibn Adam* wenzao na ndio maana akasema:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلاَّ رِجَالاً نُّوحِيۤ إِلَيْهِمْ مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ أَفَلَمْ يَسِيرُواْ فِي ٱلأَرْضِ فَيَنظُرُواْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَلَدَارُ ٱلآخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَواْ أَفَلاَ تَعْقِلُونَ﴾

**Wama arsalna min qablika illa rijalan noohee ilayhim min ahli alqura afalam yaseeroo fee al-ardhi fayan*dh*uroo kayfa kana AAaqibatu alladheena min qablihim waladaru al-akhirati khayrun lilladheena ittaqaw afala taAAqiloona** *(Surat Yusuf 12:109)*

*Tafsir*: ***Na Hatujawahi kutuma (Mtume) kabla yako isipokua ni watu miongoni mwao kuwashushia wao. Hivi jee hawajatembea kwenye ardhi wakaona mwisho wa wale waliokua kabla yao? Na kwa hakika makazi ya Akhera ni bora kwa wenye kua na Taqwa. Jee hamna akili?***

Aya imetumia neno *Rijalan* ambalo hua ni lenye kutokana na neno *Rajila* au *Rajala* ambalo hua ni lenye kumaanisha Kutembea kwa miguu miwili, Kuhimiza kwa kutumia miguu, Kuruhusu Mama kumnyonyesha Mtoto wake,  Kuachia huru na Mama yake, hivyo neno *Rijalan* humaanisha Mtu, ambapo *Rijal* hua ni Mwanamme.

Kisha *Allah Subhanah wa Ta'ala* anahoji, hivi jee watu hawatembei ardhini wakaona mwisho wa wale waliotangulia kabla yao, ambapo Qur'an inatuwekea wazi juu ya kilichowafika waliotangulia kwa kusema:

﴿أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ مِن قَبْلِهِمْ كَانُوا۟ هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَآثَاراً فِى ٱلْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ﴾

**Awa lam yaseeroo fee al-ardhdhi fayan*dh*uroo kayfa kana AAaqibatu alladheena kanoo min qablihim kanoo hum ashadda minhum quwwatan waatharan fee al-ardhi faakhadhahumu Allahu bidhunoobihim wama kana lahum mina Allahi min waqin** *(Surat Ghafir 40:21)*

*Tafsir:* ***Jee hawakutembea juu ya ardhi na wakaona, yalivyokua mabaki ya waliotangulia kabla yao? Walikua na wingi wa kinguvu na kiathari walizoacha ardhini zaidi yao. Lakini akawapa adhabu Allah kwa dhambi zao na hawakua na wa kuwasaidia dhidi ya Allah.***

Na ingawa watu hao waliotangulia hapo kabla walitumiwa watu kama wao lakini hata hivyo watu hao walifanya kejeli, kwa mfano kama walivyofanya watu wa Nabii Nuh pale aliposema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿فَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَراً مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ ٱتَّبَعَكَ إِلَّا ٱلَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِىَ ٱلرَّأْىِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَـٰذِبِينَ﴾

**Faqala almalao alladheena kafaroo min qawmihi ma naraka illa basharan mithlana wama naraka ittabaAAaka illa alladheena hum aradhiluna badiya alrra/yi wama nara lakum AAalayna min fadhlin bal nadhunnukum kadhibeena** *(Surat Hud 11:27)*

*Tafsir:* ***Wakasema Viongozi wa miongoni mwa waliokufuru kutoka katika watu wake: 'Ama sisi tunakuona wewe kua ni mtu wa kawaida kama sisi, na hatuoni wanaokufuata isipokua wale masikini wasiokua na ufahamu miongoni mwetu, na kwa sababu wao wanakufuata bila ya kufikiria, na sisi tunakuona wewe kua huna faida nasi, ukweli ni kua tunakuona kua ni muongo.***

Na hivyo watu hao wa Nabii Nuh wakasema kua kama kweli *Allah Subhanah wa Ta'ala* angetaka kuwatumia wao Mitume basi asingewatumia Mtu kama wao bali angewatumia Malaika kama zinavyosema aya:-

***Walaw shaa Allahu laanzala mala-ikatan ma samiAAna bihadha fee aba-ina al-awwaleena; In huwa illa rajulun bihi jinnatun fatarabbasoo bihi hatta heenin*** *(Surat Al Muuminun 23:24-25)*

*Tafsir:* ***(Wakasema watu hao) Kama Allah angetaka basi angetushushia Malaika, hatujawahi kusikia sisi juu ya haya kutoka kwa wazee wetu waliotangulia; Hakika huyu (Nabii Nuh) si yeyote isipokua ni Mwendawazimu msubirieni kidogo (Mtamuona labda atapoa wazimu wake)***

Anasema *Sultan Al Balagha* Imam Abu Qasim Al Zamakhshari kuhusiana na aya hizi kua: '**Angalia watu hawa walivyokua, yaani walikua tayari kuyaamini Masanamu waliyoyachonga wenyewe lakini hapo hapo walikua wanashindwa kumkubali Ibn Adam mwezao kua ni Mtume kutoka kwa Mola wao, hivyo basi wakashauriana kua wacha wamsubiri Nabii Nuh kwa mda kwani huenda labda atapona wenda wazimu wake, na vyenginevyo basi watamuua.**'

Kejeli hizo ziliwapelekea Mitume hao wakavunjika Moyo kama anavyosema mwenye *Allah Subhanah wa Ta'ala:*

﴿حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسْتَيْـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُواْ جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّىَ مَن نَّشَآءُ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ﴾

**Hatta idha istay-asa alrrusulu wa*dh*annoo annahum qad kudhiboo jaahum nasruna fanujjiya man nashao wala yuraddu ba/suna AAani alqawmi almujrimeena** *(Surat Yusuf 12:110)*

*Tafsir:* ***Mpaka wakavunjika Moyo Mitume na wakaanza kujihesabu kua wanadhaniwa kua ni waongo, na tukawanusuru, hivyo sisi huwaokoa tuwatakao na adhabu yetu haigeuzwi kwa kutowaelekea Madhalimu.***

Na hii ni kama ilivyotokea kwa Nabii Nuh pia pale ziliposema aya:

﴿فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ﴾

**FadaAAa rabbahu annee maghloobun faintasir** *(Surat Al Qamar 54:10)*

*Tafsir:* ***Kisha (Nuh) akamuomba Mola wake kwa kusema: Hakika mimi nimezidiwa hivyo nisaidie!***

Naam bila ya shaka, watu hao wa Nabii Nuh, Nabii Ibrahim na wengine waliokadhibisha Mitume wao waliadhibiwa, kwani kwa hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* hawatupi waja wake ambao ni wenye Imani thabit na kua na subra kutokana na mitihani yake kama inavyobainisha *Surat Al Baqara* ilipohoji:

﴿أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُواْ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْاْ مِن قَبْلِكُم مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلْزِلُواْ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ أَلَآ إِنَّ نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ﴾

**Am hasibtum an tadkhuloo aljannata walamma ya/tikum mathalu alladheena khalaw min qablikum massat-humu alba/sao waalddarrao wazulziloo hatta yaqoola alrrasoolu**

**waalladheena amanoo maAAahu mata nasru Allahi ala inna nasra Allahi** ***qareebun*** *(Surat Al Baqara 2:214)*

*Tafsir:* ***Hivi mnafikiri kua mtaingia Peponi tu hivi hivi bila ya kupewa Mitihani kama waliyopewa waliotangulia kabla yenu? Walipatwa na njaa kubwa sana na madhara mengi na walitikisika kiasi ya kua hata Mtume na walioamini miongoni mwao wakasema: 'Jee ni lini huo Msaada wa Allah Utakuja?' Naam, bila ya Shaka Msaada wa Allah uko Karibu.***

Kisha *Allah Subhana wa Ta'ala* anamalizia aya za *Surat Yusuf* kwa kusema:

﴿لَقَدْ كَانَ فِى قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لأُوْلِى ٱلأَلْبَابِ مَا كَانَ حَدِيثاً يُفْتَرَىٰ وَلَـٰكِن تَصْدِيقَ ٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ﴾

***Laqad kana fee qasasihim AAibratun li-olee al-albabi ma kana hadeethan yuftara walakin tasdeeqa alladhee bayna yadayhi watafseela kulli shay-in wahudan warahmatan liqawmin yu/minoona*** *(Surat Yusuf 12:111)*

*Tafsir:* ***Kwa Hakika katika Visa vyao, kuna mafunzo kwa watu wenye kufahamu, Haikua (hii Quran) Hadith ya kughushi, bali ni Usadikisho wa Vitabu (Zabur, Taurat, Injil n.k vilivyopo vya Allah) wenye maelezo ya kina juu ya kila kitu na Muongozo na Rehma kwa Ummah wa Walioamini.***

Na akasema tena *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿وَآمِنُواْ بِمَآ أَنزَلْتُ مُصَدِّقاً لِّمَا مَعَكُمْ وَلاَ تَكُونُوۤاْ أَوَّلَ كَافِرٍ بِهِ وَلاَ تَشْتَرُواْ بِآيَاتِى ثَمَناً قَلِيلاً وَإِيَّايَ فَٱتَّقُونِ﴾

**Waaminoo bima anzaltu musaddiqan lima maAAakum wala takoonoo awwala kafirin bihi wala tashtaroo bi-ayatee thamanan qaleelan wa-iyyaya faittaqooni** *(Surat Al Baqara 2:41)*

*Tafsir*: ***Na amini juu ya nilichokishusha (Quran) kwani kinathibitisha juu ya kile mlichokua nacho (Taurat, Injil na Zabur) na hivyo usiwe wa mwanzo miongoni mwa wasioamini ndani yake, usibadilishane maneno yangu kwa thamani ndogo, na kua ni mwenye Taqwa.***

Hivyo bila ya shaka katika ndani ya Visa vya Quran hua kuna mafunzo mengi sana kama tulivyoona ndani ya kisa hiki ila kwa wale wenye kutafakkar na hivyo wakawa si wenye kufanya mchezo ndio watakayoyaona hayo kwani Qur'an sio kitu cha mchezo ndio maana *Allah Subhanah wa Ta'ala* akasema:

﴿إِنَّهُ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ۞ وَمَا هُوَ بِٱلْهَزْلِ﴾

**Innahu laqawlun faslun; Wama huwa bialhazli** *(Surat Tariq 86:13-14 )*

*Tafsir:* **Kwa Hakika hii (Quran) ni Kauli yenye kutofautisha (Haki kutokana na *Batil*) Na si kitu cha Mchezo (kisichokua na maana wala manufaa ndani yake).**

**UHAKIKA, UKWELI NA MANUFAA YA QUR'AN KWA WANAOIAMINI.**

Ukweli ni kua kila kitu kilichomo ndani ya Qur'an hua ni kitu chenye uhakika na ukweli ndani yake, ni kitu chenye maana, ni kitu chenye faida, ni kitu chenye manufaa kwa ajili yetu Ibn Adam kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala* kua:

﴿وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيداً عَلَيْهِمْ مِّنْ أَنْفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيداً عَلَىٰ هَٰؤُلآءِ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَابَ تِبْيَاناً لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ﴾

**Wayawma nabAAathu fee kulli ommatin shaheedan AAalayhim min anfusihim waji/na bika shaheedan AAala haola-i wanazzalna AAalayka alkitaba tibyanan likulli shay-in wahudan warahmatan wabushra lilmuslimeena** *(Surat An Nahl 16:89)*

*Tafsir:* ***Na (kumbuka) siku ambayo tutawafufua kutoka katika kila Ummah kua Mashahidi dhidi ya Nafsi zao na kisha tutakuleta wewe kkua ni shahidi dhidi yao. Na hatukuishusha Qur'an bali ni ubainisho wa kila kitu, na kua ni Muongozo, na Rehma, na Ubashirio Mwema kwa wale waliojislamisha(kwa Allah Subhanah wa Ta'ala.)***

Kwani ndani ya *Qurán* sio kua mna Visa, Makatazo, Maamrisho na Muongozo tu, lakini pia mna Kinga, Rehma na Tiba pia ya maradhi tofauti kuanzia ya Kimwili, Kinyoyo, KiNafsi, Kiroho n.k kama inavyoweka wazi aya ifuatayo:

﴿وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ وَلاَ يَزِيدُ ٱلظَّالِمِينَ إَلاَّ خَسَاراً﴾

**Wanunazzilu mina alqur-ani ma huwa shifaon warahmatun lilmu/mineena wala yazeedu al*dhdha*limeena illa khasaran** *(Surat Al Isra 17:82)*

*Tafsir:* ***Na tumeiteremsha hii Qur'an ndani yake mkiwa na Tiba na Rehma kwa Walioamini, lakini kwa Madhalimu haiwanufaishi na chochote isipokua Hasara.***

Naam aya imetumia neno *Shifaun* ambalo ni lenye kutokana na neno *Shafa*. Na kwa kilugha basi neno *Shafa* hua ni lenye kumaanisha Kuponya, Kutibu, Kurudisha Afya, Kuridhisha, Kurudisha katika hali yake ya Asili au ya Kimaumbile ndio maana wenye Lugha yao hua wanasema *Shaf'ahu aAn Al Mas-alati* kumaanisha kua Amemuondolea Mashaka na kumridhisha Nafsi yake juu ya Jambo.

Ambapo anasema *Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din* Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn Al Taymi Al Bakri Al Tabaristan Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii kuhusiana na ayah hii kua: '**Quran ni Tiba ya Kitabia, Kijamii, Kiroho na Kiafya pia. Na bila ya shaka baadhi ya Aya zake zimebainika kua ni Tibba ya Maradhi tofauti ya Kimwili'**

Ama kwa upande mmoja basi *Hujjat Ul Islami Mujaddid Ad Din* Imam Abu Hamid Ibn Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii anatuambia kua miongoni mwa manufaa yanayohitajika kupatikana katika Quran basi ni kujua darja za usomaji wake katika hali tofauti kwa kusema kua: ***'Amesema Amir ul Muuminina* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* kua: 'Yeyote yule atakaesoma Qur'an wakati akiwa amesimama kwenye Sala basi anapata**

**thawabu 100 kwa kila herufi moja ya Qur'an, na atakaesoma Qur'an wakati akiwa amekaa kitako ndani ya Sala basi hua ni mwenye kupata thawabu 50 kwa kila herufi, yeyote yule atakaesoma Qur'an nje ya Sala akiwa katika hali ya kua na udhu basi hua anapata thawabu 25 kwa kila herufi, na kwa kila atakaesoma Qur'an bila ya udhu kutokana na kua ni mwenye kuihifadhi Moyoni mwake basi atapata thawabu 10 kwa kila herufi'**

Ama kwa Upande mwengine basi *Hujjat ul Islami Mujadid Ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Tusi Al Shafii basi anatuwekea wazi namna ya kunufaika na Muongozo, Tiba na Rehma zilizomo ndani ya Qur'an kwa kutubainishia umuhimu wa kuzifaham siri za ndani na za nje zinazotakiwa kupatikana katika kisomo cha Qur'an ambazo ni:

**1 – Unapoanza kusoma basi inatakiwa uhisi ukubwa na uwezo wa mwenye maneno hayo ambae ni *Allah Subhanah wa Ta'ala.* Na athari hio unaweza kuihisi ndani ya Moyo wako pale unapoanza kuhisi ukubwa wa *Arshi* na Mamlaka yake Duniani na Mbinguni a kila kilichomo ndani yake wakiwemo viumbe vyake, Ibn Adam, Majini, Wanyama, na Miti. Unatakiwa ukumbuke kua Muumbaji wa vitu vyote hivyo ni Mmoja, na Vitu vyote hivyo vimo ndani ya mamlaka yake na uwezo wake. Kuhisi Neema zake na Reha zake basi kunakupelekea kua ni mwenye kutaka kuzisoma aya zake na kuona ndani yake Sifa zake, Majina yake, Uzuri wake, Ilm yake na Hikma zake.**

**Faham kua kama ilivyokua Qur'an inawezekana kuguswa na wale waliotoharika – na hivyo kua ni iliyofichikana kwa wale wasiokua tohara – kwa kimaana na kisiri basi ndivyo hivyo hivyo inavyofichikana kutokana na Nyoyo zisizokua Nadhifu.**

**2 – Unatakiwa utafakkar na kuzingatia maana yake wakati unapokua unaisoma kama ukitaka kua ni miongoni mwa watu wenye kuisoma Qur'an. Unatakiwa urudie kila ulichokisoma kwa ulimi wako wakati akili yako ilipokuwa haipo kwenye kisomo cha aya husika. Kwani haitakiwi kuhesabu kisomo ambacho hakina mazingatio ndani yake kua ni sehemu ya kufanya amali njema. Kwa sababu ubora wa kisomo cha Qur'an hua ni katika kuzidisha mazingatio yake. Amesema *Sayyidna* Ali Ibn Abi Talib *Radhi Allahu Anhu* kua: 'Hakuna Ubora katika Amali njema pale inapokua hakuna ufahamu juu ya Amali hio, na pia katika kisomo kisichokua na Mazingatio.'**

**3 – Unatakiwa uwe ni mwenye kuvuna Matunda ya *Ilm* kutoka katika Matawi yake na kuyatafutia kutoka katika asili yake zinakopatikana, huku ukiwa ni mwenye kutafakkar.**

**Usitafute Kinga kutoka katika sehemu ambayo unatafutia hazina, na usitafute Hazina katika sehemu ambayo unatafutia Miski na harufu yake nzuri, kwani katika kila Tunda basi hua lina tawi lake na kila hazina ina chanzo chake.**

**Jambo hili hua linarahisika pale unapojua kua kuna aina za aya za Quran kulingana na kusudio la ujumbe wake kwa mfano:-**

**A - Aya ambazo zinazomzungumzia *Allah Subhanah wa Ta'ala,* Sifa zake na Vitendo vyake. Hivyo tafuta ndani ya haya Ilm ya kujua Ukubwa na Ufalme wa *Allah Subhanah wa Ta'ala.***

**B – Aya ambazo zinazungumzia Muongozo wa njia iliyonyooka: Hivyo tafuta ndani ya haya Ilm ya Rehma zake, Neema zake na Hikma zake.**

**C – Aya ambazo hua ni zenye kuzungumzia Maangamizo: Hivyo tafuta ndani yake *Ilm* ya Uwezo wa *Allah Subhanah wa Ta'ala na* Ujabari wake na Utukufu wake**

**D – Aya ambazo hua ni zenye kuzungumzia Maish ya Mitume: hivyo tafuta ndani yake *Ilm* ya Huruma na Ukarim wake, Baraka, Neema na Misaada yake kwa waja wake.**

**Hivyo kwa kila kusudio basi tafuta manufaa yaliyomo ndani yake kwa kadiri inavyowezekana.**

**4 – Inakubidi ujilinde na kila kitu kinachozuia ufahamu wako kwa sababu kitu hicho hua ndio pazia linalokuzuia kufaham kama alivyosema *Allah Subhanah wa Ta'ala*:**

﴿إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْراً وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ فَلَنْ يَهْتَدُوٓاْ إِذاً أَبَداً﴾

**Inna jaAAalna AAala quloobihim akinnatan an yafqahoohu wafee adhanihim waqran wa-in tadAAuhum ila alhuda falan yahtadoo idhan Abadan** *(Surat Al Kahf 18:57)*

*Tafsir:* ***Na kwa hakika sisi tumejaalia katika nyoyo zao mapazia ili wasiifahamu (Quran), na katika masikio yao uziwi. Na hata kama wewe ukiwaita katika uongofu basi hawatoongoka Abadan.***

**Faham kua mtu mwenye ufahamu unaomtafuta Mola wake hua unapewa mitihani ya aina mbili: Aidha hua unakua na mtihani wa kua na shaka na kukanusha ambao hua ni wenye kuwajaribu wale ambao ni wenye Imani dhaifu. Au hua na mtihani wa pazia linalojaa matamanio ya Moyo ambalo hua ni lile linalomfunika yule Mtu mwenye kuiendekeza Dunia.**

**Ama kuhusiana na Mja ambae ni mwenye Iman na hivyo hua ni mwenye kua na umakini katika Njia ya Mola wake, basi nao hua na Mapazia ya aina mbili. Ambapo pazia la kwanza ni vishawishi vya wasi wasi vinavyopelekea kutofikiria hata juu ya kutia nia katika Ibada husika, kwa mfano jee mwanzo wake ulikuaje Ibada hii, au bado niko katika *Ikhlas*? n.k.**

**Aina ya pili ya vishawishi vya wasi wasi ni vile ambayo hua vinakutoa katika umakini wa kutamka kwa usahih, na hivyo hukupelekea kua na wasi wasi na kurudia tena kauli husika katika Ibada. Jambo hili hutokea ndani ya Sala na nje ya Sala pia.**

**Jee itakuaje siri za Ufame wa Allah *Subhanah wa Ta'ala* zipatikane na Moyo ambao umakini wake upo katika kuhisi ni namna gani Midomo inafunga na kufunguka na ni vipi Ulimi na Taya za mdomo zinafanya kazi na hewa inapitaje baina yake?**

**Aina ya pili ya pazia linalokuwepo kwa Mja mwenye Imani ni pale mtu anapokua hajui maana ya ndani ya kina cha aya za Qur'an. Kwani hali hii huuzuia ufaham wake, kwani *Allah Subhanah wa Ta'ala* amemuamrisha Mja wake kua ni mwenye kumuamini kulingana na hali ya vigezo tofauti ambavyo hua vipo katika ufahamu wa juu juu na ufaham wa kina zaidi kama Mfupa na Niliyomo ndani ya Mfupa kwa mfano:**

***Allah Subhanah wa Ta'ala*** **amewataka waja wake wawe ni mwenye kuamini kua anaweza kuonekana, lakini hata hivyo kuonekana hua kuna aina mbili ambazo ni:**

**Kama mtu atakua anaamini kua kumuona *Allah Subhanah wa Ta’ala* ni sawa na kuona kwa kutumia macho kama tunavyoona Ibn Adam Ulimwenguni basi anategemea kujua nini juu ya siri ya *Allah Subhanah wa Ta’ala* pale aliposema:**

﴿وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَاتِنَا وَكَلَّمَهُ رَبُّهُ قَالَ رَبِّ أَرِنِيٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ قَالَ لَن تَرَانِى وَلَـٰكِنِ انْظُرْ إِلَى الْجَبَلِ فَإِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهُ فَسَوْفَ تَرَانِى فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُ دَكّاً وَخَرَّ موسَىٰ صَعِقاً فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبْحَانَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَاْ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ﴾

**Walamma jaa moosa limeeqatina wakallamahu rabbuhu qala rabbi arinee an*dh*ur ilayka qala lan taranee walakini on*dh*ur ila aljabali fa-ini istaqarra makanahu fasawfa taranee falamma tajalla rabbuhu liljabali jaAAalahu dakkan wakharra moosa saAAiqan falamma afaqa qala subhanaka tubtu ilayka waana awwalu almu/mineena** *(Surat Al Araf 7:143)*

*Tafsir:* ***Na ulipomfikia Musa wakati aliochaguliwa na sisi, akazungumza na Mola wake, basi akasema ‘Ewe Mola wangu, Jioneshe ili nipate kukuona’ Allah akasema: ‘Huwezi Kuniona, Lakini uangalie Mlima huo kama utabakia katika sehemu yake basi nawe utaweza kuniona mimi’. Hivyo Mola wake alipojitokeza kwa Mlima huo, alisababisha Mlima huo kua Jivu. Na Musa akaanguka chini huku akiwa hana faham. Baada ya kuzindukana basi akasema: ‘Utukufu ni wako Pekee! Na mimi narudi kwako kwa kutubu na kua ni wa mwanzo miongoni mwa Walioamini.’***

**Na jee mtu huyo atafaham vipi kua haiwezekani kumuona kwa macho kama tunavyoona katika Ulimwengu huu. Kwani jicho la kutizamia Ulimwengu hua haliwezi kuona kila kitu, kila sehemu na kila upande, na jee atafaham vipi maana ya maneno ya *Allah Subhanah wa Ta’ala* pale aliposema:**

﴿لاَّ تُدْرِكُهُ ٱلأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ ٱلأَبْصَارَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ﴾

**La tudrikuhu al-absaru wahuwa yudriku al-absara wahuwa allateefu alkhabeeru** *(Surat 6:103)*

*Tafsir:* ***Hakuna Mtizamo utakaoweza kumuona yeye, lakini Mtizamo wake yeye huona kila kitu. Kwani kwa hakika yeye ni Mpole na mwenye kujua kila kitu.***

**Aya ambayo inaenda sambamba na kauli yake isemayo:**

﴿وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ۝ إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ﴾

**Wujoohun yawma-dhin nadhiratun, Ila rabbiha na*dh*iratun** *(Surat Al Qiyamah 75:22-23)*

*Tafsir:* ***Baadhi ya Nyuzo siku hio zitang’ara, kutokana na kumuangalia Mola wao.***

**5 – Hutakiwi kua ni mwenye kufuatilia juu ya kupata Nuru ya Qur’an tu, lakini pia unatakiwa upate hisia na athari zinazotakiwa kupatikana katika kuisoma Qur’an.**

**Hivyo usiisome aya bila ya kua si mwenye kujipamba na sifa zake. Kutokana na kua na hali hio basi utakua ni mwenye kufaham na kuhisi athari ya kila aya unayoisoma, kiasi ya kua Rehma na Usamehevu unapotajwa basi unakua unahisi Utulivu na Furaha, na inapotajwa Adhabu basi unahisi Maumivu na Khofu, kutokana na kutajwa kwa *Allah Subhanah wa Ta'ala,* na Ukubwa wake na Sifa zake basi wewe hua ni mwenye kuinamisha kichwa chako kutokana na Unyenyekevu unaouhisi ndani ya mwili wako, kama vile mtu ambae unaetoweka kutokana na kumuona Mola wako.**

**Na wanapotajwa Makafiri na Utukufu wa *Allah Subhanah wa Ta'ala* wa kua mbali sana na sifa ya kua na Mke na Mtoto basi wewe hua ni mwenye kuinamisha kichwa chako na kupunguza sauti yako kama vile mtu anaejificha kutokana na kuona haya isiyokua na kifani.**

**Athari hisi huonekana wazi kwenye viungo vya mwili wako kama vile kutokwa na kilio kwa huzuni, kutokwa na jasho kwenye paji la uso kwa kuona aibu mbele ya Mola wako, kutetemeka kwa furaha ya kuuona Utukufu wa Allah *Subhanah wa Ta'ala* na kujisikia raha ndani ya viungo vyako, ulimi wako na sauti unapoona habari njema ndani ya maneno ya *Allah Subhanah wa Ta'ala* na kua na khofu unapoona ndani yake habari zenye kuonya.**

**Kama ikiwa ni mwenye kufanikiwa kua na hali ya hisia kama hivyo basi bila ya shaka utakua ni mwenye kufanikiwa kuzipata Baraka za Qur'an.**

## HITIMISHO

Amesema *Thiqat Al Din* Imam Abu Qasim Ali Ibn Al Hasan Ibn Hibat Allah Ibn Abd Allah Ibn Asakir Al Dimashq Al Shafii Al Ashari kua: '**Amesema *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* kua: Zifundisheni familia zenu kuisoma *Surat Yusuf* kwani Muislam yeyote atakaeisoma au kuifundisha kwa Familia yake na Watumwa wake basi *Allah Subhanah wa Ta'ala* atampunguzia maumivu ya Mauti na itampa yeye nguvu na uwezo wa kujilinda dhidi ya wivu kwa Waislam wenzake.'**

Hivyo ni wajibu wetu kusoma si Surat Yusuf peke yake tu bali kusoma Qur'an nzima na kusomeshana na kutojisahau na kutoghafilika kutokana na kumkumbuka *Allah Subhanah wa Ta'ala* na hivyo kua si wenye kughafilika na Nafsi zetu. Allah atujaalie kua ni wenye kuzingatia na kunufaika na manufaa yaliyomo ndani yake ili tupate kufuzu, kwani anasema *Allah Subhanah wa Ta'ala*:-

﴿يٰأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلْتَنظُرْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ۞ وَلاَ تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَاهُمْ أَنفُسَهُمْ أُولَـٰئِكَ هُمُ ٱلْفَاسِقُونَ ۞ لاَ يَسْتَوِيۤ أَصْحَابُ ٱلنَّارِ وَأَصْحَابُ ٱلْجَنَّةِ أَصْحَابُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo ittaqoo Allaha waltan*dh*ur nafsun ma qaddamat lighadin waittaqoo Allaha inna Allaha khabeerun bima taAAmaloona, Wala takoonoo kaalladheena nasoo Allaha faansahum anfusahum ola-ika humu alfasiqoona; La yastawee as-habu alnnari waas-habu aljannati as-habu aljannati humu alfa-izoona** *(Surat Hashir 59:18-20)*
*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini Mcheni Mola wenu, na mtu aangalie Nafsi yake ni kitu gani inatanguliza kesho Akhera, na mcheni Allah kwani kwa hakika Allah ni mwenye kua na habari juu ya kila kitu mnachokifanya; Na wala msiwe kama wale ambao ni wenye Kumsahahu Allah, na kisha wakazisahau Nafsi zao kwani kwa hakika hao ni walioasi. Hawawi sawa watu wa Motoni na watu wa Peponi. Kwani watu wa Peponi ndio waliofuzu.***

Anasema Imam Muslim Ibn Hajjaj kua: **'Anasema Jarir Ibn Abd Allah *Radhi Allahu Anhu* kua: 'Siku moja asubuhi mapema tulikua na Mtume *Muhammad Salallahu Alayhi wa Salam,* mara likaja kundi la watu ambao walikua miguu chini, hawana nguo, lakini wakiwa wamevaa matambara matambara na wakiwa na Mapanga viunoni mwao. Watu hawa wengi wao walikua ni kutokana katika Kabila la *Banu Mudar*, au takriban wote. Mara muonekano wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ukabadilika, baada ya kuona namna walivyokua na njaa watu hao. Hivyo akaingia nyumbani mwake na alipotoka akamwambia Bilal *Radhi Allahu Anhu* aite wito wa Adhana.**

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasalisha kisha akasema:**

﴿يَأَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُواْ رَبَّكُمُ الَّذِى خَلَقَكُمْ مِنْ نَّفْسٍ وَحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالاً كَثِيراً وَنِسَآءً وَاتَّقُواْ اللَّهَ الَّذِى تَسَآءَلُونَ بِهِ وَالْأَرْحَامَ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيباً﴾

**Ya ayyuha alnnasu ittaqoo rabbakumu alladhi khalaqakum min Nafsin wahidatin wakhalaqa minha zawjaha wabaththa minhuma rijalan kathiran wanisaan waittaqoo Allaha alladhii tasaaloona bihi waal-arhama inna Allaha kana AAalaykum raqeeban** *(Surat An Nisaa 4:1)*

*Tafsiri:* ***Enyi Watu! Mcheni Mola wenu aliekuumbeni kutokana na Nafsi moja (Adam), na kutokana nae (Adam) akamuumba mke wake (Hawa), na kutokana nao (Adam na Hawa) akawaumba Wanaume na Wanawake wengi na muogopeni Allah ambae ana haki juu yenu, na msivunje udugu, kwani kwa Hakika Allah ni mwenye uangalifu mkubwa juu yenu.***

***Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam*** **akaendelea kwa kusoma aya ifuatayo:**

﴿يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ﴾

**Ya ayyuha alladheena amanoo ittaqoo Allaha waltan*dh*ur nafsun ma qaddamat lighadin waittaqoo Allaha inna Allaha khabeerun bima taAAmaloona,** *(Surat Hashir 59:18)*

*Tafsir:* ***Enyi Mlioamini Mcheni Mola wenu, na mtu angalie Nafsi yake ni kitu gani inatanguliza kesho Akhera, na mcheni Allah kwani kwa hakika Allah ni mwenye kua na habari juu ya kila kitu mnachokifanya;***

**Kisha *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* akasema: 'Wacha Mtu atoe Dinari yake au Dirham yake kutokana na Nguo zake, au kutokana na Ngano yake au Kutokana na Kipimo cha Tende. Na hata kama ikiwa kutokana na Nusu ya Tende.'**

**Kutokana na kauli hio basi kuna mtu akaleta kifuko kidogo (Chenye Dinar Chache) ambacho hata kiganja chake cha mkono kilikua kikubwa sana kulingana na kifuko hicho, kisha baada ya hapo watu wakaanza kutoa mpaka nikaona mafungu mawili makubwa ya vyakula na nguo, na kisha nikawa ni mwenye kuona muonekano wa Uso wa *Rasul Allah Salallahu Alayhi wa Salam* ukiwa ni wenye kung'ara kama vile dhahabu, na akasema: 'Mtu yeyote yule alieanzisha jambo jema katika Uislam basi atapata Malipo yake na malipo ya wale ambao watakaolifanya jambo hilo baada yake bila ya wao kupunguziwa malipo yao. Na mtu yeyote yule atakaeanzisha jambo ovu basi atakua ni mwenye kupata dhambi zake na dhambi za wale watakaofanya baada yake bila ya kuwapunguzia watu hao dhambi zao'**

Hivyo bila ya shaka kukumbushana kwetu mema, kusomeshana kwetu, kuzingatia kwetu ndio Kheri yetu katika kujipunguzia Dhambi zetu na katika kuongeza mema yetu kama inavyoelezea hadith tuliyoiangalia hapo juu, kwani anasema Imam Muhammad Ibn Ahmad Ibn Salim Al Safarini Al Hanbali kua: '**Kila kitu kina Zakkah yake, na Zakkah ya *Ilm* ni katika kuitoa kwake.**'

Ambapo *Allah Subhanah wa Taa'ala* anatuambia kuhusiana na *Qur'an kua:*

**Law anzalna hadha alqur-ana AAala jabalin laraaytahu khashiAAan mutasaddiAAan min khashyati Allahi watilka al-amthalu nadhribuha lilnnasi laAAallahum yatafakkaroona;** *(Surat Hashir 59:21)*

*Tafsir:* ***Lau kama tungeishusha hii Qur'an kwenye Mlima, basi Mlima huo ungebubujika kwa khofu kutokana na Khofu ya kumuogopa Allah. Na hii ndio mifano tunayowapigia watu ili wapate kutafakkari.***

Ambapo anasema *Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abd Allah Al Tustari* kuhusiana na aya hio kua**: 'Hakika *Allah Subhanah wa Ta'ala* anasema kua nimeishusha hii Qur'an ndani ya Nyoyo zao Ibn Adam ili waihifadhi na juu yao iwe maamrisho yake. Hamtodhurika kwa kihifadhi kwake ndani ya Nyoyo zenu kwa sababu ya Ulinzi wangu na Rehma zangu na Uangalizi wangu juu yenu'**

Na bila ya shaka anayoyasema hayo si mwengine bali ni yule ambae:

﴿هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لاَ إِلَٰهَ إِلاَّ هُوَ عَالِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَادَةِ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ۞ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لاَ إِلَٰهَ إِلاَّ هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلاَمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ سُبْحَانَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ۞ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَالِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ لَهُ ٱلأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِى ٱلسَّمَاوَاتِ وَٱلأَرْضِ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ﴾

**Huwa Allahu alladhee la ilaha illa huwa AAalimu alghaybi waalshshahadati huwa alrrahmanu alrraheemu; Huwa Allahu alladhee la ilaha illa huwa almaliku alquddoosu alssalamu almu/minu almuhayminu alAAazeezu aljabbaru almutakabbiru subhana Allahi AAamma yushrikoona; Huwa Allahu alkhaliqu albari-o almusawwiru lahu al-asmao alhusna yusabbihu lahu ma fee alssamawati waal-ardhi wahuwa alAAazeezu alhakeemu.** *(Surat Hashir 59:12-24)*

*Tafsir:**Yeye ni Allah, ambae hakuna Mungu anaestahiki kuabudiwa isipokua yeye. Yeye ni mwenye kujua Yasiyoonekana na Yanayoonekana, mwingi wa Rehma na Mwingi wa Huruma. Yeye Ni Allah ambae hakuna mwenye kustahiki kuabudiwa isipokua yeye, yeye ndie Mwenye Mamlaka ya Ufalme na ni mwenye Utukufu na asiekua na Kasoro, Mwenye kutoa usalama. Msimamizi wa Viumbe wote, Mwenye Uwezo juu ya Kila kitu. Mwenye Nguvu, Mwenye Ukubwa, Utukufu ni wake na yuko mbali na wanavyomshirikisha. Yeye ni Allah ambae ndie Muumbaji, Muanzilishi wa kila kitu, Mwenye kuumba Maumbo mazuri. Kwake yeye ndio kuna Umiliki wa Majina yote Mazuri. Vitu vyote vilivyomo Mbinguni na Ardhini vinamtukuza yeye na yeye ni Mwenye Uwezo juu ya Kila kitu na ni Mwenye Wingi wa Hikma.***

**MARUDIO YA VITABU VILIVYOTUMIKA KATIKA KITABU HIKI:**

***AL DIWAN AL IMAM AL SHAFII*** *– Mujaddid Ad Din Imam* Abu Abd Allah Muhammad Idris Al Shafii.
***AL MADHKURA FI USUL AL FIQH*** – Shaykh Muhammad Amin Al Shanqiiti Al Maliki.
***AL RISALAT AL QUDSIYYAH*** *– Hujjat Ul Islami Mujaddid ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn *Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Shafii*
***AT TIBYAAN FI ADAAB HAMALAT AL QUR'AAN*** *– Muhyi Ad Din Imam Abu Zakarriyah Sharaf An Nawawi Al Shafii.*
***AR RUH AL MAÁNI FI TAFSIR AL QURAN AL ADHIM WA SABAA AL MATHANI*** *- Imam* Abu Al Thana Shihab Din Sayyid Mahmud Ibn Abd Allah Al Husayn Al Alusi Al Baghdadi Al Hanafi
***ARAIS FI MAJALIS FI QASAS AL ANBIYAH*** – Imam Abu Is-haq Ahmad Ibn Muhammad Ibn Ibrahim Al Thalabi Al Shafii.
***BAYAN AL FARQ BAYN AL SADR WA AL QALB WA AL FUAD WA AL LUBB*** - Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Ali Ibn Hasan Ibn Bashir Al Hakim Al Tirmidhi Al Shafii.
***FUSUS AL HIKAM*** *– Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi
***FUTUHAT MAKKIYAH*** *– Shaykh Al Akbar Muhyi* Ad Din Imam Abu Bakr Ibn Arabi Al Maliki Al Qurtubi
***IHYA ULUM AD DIN*** *- Hujjat ul Islami Mujaddid ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Shafii
***KITAB ADAB DUNIYA WA DIN*** - Imam Abu Hasan Ali Ibn Muhammad Ibn Habib Al Mawardi Al Shafii.
***KITAB AL MAQSAD AL ASNA SHARH ASMAA ALLAH AL HUSNA*** *– Hujjat ul Islami Mujaddid ad Din* Imam Abu Hamid Muhammad Ibn Muhammad Ibn Muhammad Al Ghazali Al Shafii.
***LATAIF AL ISHARAT*** - Imam Jamal Islam Abu Qasim Abd Karim Ibn Hawazin Al Qushayri
***MADHARAT AL QULUB*** - Imam Muhammad Mawlud Al Yaqubiyin Al Maliki (*Purification of the Heart – Shaykh Hamza Yusuf*)
***MUFRADAT FI GHARIB AL QURAN*** *- Allamah Imam* Abu Qasim Ibn Husein Ibn Mufadhal Ibn Muhammad Raghib Al Isfahani
***RAJA'A SHAYKH ILA SABH FI AL QUWATI AA'ALA ALBAH*** *- Shaykh ul Islami* Imam Ahmed Ibn Suleiman Ibn Kamal Pasha.
***RISALE NUR*** - Beddiuzzamman Said Nursi Al Turkiy Al Hanafi.
***RISALAT AL QUSHAYRIAYHA FI ILM AL TASAWWUF*** - Imam Jamal Islam Abu Qasim Abd Karim Ibn Hawazin Al Qushayri**.**
***SHARMAIL MUHAMMADIYA – SHARMAIL TIRMIDHII –*** *Imam* Abu Isa Muḥammad Ibn Isa As Sulami Ad Ḍarir Al Bughi At Tirmidhii.
***TAFHIM AL QURAN*** *– Allamah Sayyid* Abu Ala Mawdudi Al Hanafi
***TAFSIR AL KABIR – MAFATIH AL GHAYB*** *– Sultan al Mutakallimin Mujaddid ud Din* Imam Abu Abd Allah Muhammad Ibn Umar Ibn Al Husayn Al Taymi Al Bakri Al Tabaristan Fakhr Ad Din Al Razi Al Shafii.
***TAFSIR AL KASHSHAF AN TAHQIQ AL TANZIL*** *- Sultan Al Balagha Jarrah Allah* Imam Abu Al Qasim Mahmud Ibn Umar Ibn Ahmad Al Zamakhshari *Al Hanafi Al Mutazila.*
***TAFSIR ANWAR AL BAYAN****- Mufti* Muhammad Aashiq Ilahi Muhajjir Al Madani.
***TAFSIR AL QURÁN AL ADHIM*** – Imam Abu Muhammad Sahl Ibn Abdallah Al Tustari Al Shafii.
***TARIKH AL RUSUL W AL MULUK***– Imam Abu Jafar Muhammad Ibn Jarir at Tabari Al Shafii.

## MARUDIO YA MTANDAO VILIVYOTUMIKA KATIKA KITABU HIKI

www.dar-alifta.org
www.islamicmarkets.com
www.questionsonislam.com
www.sunnahmuakada.wordpress.com